# CHIPANGANO CHATSOPANO

CHA

## AMBUYE WATHU

## YESU KRISTU



EDINBURGH

PRINTED FOR

NATIONAL BIBLE SOCIETY OF SCOTLAND

AND

BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY

1906

New Testament—
Union Nyanja Version.

# MAINA A MABUKU

A

# CHIPANGANO CHATSOPANO


| | PEJE |
|---|---|
| Utenga Wabwino wa Mateyu . . . | 1 |
| Utenga Wabwino wa Marko . . . | 68 |
| Utenga Wabwino wa Luka . . . | 109 |
| Utenga Wabwino wa Yohane . . . | 178 |
| Machitidwe a Atumwi . . . . | 226 |
| Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aRoma . | 285 |
| Kalata woyamba wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aKorinto . . . . . | 312 |
| Kalata wachiwiri wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aKorinto . . . . . | 336 |
| Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aGalatiya | 352 |
| Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aEfeso . | 360 |
| Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aFilipi . | 369 |
| Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aKolose | 375 |
| Kalata woyamba wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aTesalonika . . . . . | 380 |
| Kalata wachiwiri wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aTesalonika . . . . . | 386 |
| Kalata woyamba wa Paulo Mtumwi wolembera kwa Timoteo . . . . . | 389 |
| Kalata wachiwiri wa Paulo Mtumwi wolembera kwa Timoteo . . . . . | 395 |

PEJE

Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa Tito . 400
Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa Filemon 402
Kalata wa Paulo Mtumwi wolembera kwa aHebere 404
Kalata wa Yakobo Mtumwi wolembera kwa Anthu Onse . . . . . . 423
Kalata woyamba wa Petro Mtumwi wolembera kwa Anthu Onse . . . . 429
Kalata wachiwiri wa Petro Mtumwi wolembera kwa Anthu Onse . . . . 436
Kalata woyamba wa Yohane Mtumwi wolembera kwa Anthu Onse . . . . 440
Kalata wachiwiri wa Yohane Mtumwi . . 447
Kalata wachitatu wa Yohane Mtumwi . . 448
Kalata kwa Yuda Mtumwi wolembera kwa Anthu Onse . . . . . . 449
Chibvumbulutso cha Yohane . . . 451

# UTENGA WABWINO WA MATEYU

Buku wa kubadwa kwa Yesu Kristu, mwana wa 1
Davide, mwana wa Abrahamu.
Abrahamu anabala Isake; ndimo Isake anabala Yakobe; 2
ndimo Yakobe anabala Yuda ndi abale ache; ndimo 3
Yuda anabala Farese ndi Zara mwa Tamare; ndimo
Farese anabala Ezronu; ndimo Ezronu anabala Aramu;
ndimo Aramu anabala Aminadabe; ndimo Aminadabe 4
anabala Naasoni; ndimo Naasoni anabala Salmoni;
ndimo Salmoni anabala Boazi mwa Rahabe; ndimo Boazi 5
anabala Obede mwa Rute; ndimo Obede anabala Yese: 6
ndimo Yese anabala Davide mfumu'yo.
Ndipo Davide anabala Solomoni mwa mkazi wa Uriya; 7
ndimo Solomoni anabala Roboamu; ndimo Roboamu
anabala Abiya; ndimo Abiya anabala Asa; ndimo Asa 8
anabala Yosafate; ndimo Yosafate anabala Yoramu;
ndimo Yoramu anabala Uziya; ndimo Uziya anabala 9
Yotama; ndimo Yotama anabala Ahaze; ndimo Ahaze 10
anabala Hezekiya; ndimo Hezekiya anabala Manase;
ndimo Manase anabala Amoni; ndimo Amoni anabala 11
Yosiya; ndimo Yosiya anabala Yekoniya ndi abale ache
pa nthawi ya kutengedwa ku Babulo.
Ndipo pambuyo pache pa kutengedwa'ko ku Babulo, 12
Yekoniya anabala Salatieli; ndimo Salatieli anabala
Zorobabele; ndimo Zorobabele anabala Abiyudi; ndimo 13
Abiyudi anabala Eliyakimu; ndimo Eliyakimu anabala
Azoro; ndimo Azoro anabala Sadoki; ndimo Sadoki 14
anabala Akimu; ndimo Akimu anabala Eliyudi; ndimo 15
Eliyudi anabala Eleazara; ndimo Eleazara anabala
Matani; ndimo Matani anabala Yakobo; ndimo Yakobo 16
anabala Yosẹfe, mwamuna wache wa Mariya, amene Yesu,
wochedwa Kristu anabadwa mwa iye.
Motero mibadwo yonse kuyambira pa Abrahamu kufika 17
kwa Davide ndiyo mibadwo khumi ndi inai; ndimo kuya-

mbira pa Davide kufika kwa kutengedwa ku Babulo
mibadwo khumi ndi inai; ndimo kuyambira pa kutenge-
dwa ku Babulo kufika kwa Kristu mibadwo khumi ndi
inai.

**Kubadwa kwache kwa Yesu Kristu.**

18 Ndipo kubadwa kwache kwa Yesu Kristu kunali
kotere: Amai wache Mariya anapalidwa ubwenzi ndi
Yosefe, koma asanakomane iwo'wo, anapezedwa iye
19 ali mpakati mwa Mzimu Woyera. Koma Yosefe
mwamuna wache, anali wolungama, ndipo'nso sanafuna
kunyazitsa iye, nayesa m'mtima kumchotsera iye mtseri.
20 Koma pakusinkasinka iye zinthu izi, onani, ngelo wa
Ambuye anaoneka kwa iye m'kulota, nanena, Yosefe,
mwana wa Davide, usaope kudzitengera wekha Mariya
mkazi wako; pakuti icho cholandiridwa mwa iye chiri cha
21 Mzimu Woyera. Ndipo adzabala mwana wamwamuna,
ndimo udzamucha dzina lache Yesu; pakuti Iye'yu adza-
22 pulumutsa anthu ache ku machimo awo. Ndipo zonse'zi
zinakhala kuti chikachitidwe chonenedwa ndi Ambuye
mwa mneneri, ndi kuti,

23 *Onani namwali adzakhala ndi mimba,*
*Nadzabala mwana wamwamuna,*
*Ndimo adzamucha dzina lache,*
*Emanueli:*

ndilo losandulika, Mulungu nafe.
24 Ndipo Yosefe anauka pa tulo tache, nachita monga
anamuza ngelo wa Ambuye, nadzitengera yekha mkazi
25 wache; ndimo sanamdziwa iye kufikira pamene atabala
mwana wache; namucha dzina lache Yesu.

**Anzeru a ku Mmawa.**

2 Ndipo pa kubadwa kwache kwa Yesu m'Betelehemu
wa Yudeya m'masiku a Herode mfumu, onani, Anzeru
2 a ku mmawa anafika ku Yerusalemu, nati, Ali kuti amene
anabadwa Mfumu ya aYuda? chifukwa tinaona nyenyezi
yache ku mmawa, ndimo tinadza kumpembedza Iye.
3 Ndipo Herode mfumu'yo pakumva ichi anabvutika, ndi
Yerusalemu wonse pamodzi naye.
4 Ndipo pamene anasonkhanitsa ansembe akuru onse
ndi alembi a anthu, anafunsira iwo, Akabadwire kuti
5 Kristu 'yo? Ndipo iwo anamuza iye, M'Betelehemu wa

Yudeya: chifukwa kunalembedwa kotere ndi mneneri,
kuti,

*Ndipo iwe Betelehemu, dziko la Yudeya,* 6
*Sukhala konse wang'onong'ono mwa akuru a Yudeya.*
*Pakuti Wotsogolera adzachokera mwa iwe,*
*Amene adzabusa anthu anga aIsrayeli.*

Pomwepo Herode anawaitana Anzeru'wo mtseri, nafu- 7
nsitsa iwo nthawi yache idaoneka nyenyezi'yo. Nawatu- 8
miza ku Betelehemu, nati, Yendani mufunitsitse za
kamwana'ko; ndipo pamene mudzampeza, mundibwe-
zere mau, kuti ine'nso ndidzadze kudzampembedza iye.
Ndipo iwo, mmene anamva mfumu anamuka; ndimo 9
onani, nyenyezi'yo anaiona ku mmawa, inawatsogolera
iwo, kufikira inadza niima pamwamba pomwe panali
kamwana'ko. Ndipo iwo poona nyenyezi'yo, anakondwe- 10
tsa ndi kukondwera kwakukuru. Ndipo pofika ku 11
nyumba anaona kamwana'ko ndi Mariya amache, ndimo
anagwa pansi namgwadira iye; namasula chuma chao,
nampatsira iye mitulo, ndiyo chikudu ndi libane ndi
mure. Ndipo iwo, pamene anataulidwa m'kulota kuti 12
asabwerere kwa Herode, anamuka kupita ku dziko lao
pa njira yina.

### Athawira ku Aigupto. Aphedwa ana a m'Betelehemu.

Ndipo pamene iwo anachoka, onani, ngelo wa Ambuye 13
anaoneka kwa Yosefe m'kulota, nati, Tauka, nutenge
kamwana'ko ndi amache, nuthawire ku Aigupto, ndimo
ukhale kumeneko kufikira ndidzakuuza iwe; pakuti
Herode adzafuna kamwana kumuononga Iye. Ndipo iye 14
anauka natenga kamwana ndi amache usiku, nachokera
kupita ku Aigupto; nakhalabe kumeneko kufikira ada- 15
mwalira Herode: kuti chikachitidwe chonenedwa ndi
Ambuye mwa mneneri kuti,

*Ndinaitana Mwana wanga aturuke m'Aigupto.*

Pamenepo Herode, poona kuti anampusitsa Anzeru'wo, 16
anapsa nditu mtima, natumiza kukaononga tiana tonse ta
m'Betelehemu, ndi ta m'miraga yache yonse, takufikira
zaka ziwiri ndi tating'ono tonse, monga mwa nthawi
imene'yo iye anafunsitsa kwa Anzeru'wo. Pomwepo 17
chinachitidwa chonenedwa ndi Yeremiya mneneri, kuti,

18 *Mau anamveka m'Rama,*
*Maliro ndi kudandaulo kwambiri,*
*Rakele wolirira ana ache ;*
*Ndimo safuna kusangalatsidwa,*
*Chifukwa palibe iwo.*

### Abwera kuchokera ku Aigupto.

19 Koma pakumwalira Herode, onani, ngelo wa Ambuye
20 anaoneka m'kulota kwa Yosefe m'Aigupto, nati, Tauka,
nutenge kamwana ndi amache, nupite ku dziko la Israyeli :
chifukwa anafa uja wofuna moyo wache wa kamwana'ko.
21 Ndipo anauka iye, natenga kamwana ndi amache, nalowa
22 m'dziko la Israyeli. Koma pakumva iye kuti Arkelao
anali mfumu ya Yudeya m'malo mwa atate wache Herode,
anachita mantha kupita kumeneko ; ndipo pamene anatau-
lidwa ndi Mulungu m'kulota, anamuka nalowa ku dziko
23 la Galileya, nadza nakhazikika m'mudzi dzina lache Naza-
rete : kuti chikachitidwe chonenedwa ndi aneneri, kuti,
adzachedwa mNazarayo.

### Yohane Mbatizi. (Marko, **1** : 1-8. Luka, **3** : 1-18. Yoh., **1** : 6-8, 19-36 ; **3** : 23-32.)

3 Ndipo, m'masiku aja anadza Yohane Mbatizi, m'chi-
2 pululu cha Yudeya, nanena, Tembenuzani mitima ; chifu-
3 kwa Ufumu wa Kumwamba wayandikira. Pakuti uyu
ndiye ananena'yo Yesaya mneneri, kuti,

*Mau a wopfuula m'chipululu,*
*Konzani kwalala la Ambuye,*
*Lungamitsani njira zache.*

4 Ndipo Yohane yekha 'yo anali nacho chobvala chache
cha ubwea wa ngamila, ndi lamba la chikopa m'chuuno
mwache ; ndi chakudya chache chinali dzombe ndi uchi
5 wa ku thengo. Pamenepo panamturukira iye Yerusa-
lemu, ndi Yudeya lonse, ndi dziko lonse loyandikana
6 ndi Yordano ; nabatizidwa ndi iye m'mtsinje'wo wa
Yordano, alikuulula machimo awo.
7 Ndipo iye pakuona ambiri a aFarisi ndi a aSaduki
akudza ku ubatizo wache, anati kwa iwo, Obadwa a
njoka inu, ndani anakulangizani kuthawa mkwiyo uli-
8 nkudza ? Onetsani inu zipatso zakuyenera kutembenuka
9 mtima : ndimo musamayese kunena mwa inu nokha,

Atate wathu tiri naye Abrahamu; pakuti ndinena kwa
inu kuti angathe Mulungu mwa miyala iyi kuukitsira
Abrahamu ana. Ndipo'nso tsopano lino nkwangwa yaiki- 10
dwa pa tsinde la mitengo: chifukwa chache mtengo
uli wonse wosabala zipatso zabwino udulidwa nupo-
nyedwa pa moto. Inetu ndikubatizani inu m'madzi ku 11
kutembenuka; koma Iye wakudza pambuyo panga, ali
wakundiposa mphamvu, amene sindiyenera kunyamula
nsapato zache: Iye'yu adzakubatizani inu mwa Mzimu
Woyera ndi m'moto: chopetera chache chiri m'dzanja 12
lache, ndimo adzapetetsa pa bwalo pache; ndimo adzaso-
nkhanitsa tirigu wache m'chiruli, koma mankusu adzaocha
m'moto wosazima.

### Abatizidwa Yesu.

Pamenepo Yesu anachokera ku Galileya nadza ku 13
Yordano, kwa Yohane, kukabatizidwa ndi iye. Koma 14
Yohane anati amkanize, nanena, Ndiyenera ine kuba-
tizidwa ndi Inu, ndimo Inu mudza kwa ine kodi? Koma 15
Yesu anayanka, nati kwa iye, Balola tsopano: pakuti
kotero kuli kwabwino kuti ife tidzaze chilungamo
chonse. Pamenepo anamlola Iye.

Ndipo Yesu, pamene anabatizidwa, pomwepa ana- 16
turuka m'madzi: ndimo onani, miyamba inatsegukira
kwa Iye, ndimo anapenya Mzimu wa Mulungu wakutsika
ngati nkhunda nudza pa Iye; ndimo onani, mau aku- 17
chokera ku miyamba akuti, UYU NDIYE MWANA WANGA
WOKONDEDWA'YO, MWA IYE'YO NDIKONDWERA.

### Yesu ayesedwa m'chipululu.

(Marko, **1**: 12, 13. Luka, **4**: 1-13.)

Pamenepo Yesu anatengedwa ndi Mzimu ku chipululu 4
kukayesedwa ndi Mdierekezi. Ndipo pamene Iye ana- 2
libe kudya masiku makumi anai usana ndi usiku, pambu-
yo pache anamva njala. Ndipo woyesa'yo anafika nanena 3
kwa Iye, Ngati muli Mwana wa Mulungu, tauzani kuti
miyala iyi ikhale mikate. Koma Iye anayanka nati, 4
Kwalembedwa,

*Munthu sadzakhala ndi moyo ndi mkate wokha, koma ndi mau onse akuturuka mkamwa mwa Mulungu.*

Pamenepo Mdierekezi anamtenga Iye ku mzinda 5

woyera; namuika Iye pamwamba pa chimbudzi cha
6 kachisi'yo, nanena naye, Ngati muli Mwana wa Mulungu,
mudzigwetse nokha pansi: pakuti kwalembedwa, kuti,

*Adzauza angelo ache za iwe,*
*Ndimo pa manja awo adzakunyamula iwe,*
*Kuti sungagunde konse pa mwala phazi lako.*

7 Yesu ananena naye, Ndipo'nso kwalembedwa,

*Usamuyese Ambuye Mulungu wako.*

8 Pomwe'nso Mdierekezi anamtenga Iye ku phiri lalitari,
namuonetsa maiko onse a dziko la pansi, ndi ulemerero
9 wao; nati kwa Iye, Zonse ndikupatsani Inu, ngati mudza-
10 gwa pansi ndi kundigwadirira ine. Pomwepo Yesu
ananena kwa iye, Choka Satana, pakuti kwalembedwa,

*Ambuye Mulungu wako udzamgwadira,*
*Ndimo Iye yekhayekha udzatumikira.*

11 Pomwepo Mdierekezi anamsiya Iye, ndimo onani,
angelo anadza, natumikira Iye.

### Yesu m'Galileya. Opunzira oyamba.

(Marko, 1: 14—. Luka, 4: 14—; 5: 1-11.)

12 Ndipo pamene Yesu anamva kuti anampereka Yo-
13 hane, anamuka kulowa ku Galileya; ndimo anachoka ku
Nazarete nadza nakhalitsa Iye m'Kapernao wa pa mbali pa
14 nyanja, m'maliri a Zabuloni ndi Naftali: kuti chikachi-
tidwe chonenedwa ndi Yesaya mneneri'yo, kuti,

15 *Dziko la Zabuloni ndi dziko la Naftali,*
*Njira ya ku nyanja, kutsidja lija la Yordano,*
*Galileya la anthu a kunja,*
16 *Anthu akukhala mu mdima*
*Adaona kuwala kwakukuru,*
*Ndi kwa iwo okhala m'malo a mtunzi wa imfa,*
*Kuwala kunaturukira kwa iwo.*

17 Kuyambira pamenepo Yesu anayamba kulalikira, ndi
kunena, Tembenuzani mitima, pakuti Ufumu wa Kumwa-
mba wayandikira.
18 Ndipo pamene Yesu anali kuyenda m'mbali mwa
nyanja ya Galileya, anaona abale awiri, Simoni wone-
nedwa Petro, ndi Andreya mbale wache, anali kuponya
19 psasa m'nyanja; popeza anali asodzi a nsomba. Ndipo

Iye ananena nawo, Tiyeni pambuyo panga, ndidzakupa-
ngani asodzi a anthu. Ndipo iwo anasiya pomwepa 20
makoka'wo, namtsata Iye. Ndipo popitirira'po Iye anaona 21
abale ena awiri, Yakobo mwana wa Zebedayo, ndi Yohane
mbale wache, m'ngalawa pamodzi ndi Zebedayo atate
wao, anali kusoka makoka awo; ndimo anaitana iwo.
Ndipo anasiya pomwepa ngalawa'yo ndi atate wao, 22
namtsata Iye.

Ndipo Yesu anayendayenda m'Galileya monse, anali 23
kupunzitsa m'mosonkhanira mwao, nalalikira utenga
wabwino wa Ufumu, nachiritsa nthenda zonse ndi ku-
dwala konse mwa anthu. Ndipo mbiri yache inabuka ku 24
Suriya konse: ndimo anatengera kwa Iye onse akudwala,
ogwidwa ndi nthenda ndi mazunzo a mitundu mitundu,
ndi ogwidwa ndi mizimu yoipa, ndi akhunyu, ndi ama-
njenje; ndimo Iye anawachiritsa. Ndipo anamtsata 25
mipingo mipingo ya anthu ochokera ku Galileya, ndi ku
Dekapole, ndi ku Yerusalemu, ndi ku Yudeya, ndi ku
tsidja lija la Yordano.

### Chipunzitso cha pa phiri. Madalitso.

(Luka, 6: 20-49.)

Ndipo mmene Iye anaona mipingo'yo, anakwera 5
m'phiri; ndimo mmene Iye anakhala pansi, anadza kwa
Iye opunzira ache; ndimo anatsegula pakamwa, nawapu- 2
nzitsa iwo, nati:

Odala ali osauka mu mzimu: chifukwa uli wao Ufumu 3
wa Kumwamba.

Odala ali achisoni: chifukwa adzasangalatsidwa. 4

Odala ali akufatsa: chifukwa adzalandira dziko la 5
pansi.

Odala ali akukhala ndi njala ndi ludzu la chilungamo: 6
chifukwa adzakhuta.

Odala ali akuchitira chifundo: chifukwa adzalandira 7
chifundo.

Odala ali oyera mtima: chifukwa adzaona Mulungu. 8

Odala ali akuchita mtendere: chifukwa adzachedwa 9
ana a Mulungu.

Odala ali akuzunzidwa chifukwa cha chilungamo: 10
chifukwa uli wao Ufumu wa Kumwamba.

Odala muli inu mmene adzanyazitsa inu, nadzazunza 11
inu, nadzanena ndi kunama zoipa ziri zonse pa inu, chifu-
kwa cha Ine.

12 Sekerani, sangalalani: chifukwa mphoto yanu ndi
yeikuru m'Mwamba: pakuti potero anazunza aneneri
anakhala'wo musanabadwe inu.

### Opunzira ache ali mchere wa dziko ndi kuunika kwa dziko.

13 Inu muli mchere wa dziko la pansi; koma mchere'wo
ngati unasukuluka, adzaukoleretsa ndi chiani? Tsopano
sungakwanire'nso kanthu konse, koma kuti ukaponyedwe
kunja, nupondedwa ndi anthu.
14 Inu muli kuunika kwa dziko la pansi. Mudzi wokha-
15 zikika pamwamba pa phiri sungathe kubisika. Kapena
sayatsa nyali, ndi kuibvundikira m'mbiya, koma aikira
iyo pa choikapo chache; ndimo iunikira onse amene
16 m'nyumba'mo. Chomwecho muwalitse inu kuunika kwanu
pa maso pa anthu, kuti pa kuona nchito zanu zabwino,
akalemekeze Atate wanu wa Kumwamba.

### Makwaniridwe a Malamulo ndi Aneneri.

17 Musaganize kuti ndinadza Ine kudzapasula chilamulo
kapena aneneri: sindinadze kupasula, koma kukwani-
18 ritsa. Pakuti indetu ndinena kwa inu, Kufikira pamene
pangapitirire thambo ndi dziko, kalemba kakang'ono
kamodzi kapena kansonga kache kamodzi sikadzachokera
19 ku chilamulo, kufikira pamene zonse zitachitidwa. Chi-
fukwa chache yense wakumasula limodzi la malangizo
amene'wa ang'onong'ono, nadzapunzitsa anthu chomwe-
cho, adzachulidwa wang'onong'ono mu Ufumu wa Kumwa-
mba; koma yense wakuchita ndi kupunzitsa awa, iye'yu
adzachulidwa wamkuru mu Ufumu wa Kumwamba.
20 Pakuti ndinena ndi inu, ngati chilungamo chanu sichichu-
ruka choposa cha alembi ndi aFarisi, simudzalowa konse
mu Ufumu wa Kumwamba.
21 Munamva kuti kunanenedwa kwa iwo akale, *Usaphe;*
koma yense wakupha adzakhala wopalamula mlandu:
22 koma Ine ndinena kwa inu, kuti yense wokwiira mbale
wache wopanda chifukwa adzakhala wopalamula mlandu;
ndimo amene adzanena ndi mbale wache, Wopanda pache
iwe: adzakhale wopalamula mlandu wa akuru: koma
amene adzati, Chitsiru iwe: adzakhala wopalamula ge-
hena wa moto.
23 Chifukwa chache ngati uli kupereka mtulo wako po-

tirapo nsembe, ndimo pomwepo ukakumbukira kuti
mbale wako ali ndi kanthu pa iwe, usiye pomwe mtulo 24
wako patsogolo potirapo, nuchoke, nuyambe kuyanjana
ndi mbale wako, ndimo pamenepo idza nupereke mtulo
wako.

Fulumira kuyanjana ndi mnzako wa mlandu, pomwe 25
uli naye pa njira; kapena mnzako wa mlandu angaku-
pereke iwe kwa woweruza mlandu, ndi woweruza'yo anga-
pereke iwe kwa msilikari, nuponyedwa iwe m'nyumba
ya ndende. Indetu ndinena ndi iwe, sudzaturuka'mo 26
konse, koma pofikira unalipa kakobiri kakumariza.

Munamva kuti kunanenedwa, *Usachite chigololo;* koma 27
Ine ndinena kwa inu, kuti yense wakuyang'ana mkazi 28
kukamkhumba, pamenepo anangochita naye tsopano
chigololo mu mtima mwache.

Koma ngati diso lako lamanja likulakwitsa iwe, uliko- 29
lowole, nulitaye kwa iwe; pakuti kuli kwabwino kwa iwe,
kuti chimodzi cha ziwalo zako chiononge ke, ndimo lisapo-
nyedwe thupi lako lonse m'gehena. Ndipo ngati dzanja 30
lako lamanja likulakwitsa iwe, ulidule, nulitaye kwa iwe;
pakuti kuli kwabwino kwa iwe kuti chimodzi cha ziwalo
zako chiononge ke, ndimo lisamuke thupi lako lonse ku
gehena.

Kunanenedwa'nso, *Yense wakuchotsa mkazi wache* 31
*ampatse iye chilekaniro:* koma Ine ndinena kwa inu, kuti 32
yense wakuchotsa mkazi wache, kosati chifukwa cha
chigololo, amchititsa uyo mkazi wa chigololo: ndimo
amene'yo adzakwata wochotsedwa'yo achita chigololo.

Ndipo'nso, munamva kuti kunanenedwa kwa iwo 33
akale, *Usalumbire konama, koma udzapereka kwa Ambuye*
*zolumbira zako:* koma Ine ndinena kwa inu, Musalumbire 34
konse, kapena kuchula Kumwamba, chifukwa kuli chi-
mpando cha Mulungu; kapena kuchula dziko la pansi, 35
chifukwa liri poponderapo mapazi ache; kapena kuchula
Yerusalemu, chifukwa kuli mzinda wa Mfumu yeikuru-
kuru. Kapena usalumbire ku muthu wako, chifukwa 36
sungathe kuliyeretsa mbu kapena kulidetsa bii tsitsi
limodzi. Koma manenedwe anu akhale, Inde, inde; iai, 37
iai; ndimo choonjezedwa pa izo chichokera kwa woipa'yo.

Munamva kuti kunanenedwa, *Diso kulipa diso, ndi* 38
*dzino kulipa dzino:* koma Ine ndinena kwa inu, Musa- 39
kanize munthu woipa; koma amene'yo adzakupanda iwe
pa tsaya lako lamanja, umtembenuzire lina'nso. Ndipo 40
kwa iye afuna kupita nawe ku mlandu ndi kutenga

41 malaya ako, umloleze'nso chopfunda chako. Ndipo
amene'yo akakukakamiza kumperekeza njira imodzi, upite
42 naye ziwiri. Kwa iye wopempha iwe umpatse, ndimo kwa
iye wofuna kukukongola usampotolokere.
43 Munamva kuti kunanenedwa, *Udzakondana ndi mnansi*
44 *wako, ndi kumuda mdani wako:* koma Ine ndinena kwa
inu, kondanani nawo adani anu, ndi kupempherera iwo
45 akuzunza inu; kotero kuti mukakhale ana a Atate wanu
wa Kumwamba; chifukwa Iye amakwezera dzua lache pa
oipa ndi pa abwino, namabvumbitsira mvula pa olungama
46 ndi pa osalungama. Chifukwa kuti ngati muwakonda
akukondana ndi inu, mphoto yanji muli nayo? kodi
47 angakhale amisonko siachita chomwecho? Ndipo ngati
mulankhula abale anu okhaokha, muchita ninji koposa
ena? Kodi angakhale anthu akunja siachita chomwecho?
48 Chifukwa chache inu mukhale angwiro, monga Atate
wanu wa Kumwamba ali wangwiro.

## Za zopereka za chifundo; za Kupemphera, ndi Kudzikana Kudya.

6 Yang'anirani kuti musachite zolungama zanu pa maso
pa anthu, kuti muonekere kwa iwo: kuti ngati mutero
2 mulibe mphoto ndi Atate wanu wa Kumwamba. Chifukwa
chache pamene pali ponse upatsa mphatso za chifundo,
usamaomba lipenga patsogolo pako, monga amachita
onyenga m'mosonkhanira'mo, ndi m'makwalala'mo, kotero
kuti atamandidwe ndi anthu, indetu ndinena kwa inu,
3 Iwo atalandira mphoto zao. Koma iwe popatsa mphatso
za chifundo, dzanja lako lamanzere lisadziwe chimene
4 lichita dzanja lako lamanja: kotero kuti mphatso zako za
chifundo zikhale zamtseri: ndimo Atate wako wakuona
mtseri adzakubwezera iwe.
5 Ndipo pamene mupemphera, musakhale monga onye-
nga'wo: chifukwa iwo akonda kuima ndi kupemphera
m'mosonkhanira'mo, ndi pa mphambano za makwalala,
kuti akaonekere kwa anthu. Indetu ndinena kwa inu,
6 Iwo atalandira mphoto zao. Koma iwe popemphera, lowa
m'chipinda chako, nutseke chitseko chako, nupemphere
Atate wako ali mtseri, ndimo Atate wako wakuona mtseri
7 adzakubwezera iwe. Ndipo popemphera musabwereze bwe-
reze chabe iai, monga amachita anthu akunja, chifukwa
ayesa kuti adzamveredwa ndi kulankhula lankhula kwao.
8 Chifukwa chache inu musafanane nawo: pakuti Atate wanu

adziwa zomwe muzisowa, inu simunayambe kupempha
lye. Chifukwa chache pempherani inu chomwecho: 9
Atate wathu wa Kumwamba, Dzina lanu liyeretsedwe.
Ufumu wanu udze. Kufuna kwanu kuchitidwe, monga 10
Kumwamba chomwecho pansi pano. Mutipatse ife lero 11
chakudya chathu cha lero. Ndipo mutikululukire 12
mangawa athu, monga ife'nso takululukira amangawa
athu. Ndipo musatitengere m'kuyesera, koma muti- 13
pulumutse kwa woipa'yo. Pakuti ngati mukululukira 14
anthu zolakwa zao adzakululukira inu'nso Atate wanu wa
Kumwamba. Koma ngati simukululukira anthu zolakwa 15
zao, Atate wanu'nso sadzakululukira zolakwa zanu.

Ndipo pamene ponse mudzikana kudya, musakhale 16
ndi nkhope yachisoni, ngati onyenga'wo: pakuti aipitsa
nkhope zao, kuti aonekere kwa anthu kuti alimkudzikana
kudya. Indetu ndinena kwa inu, Iwo atalandira mphoto
zao. Koma iwe, podzikana kudya, dzola muthu wako, ndi 17
kusamba nkhope yako: kuti sukaonekere kwa anthu kuti 18
ulikudzikana kudya, koma kwa Atate wako ali mtseri:
ndimo Atate wako wakuona mtseri adzakubwezera iwe.

## Za Chuma cha Mwamba, Diso langwiro, Ambuye awiri, Malabadiro a moyo uno.

Musadzikundikire nokha chuma pa dziko la pansi, 19
pamene njenjete ndi zimbiri ziononga; ndi pamene mbala
ziboola ndi kuba: koma mudzikundikire nokha chuma 20
m'Mwamba, pamene njenjete kapena zimbiri siziononga,
ndimo mbala siziboola ndi kusaba: pakuti kumene kuli 21
chuma chako, komwe udzakhala mtima wako'nso.

Diso ndilo nyali ya thupi: chifukwa chache ngati diso 22
lako liri la kumodzi, thupi lako lonse lidzakhala lowa-
litsidwa. Koma ngati diso lako liri loipa, thupi lako 23
lonse lidzakhala lodetsedwa. Chifukwa chache ngati
kuwala kumene kuli mwa inu kuli mdima, mdima'wo ndi
woukuru nditu! Palibe munthu angathe kukhala kapolo 24
wa ambuye ache awiri: pakuti pena adzamuda mmodzi'yo,
ndi kukonda wina'yo; pena adzakangamira kwa mmodzi,
nadzanyoza wina'yo. Simungathe kukhala kapolo wa
Mulungu ndi wa Chuma. Chifukwa chache ndinena kwa 25
inu, Musade nkhawa ndi moyo wanu, chimene mudzadya
ndi chimene mudzamwa; kapena ndi thupi lanu, chimene
mudzabvala. Kodi moyo suli woposa chakudya, ndi
thupi loposa chobvala? Yang'anirani mbalame za 26
kumwamba, kuti sizimafesa'i, kapena sizimatema'i,

kapena sizimasonka'i m'nkokwe; ndipo Atate wanu wa
Kumwamba azidyetsa. Nanga inu mulibe kusiyana
27 nazo kuziposa izo kodi? Ndipo ndani wa inu ndi kudera
nkhawa angathe kuonjezera pa msinku pache mkono
28 umodzi? Ndipo muderanji nkhawa ndi chobvala?
Tapenyetsani maluwa a ku thengo, makulidwe awo; sa-
29 gwiritsa nchito, kapena sapota: koma ndinena kwa inu,
kuti angakhale Solomoni mu ulemerero wache wonse
30 sanabvala monga limodzi la amene'wa. Koma ngati
Mulungu abveka chotero maudzu a ku thengo, akhala
lero, ndi mawa aponyedwa pa mkumbaliro, nanga si inu
31 kopambana nditu, inu akukulupirira pang'ono? Chifu-
kwa chache musadere nkhawa, ndi kuti, Tidzadya chiani?
kapena, Tidzamwa chiani? kapena, Tidzabvala chiani?
32 Pakuti anthu akunja azifunitsa zonse zimene'zo; pakuti
Atate wanu wa Kumwamba adziwa kuti musowa zonse
33 zimene'zo. Koma mutange mufune Ufumu wache ndi
chilungamo chache, ndimo zonsezimene'zo zidzaonjezedwa
34 kwa inu. Chifukwa chache musadere nkhawa ndi mawa:
pakuti mawa adzadzidera nkhawa iwo okha. Likwanira
tsiku ndi zobvuta zache.

**Za Kuweruza mnzache, Kulimbika m'kupemphera, Zipata ziwiri, Aneneri onyenga, Kumva ndi kuchita.**

7 2 Musaweruzire, kuti musaweruzidwe. Pakuti ndi ku-
weruza kumene muweruza nako, inu'nso mudzaweru-
zidwa: ndipo ndi muyeso umene muyesa nawo, kudza-
3 yesedwa kwa inu'nso. Ndipo upenya bwanji kachitsotso
kali m'diso la mbale wako, koma mtanda uli m'diso la
4 iwe mwini suganizira? Kapena udzati bwanji kwa mbale
wako, Tandilola ndichotse kachitsotso m'diso lako;
5 ndimo ona, mtanda'wo uli'mo m'diso lako'li. Wonyenga
iwe! tayamba kuchotsa m'diso lako mtanda'wo, ndipo
pomwepo udzapenyetsa kuchotsa kachitsotso m'diso
la mbale wako.
6 Musamapatse choyera'cho kwa agaru, ndimo musama-
ponye ngale zanu patsogolo pa nkhumba, kuti zinga-
zipondereze kapena ndi mapazi awo, ndi potembenuka
zingang'ambe inu.
7 Pemphani, ndimo chidzapatsidwa kwa inu; funani,
ndimo mudzapeza; gogodani, ndimo chidzatsegulidwa
8 kwa inu: Pakuti wakupempha yense alandira; ndi waku-

funa'yo apeza; ndi kwa wogogoda'yo chitsegulidwa.
Kapena munthu ndani wa inu, amene'yo pompemphera 9
mwana wache mkate, adzampatsa mwala? Kapena 10
pompempha nsomba, adzampatsa iye njoka kodi? Cho- 11
mwecho, ngati inu, muli oipa, mudziwa kupatsa ana anu
mphatso zabwino, kopambana kotani nanga Atate wanu
wa Kumwamba adzapatsa zinthu zabwino kwa iwo aku-
pempha Iye? Chifukwa chache zinthu ziri zonse muka- 12
funa kuti anthu achitire inu, inu'nso muwachitire iwo
zotero: pakuti icho ndicho chilamulo ndi aneneri.

Lowani pa chipata chopapatiza: chifukwa chipata chiri 13
chachikuru, ndi njira yakumuka nayo ku kuonongeka
ndiyo yotakata; ndimo ali ambiri amene'wo alowa nacho.
Pakuti chipata chiri chopapatiza, ndi ichepetsa njira'yo 14
yakumuka nayo ku moyo, ndimo akuchipeza chimenecho
ali owerengeka.

Yang'anirani mupewe aneneri onyenga, amene adza 15
kwa inu ndi zobvala za nkhosa, koma mkati mwao ali
afisi olusa. Mudzawazindikira ndi zipatso zao. Kodi 16
achera kapena mphesa pa minga, kapena nkhuyu pa
mtula? Chomwecho mtengo wabwino wonse upatsa 17
zipatso zokoma; koma mtengo woola upatsa zipatso zoipa.
Sungathe mtengo wabwino kupatsa zipatso zoipa, kapena 18
mtengo woola kupatsa zipatso zokoma. Mtengo wonse 19
wosapatsa chipatso chokoma, audula, nautaya ku moto.
Inde chomwecho pa zipatso zao mudzawazindikira iwo. 20

Si yense wakunena kwa Ine, Ambuye, Ambuye, 21
adzalowa mu Ufumu wa Kumwamba; koma wakuchita'yo
chifuno cha Atate wanga wa Kumwamba. Ambiri adzati 22
kwa Ine, tsiku lomwe'lo, Ambuye, Ambuye, kodi siti-
nanenera mau dzina lanu, ndi m'dzina lanu'nso kuchotsa
mizimu yoipa, ndi kuchita m'dzina lanu'nso zamphamvu
zambiri? Ndipo pamenepo ndidzafukulira kwa iwo, 23
Sindinakudziwani inu nthawi zonse: chokani kwa Ine,
inu akuchita kuseruzika. Chifukwa chimenechi yense 24
amene akamva mau anga amene'wa, ndi kuwachita, ndi-
dzamfanizitsa iye ndi munthu wochenjera, anamanga
nyumba yache pa tantwe: Ndipo inagwa mvula, ndimo 25
inadza mitsinje, ndimo zinaomba mphepo, zinagunda pa
nyumba'yo; ndipo siinagwa: chifukwa inakhazikika pa
tantwe'po. Ndipo yense akumva mau anga amene'wa, 26
ndi kusawachita, adzafanizidwa ndi munthu wopusa,
yemwe anamanga nyumba yache pa mchenga: Ndipo 27
inagwa mvula, ndimo inadza mitsinje, ndimo zinaomba

mphepo. zinagunda pa nyumba'yo: ndimo inagwa:
ndimo kugwa kwache kunali kwakukuru.
28 Ndipo panakhala pamene Yesu anatha mau amene'wa,
29 makamu a anthu anazizwa ndi chipunzitso chache: pakuti
anawapunzitsa monga mwini mphamvu, ndimo si monga
alembi awo.

### Yesu achiritsa wakhate.
(Marko, **1**: 40-45. Luka, **5**: 12-14.)

8 Ndipo pakutsika pache pa phiri'po, inamtsata mipingo
2 yambiri ya anthu. Ndipo onani, wakhate anadza na-
mgwadira Iye, nanena, Ambuye ngati mufuna mungathe
3 kundikonza. Ndipo Yesu anatambalitsa dzanja lache,
namkhudza iye, nati, Ndifuna; takonzeka. Ndipo
4 pomwepa khate lache linachoka. Ndipo Yesu ananena
naye, Ona'we, usauze munthu; koma muka, udzionetse
wekha kwa wansembe'yo, nupereke mtulo umene anaula-
mulira Mose, ukhale mboni kwa iwo.

### Kenturiyo wa ku Kapernao. (Luka, **7**: 1-10.)

5 Ndipo mmene Iye analowa m'Kapernao anadza kwa
6 Iye kenturiyo, nampemba Iye, nati, Ambuye, mnyamata
wanga ali wogona m'nyumba'mo, wodwala manjenje,
7 wozunzidwa koopsa. Ndimo Yesu ananena naye, Ndifika
8 Ine, ndidzamchiritsa iye. Koma kenturiyo'yo anabvomera
nati, Ambuye, sindiyenera kuti mukalowe pansi pa
chindwe langa iai: koma mungonene mau, ndimo adza-
9 chiritsidwa mnyamata wanga. Pakuti ine'nso ndiri
munthu wakumvera ulamuliro, ndiri nawo asilikari akum-
vera ine: ndimo ndinena kwa uyu, Muka, namuka; ndi
kwa wina, Idza, nadza; ndimo kwa kapolo wanga, Chita
ichi, nachita.
10 Ndipo pakumva ichi, Yesu anazizwa, nati kwa iwo
akumtsata, Indetu ndinena kwa inu, ngakhale mwa
11 Israyeli, sindinapeza chikulupiriro chotere. Ndipo ndinena
ndi inu, kuti ambiri a ku mmawa ndi a ku madzulo
adzafika, nadzakhala pamodzi ndi Abrahamu, ndi Isake,
12 ndi Yakobo, mu Ufumu wa Kumwamba: koma ana'wo
a Ufumu adzatayidwa ku mdima wakunja: komweko
13 kudzakhala kulira ndi kukukuta mano. Ndipo Yesu
anati kwa kenturiyo'yo, Pita'ko, kukhale kwa iwe monga
unakulupirira. Ndipo anachiritsidwa mnyamata'yo nthawi
yomwe'yo.

### Mpongozi wa Petro.

(Marko, 1: 29-34. Luka, 4: 38-41.)

Ndipo pofika Yesu ku nyumba ya Petro, anaona 14
mpongozi wache atagona, ndi kudwala malungo. Ndimo 15
anamkhudza dzanja lache, ndimo malungo anamleka
mkazi'yo; ndipo anauka, namtumikira Iye.
Ndipo pakudza madzulo, anatengera kwa Iye anthu 16
ambiri ogwidwa ndi mizimu yoipa: ndimo Iye anatu-
rutsa mizimu'yo ndi mau, nachiritsa akudwala onse:
kotero kuti chikakwane chonenedwa ndi Yesaya mnene- 17
ri'yo, kuti,

*Iye yekha anatenga zofoka zathu,*
*Nanyamula nthenda zathu.*

### Matsatidwe ache a Yesu. (Luka, 9: 57—.)

Ndipo Yesu, poona makamu ambiri a anthu akumzu- 18
ngulira Iye, analamulira kumuka ku tsidja lina. Ndipo 19
anadza munthu mlembi, nati kwa Iye, Mpunzitsi, ndi-
dzakutsatani inu konse kumene mumuke'ko. Ndipo 20
Yesu ananena kwa iye, Nkhandwe ziri nazo nkwimba
zao, ndi mbalame za kumwamba zisa zao, koma Mwana
wa munthu alibe potsamira muthu wache.
Ndipo wina, wa opunzira ache, anati kwa Iye, Ambuye, 21
mundilole ine nditange ndimuke kuika maliro a atate
wanga. Koma Yesu ananena kwa iye, Tsata Ine, nuleke 22
akufa aike akufa awo.

### Yesu aletsa namondwe.

(Marko, 4: 35-41. Luka, 8: 22-25.)

Ndipo pamene Iye atalowa m'ngalawa, opunzira ache 23
anamtsata Iye. Ndipo onani, panauka namondwe 24
wamkuru pa nyanja, kotero kuti ngalawa inakwiriridwa
ndi mapfunde: koma Iye anali m'tulo. Ndipo iwo 25
anadza, namutsa Iye, nanena, Ambuye tapulumutsani,
tiri kutayika. Ndimo ananena Iye kwa iwo, Muli amantha 26
bwanji, okulupirira kochepa? Pomwepo Iye anauka,
nadzudzula mphepo'zo ndi nyanja'yo, ndipo panagwa
bata lalikuru. Ndipo anazizwa anthu'wo, nanena, Ndiye 27
munthu wotani uyu, kuti ngakhale mphepo ndi nyanja
zimvera Iye?

### Ogwidwa ndi ziwanda a ku Gadara.

(Marko, **5**: 1-17. Luka, **8**: 26-37.)

28 Ndipo pofika Iye ku tsidja lina, ku dziko la Agadara,
anakomana naye awiri ogwidwa ndi ziwanda, akuturuka
ku mbuto ya manda, aukali nditu, kotero kuti sangathe
29 kupita'po munthu pa njira imene'yo. Ndipo onani, ana-
pfuula nati, Tiri nanu ndi chiani, Inu Mwana wa Mulungu?
Mwadza kuno kodi kutizunza ife, nthawi yache siinafike?
30 Ndipo panali patari ndi iwo mulu wa nkhumba zambiri
31 zirinkudya. Ndipo mizimu'yo inampempha Iye ninena,
Ngati mutiturutsa, mutitumize ife tilowe m'mulu wa
32 nkhumba'zo. Ndipo anati kwa iyo, Mukani. Ndimo
iyo inaturuka, nimuka kulowa m'nkhumba'zo: ndimo
onani, mulu wonse unatamanga liwiro kunsi ku phompho
33 m'nyanja 'mo, ndimo unafa m'madzi. Koma akuziweta
anathawa, namuka ku midzi, nauza zonse, ndi zakuti zao
34 za amizimu aja. Ndipo onani, mudzi wonse unaturuka
kukomanira naye Yesu, ndimo mmene anamona Iye,
anampemba kuti achokere m'maliri awo.

### Wa Manjenje wa ku Kapernao.

(Marko, **2**: 3-12. Luka, **5**: 18-26.)

**9** Ndipo Iye analowa m'ngalawa, naoloka, nadza ku
2 mudzi kwao. Ndimo onani, analikumtengera kwa Iye
munthu wa manjenje, wakugona pa chika: ndimo Yesu
pakuona chikulupiriro chao, anati kwa wodwala'yo,
Limba mtima, mwana, machimo ako akululukidwa.
3 Ndipo onani, ena a alembi ananena mu mtima mwao,
4 Uyu achitira Mulungu mwano. Ndipo Yesu, pozindikira
maganizo awo, anati, Chifukwa chanji muli kuganizira
5 zoipa m'mitima yanu? pakuti chapafupi nchiti, kunena,
Machimo ako akululukidwa; kapena kunena, Tauka.
6 nuyende? Koma kuti mudziwe kuti ali nazo mphamvu
Mwana wa munthu pansi pano ya kukululukira machimo
(pomwepo anena kwa wodwala'yo), Tauka, nutenge chika
7 lako, numuke ku nyumba kwako. Ndipo anauka, napita
8 ku nyumba kwache. Ndipo mmene anthu a makamu
anachiona, anaopa, nalemekeza Mulungu, wakupatsa
anthu mphamvu yotere'yo.

### Yesu aitana Mateyu.

(Marko, **2**: 14-17. Luka, **5**: 27-32.)

Ndipo Yesu popita, kuchokera kumeneko, anaona 9
munthu, dzina lache Mateyu, alinkukhala polandira
msonko, nanena kwa iye, Nditsate Ine. Ndimo iye
anauka, namtsata.
Ndipo panali pamene Iye analinkukhala pa chakudya 10
m'nyumba'mo, onani, amisonko ndi ochimwa ambiri
anadza nakhala pansi pamodzi ndi Yesu ndi opunzira
ache. Ndipo aFarisi, pakuona ichi, ananena kwa opunzira 11
ache, Chifukwa ninji Mpunzitsi wanu alinkudya pamodzi
ndi amisonko ndi ochimwa? Ndipo mmene Yesu anamva 12
anati, Olimba safuna sing'anga ai, koma odwala. Koma 13
mukani mupunzire nchiani ichi,

*Ndifuna chifundo, si nsembe'i:*

pakuti sindinadza kudzaitana olungama koma ochimwa.

### Kudzikana Kudya.

(Marko, **2**: 18-22. Luka, **5**: 33-38.)

Pomwepo anadza kwa Iye opunzira ache a Yohane, 14
nati, Chifukwa ninji ife ndi aFarisi tidzikana kudya
kawiri kawiri, koma opunzira anu sadzikana? Ndipo 15
Yesu anati kwa iwo, nanga anyamata a nyumba ya
nkwati angathe kulira kodi nthawi yache mkwati akhala
nawo? koma adzafika masiku, pamene mkwati adza-
chotsedwa kwa iwo, ndimo pomwepo adzadzikana kudya.
Ndipo kulibe munthu anapatikiza chipati cha nsaru 16
yaiwisi pa chopfunda chakale; pakuti chigamba chache'-
cho chichotsa ku chopfunda'cho, ndimo chichita chiboo
chachikuru. Kapena samapungulira vinyo watsopano 17
m'matumba akale; ngati akatero, matumba apulika, ndi
vinyo utayika, ndi matumba aonongeka: koma apungulira
vinyo watsopano m'matumba atsopano, ndi zonse ziwiri
zisungika.

### Mkazi wodwala. Mwana wamkazi wa Yairo.

(Marko, **5**: 22-43.)

Mmene Iye anali kuwalankhulira iwo zinthu zimene'zo, 18
onani, anadza munthu mkuru, namgwadira Iye, nanena,
Wamwalira tsopano'li mwana wanga wamkazi, komatu

mudze muike dzanja lanu pa iye, ndimo adzakhala ndi
19 moyo. Ndipo Yesu ananyamuka namtsata iye, ndi
opunzira ache omwe.
20 Ndipo, onani, mkazi, anali ndi nthenda yoturuka
mwazi zaka khumi ndi ziwiri, anadza pambuyo pache,
21 nakhudza mponje ya chopfunda chache: pakuti anali
kunena mwa iye yekha, Ngati ndingakhudze kokha
22 chopfunda chache ndidzachira. Koma Yesu popotoloka
ndi kuona iye anati, Limba mtima, mwana mkazi'we,
chikulupiriro chako chakuchiritsa iwe. Ndipo mkazi'yo
anachira kuyambira pa nthawi yomwe'yo.
23 Ndipo Yesu polowa m'nyumba yache ya mkuru'yo, ndi
24 poona oyimba atoliro ndi khamu la anthu obuma, ananena,
Turukeni, pakuti kabuthu'ko sikanafe koma kali m'tulo.
25 Ndipo anamseka Iye phwephwete. Koma pamene
khamu'lo linaturutsidwa, Iye analowa'mo, nagwira dzanja
26 lache; ndimo kabuthu'ko kadauka. Ndipo mbiri yache
imene inabuka m'dziko lonse limene'lo.

**Yesu achiritsa akhungu awiri, ndi wosalankhula.**

27 Ndipo popita Yesu kuchokera kumeneko, anamtsata
Iye anthu awiri akhungu, opfuula ndi kuti, Mutichitire
28 ife chifundo, mwana wa Davide. Ndipo mmene Iye
analowa m'nyumba'mo, akhungu'wo anadza kwa Iye:
ndipo Yesu anati kwa iwo, Mukulupirira kodi kuti ndi-
khoza kuchita ichi? Anena kwa Iye, Inde, Ambuye.
29 Pomwepo anakhudza maso awo, nati, Chichitidwe kwa inu
30 monga chikulupiriro chanu. Ndipo maso awo anapenuka.
Ndipo Yesu anawayamuka iwo, nanena, Yang'anirani,
31 asadziwe munthu ali yense. Koma iwo anaturuka'mo,
nabukitsa mbiri yache m'dziko lonse'lo.
32 Ndipo pamene iwo anali kuturuka, onani, anamte-
ngera Iye munthu wosalankhula, wogwidwa mzimu woipa.
33 Ndimo mmene unaturutsidwa mzimu'wo, wosalankhula'yo
analankhula, ndimo makamu a anthu anazizwa, nanena,
34 Kale lonse sichinaoneke chomwecho mwa Israyeli. Koma
aFarisi analinkunena, Atoturutsa mizimu yoipa ndi
mphamvu zache za mfumu ya mizimu yoipa.

**Zokhunka ndi anchito.**

35 Ndipo Yesu anayendayenda m'mizinda yonse ndi
m'midzi, namapunzitsa m'mosonkhanira mwao, nalalikira

Utenga Wabwino wa Ufumu 'wo, nacharitsa nthenda iri
yonse ndi zofoka zonse. Koma Iye, poona makamu'wo a 36
anthu, anagwidwa m'mtima ni chisoni chifukwa cha iwo,
popeza anali okaluludwa ndi omwazikana, akunga nkhosa
zopanda mbusa. Pomwepo ananena kwa opunzira ache, 37
Zokhunka zichurukadi koma anchito ali owerengeka. Chi- 38
fukwa chache pempherani Mwini zokhunka, kuti akokose
anchito ku kukhunka kwache.

### Atumwi khumi ndi awiri ndi utumiki wao.

Ndipo pamene Iye anadziitanira opunzira ache khumi 10
ndi awiri, anapatsa iwo akhale nayo mphamvu pa mizimu
yoipa, ya kuiturutsa iyo, ndi ya kuchiza nthenda iri yonse
ndi zofoka zonse.

Ndipo maina awo a amitumwi'wo khumi ndi awiri ali 2
amene'wa: woyamba Simoni wonenedwa Petro, ndi
Andreya mbale wache: Yakobo mwana wa Zebedayo
ndi Yohane mbale wache; Filipo, ndi Bartolomeyo; 3
Tomasi ndi Mateyu wamisonko'yo; Yakobo mwana wa
Alifeyo, ndi Tadeyo; Simoni Mkanane, ndi Yudase 4
Isikariote amene'nso anampereka Iye. Awa amene, khumi 5
ndi awiri'wa, Yesu anawatumiza, nawaweruza iwo ndi
kuti;

Musapite ku njira ya kwa anthu akunja, ndi m'mudzi
wa aSamariya musamalowe'mo: koma makamaka mupite 6
ku nkhosa zosokera za banja la Israyeli. Ndipo pamene 7
muli kupita, lalikani, kuti, Ufumu wa Kumwamba
wayandikira. Chiritsani akudwala, ukitsani akufa, ko- 8
nzani akhate, turutsani mizimu yoipa: munalandira
kwaulere, patsani kwaulere. Musadzitengere ndalama 9
za chikudu, kapena za ntumbiri, kapena za kobiri, m'ma-
lamba mwanu; kapena thumba la kamba la ku njira, 10
kapena malaya awiri, kapena nsapato, kapena ndodo:
pakuti wanchito ayenera kulandira zakudya zache.
Ndipo m'mzinda uli wonse, kapena m'mudzi, mukalo- 11
wa'mo, mufunsitse ndani ali woyenera momwemo; ndimo
bakalani komweko kufikira muturuka'mo. Ndipo polowa 12
m'nyumba muilankhule. Ndipo ngati nyumba'yo iri 13
yoyenera, mtendere wanu udze pa iyo, koma ngatitu siiri
yoyenera, mtendere wanu ubwerere kwa inu. Ndipo 14
yemwe'yo sadzakulandirani inu, kapena kusamva mau
anu, pamene mulikuturuka m'nyumba'yo, kapena m'mu-
dzi'mo, sansani pfumbi m'mapazi anu. Indetu ndinena 15

kwa inu, kuti, m'tsiku la kuweruza, mlandu wao wa
Sodoma ndi Gomora udzachepa ndi wache wa mudzi
umene'wu.
16 Taonani, Ine ndikutumizani inu monga nkhosa pakati
pa afisi: chifukwa chache khalani ochenjera monga njoka,
ndi oona mtima monga nkhunda.
17 Koma chenjerani ndi anthu; pakuti adzakuperekani
inu kwa akuru a mlandu, nadzakukwapulani inu m'moso-
18 nkhanira mwao; ndipo'nso adzakutengerani inu kwa
akazembe ndi mafumu chifukwa cha Ine, kukhala mboni
19 ya kwa iwo, ndi kwa anthu akunja. Koma pamene pali
ponse angakuperekeni inu, musamadere nkhawa munga-
lankhule bwanji kapena munganene chiani; pakuti
chimene mudzachilankhula, chidzapatsidwa kwa inu, pa
20 nthawi yomwe'yo: pakuti akulankhula si ndinu, koma
21 Mzimu wa Atate wanu alikulankhula mwa inu. Ndipo
mbale adzaperekera mbale wache ku imfa, ndi atate
mwana wache: ndipo ana adzatsutsa obala awo, nadzawa-
22 fetsa iwo. Ndipo adzada inu anthu onse chifukwa cha
dzina langa; koma iye amene wakupirira kufikira chima-
riziro, iye'yu adzapulumutsidwa.
23 Koma pamene angakuzunzeni inu m'mudzi uwu,
thawirani mwina: indetu ndinena kwa inu, Simudzaitha
mizinda ya Israyeli, kufikira pamene Mwana wa munthu
akadza.
24 Wopunzira saposa mpunzitsi wache, kapena kapolo
25 saposa mbuye wache. Kuli kukwanira kwa wopunzira
kuti akhale monga mpunzitsi wache, ndi kapolo monga
mbuye wache. Ngati anamucha mwini banja, kuti, Be-
elzebule, sadzaposa kodi kuwatero apabanja pache?
26 Chifukwa chache musaope iwo; pakuti palibe kanthu
kanabvundikiridwa, kamene sikadzaululidwa; kapena
27 kanthu kobisika, kamene sikadzadziwika. Chimene
ndikuuzani kwa inu mu mdima, tachinenani poyera:
ndimo chimene muchimva m'khutu, muchilalikire pa
28 machindwe a nyumba. Ndimo musamaope amene akupha
thupi, koma moyo'wo sangathe kuupha; koma maka-
maka muope Iye, wokhoza kuononga moyo ndi thupi
lomwe m'gehena.
29 Kodi mpheta ziwiri sizigula kakobiri? ndipo mmodzi
30 wa awo siagwa pansi popanda Atate wanu: komatu
inu, matsitsi onse a m'muthu mwanu awerengedwa.
31 Chifukwa chache musamaope; inu mupambana ndi
atimba ambiri.

Chifukwa chache yense amene adzabvomereza Ine pa 32
maso pa anthu, Ine'nso ndidzambvomereza Iye pa maso
pa Atate wanga wa Kumwamba. Koma yense amene 33
adzandikana Ine pa maso pa anthu, Ine'nso ndidzamkana
iye pa maso pa Atate wanga wa Kumwamba.

Musalingalire kuti ndidadzera kuponya mtendere pa 34
dziko la pansi pano; sindinadzera kuponya mtendere,
koma łupanga. Pakuti ndinadza kupatutsa munthu kwa 35
atate wache, ndi mwana wamkazi kwa amache, ndi mkazi
wokwatidwa kwa mpongozi wache: ndipo apabanja pache 36
a munthu adzakhala adani ache.

Iye wakukonda atate wache, kapena amache koposa 37
Ine, sayenera Ine, ndimo Iye wakukonda mwana wache
wamwamuna, kapena mwana wache wamkazi koposa Ine,
sayenera Ine. Ndipo iye amene satenga mtanda wache, 38
natsata pambuyo panga, sayenera Ine. Iye adaupeza 39
moyo wache, adzautaya; ndi Iye adautaya moyo wache,
chifukwa cha Ine, adzaupeza umene'wu.

Iye wakułandira inu, andiłandira Ine, ndi wakundi- 40
łandira Ine, amłandira Iye ananditumiza Ine. Iye waku- 41
landira mneneri, pa dzina la mneneri, adzałandira mphoto
ya mneneri; ndimo wakułandira munthu wołungama, pa
dzina la munthu wolungama, adzalandira mphoto ya
munthu wołungama. Ndimo amene ali yense adza- 42
mwetsa mmodzi wa ang'ono awa, chiko cha madzi ozizira
okha, pa dzina ła wopunzira, indetu ndinena kwa inu,
iye sadzataya mphoto yache.

**Otumidwa ndi Yohane Mbatizi.** (Luka, 7: 18-35.)

Ndipo panali, pamene Yesu anatha kuwafotokozera 11
opunzira ache khumi ndi awiri, Iye anachokera kumeneko
kukapunzitsa ndi kulalikira m'midzi mwao.

Koma Yohane, pakumva m'nyumba ya ndende nchito'zo 2
za Kristu, anatumiza mau ndi opunzira ache, nati kwa Iye, 3
Inu ndinu wakudza'yo kodi, kapena tiyembekezere wina?
Ndipo Yesu anayanka, nanena nawo, Mukani mubwezere 4
mau kwa Yohane zimene muzimva ndi kuziona: akhungu 5
alandira kuona kwao, ndi opunduka miyendo ayenda-
yenda, akhate akonzedwa, ndi ogonta akumva, ndi akufa
aukitsidwa, ndi kwa aumphawi ulalikidwa utenga wabwi-
no. Ndimo wodala ali iye amene sakumudwa chifukwa 6
cha Ine.

Ndipo mmene awa analikumuka, Yesu anayambonena 7

ndi makamu a anthu za kwa Yohane, Munaturuka kunka
ku chipululu kukapenyanji? Bango logwedezeka ndi
8 mphepo kodi? Koma munaturuka kukaona chiani?
Munthu wobvala zofewa kodi? Onani, akubvala zofewa
9 ali m'nyumba za mafumu. Koma munaturukiranji?
Kukaona mneneri kodi? Indetu, ndinena kwa inu, ndi
10 wakuposa mneneri. Uyu ndiye amene kunalembedwa
za iye, kuti,

*Onani Ine nditumiza mtenga wanga pa nkhope yanu,*
*Amene adzakonza njira yanu mtsogolo mwanu.*

11 Indetu ndinena kwa inu, Sanauke mwa akubadwa ndi
akazi munthu wamkuru woposa Yohane Mbatizi; koma
iye amene ali wochepa mu Ufumu wa Kumwamba amku-
12 lira iye. Ndipo kuyambira pa masiku a Yohane Mbatizi,
kufikira tsopano lino, Ufumu wa Kumwamba uli wokanga-
mizidwa, ndimo okangamira'wo aukwatula ndi mphamvu.
13 Pakuti aneneri onse ndi chilamulo chinanenera kufikira
14 pa Yohane. Ndipo ngati mufuna kulandira, uyu ndiye
15 Eliya amene amati akudza. Amene ali ndi makutu
akumva, amve.
16 Koma ndidzafanizira ndi chiani obadwa awa a mako-
no? Ali ofanana ndi ana akukhala m'mabwalo a malonda,
17 amene alikuitana anzao, ndi kuti, Tinakulizirani inu zito-
liro, ndimo inu simunabvina; tinabuma maliro, ndimo inu
18 simunalira. Pakuti Yohane anadza wosadya, wosamwa,
19 ndimo iwo amati, Ali ndi mzimu woipa. Mwana wa
Munthu anadza wakudya, ndi wakumwa, ndimo iwo
amati, Onani munthu wakudyaidya ndi wakumwaimwa
vinyo, bwenzi wa amisonko ndi ochimwa! Ndipo nzeru
iyesedwa yolungama ndi nchito zache.

### Midzi itatu yosalapa'yo. (Luka, 10: 13-15.)

20 Pomwepo Iye anayamba kutonza midzi'yo, m'mene'mo
zinachitidwa zambiri'zo za nchito zamphamvu zache, chifu-
21 kwa kuti siinatembenuke. Tsoka kwa iwe, Korazini!
tsoka kwa iwe, Betsaida! chifukwa ngati zamphamvu
zimene zachitidwa mwa inu zikadachitidwa m'Turo ndi
m'Sidoni, akadatembenuka mtima kalekale m'ziguduli ndi
22 m'pulusa. Koma'nso ndinena kwa inu kuti m'dzua la ku-
weruza mlandu wao wa Turo ndi Sidoni udzachepa ndi
23 wanu. Ndipo iwe, Kapernao, udzakwezedwa kodi kufiki-
ra ku thambo? udzatsika kufikira ku dziko la akufa!

chifukwa ngati zamphamvu zimene zachitidwa mwa iwe
zikadachitidwa m'Sodoma, uwo ukadatsalira kufikira lero.
Kom'anso ndinena kwa inu kuti m'dzua la kuweruza, 24
mlandu wache wa Sodoma udzachepa ndi wako.

### Gori lache la Kristu. (Luka, 10: 21.)

M'nyengo imene'yo Yesu anayanka nati, Ndibvomereza- 25
na ndi Inu, Atate, Mwini Kumwamba ndi pansi pano, kuti
munazibisira izo kwa anzeru ndi akudziwitsa, ndi muna-
dziululira zomwe kwa makanda: etu, Atate, chifukwa 26
chotero chinakhala chokondweretsa pa maso panu. Zi- 27
nthu zonse zinaperekedwa kwa Ine ndi Atate wanga:
ndipo palibe munthu adziwa Mwâna amene, koma Atate
yekha; ndi palibe wina adziwa Atate, koma Mwana ame-
ne yekha, ndi iye'yo kwa amene Mwana afuna kumuululira.
Idzani kuno kwa Ine nonsenu akulema ndi akutodwa ndi 28
katundu, ndimo Ine ndidzakupumulitsani inu. Senzani 29
gori langa pa inu, ndimo punzirani kwa ine; chifakuti
ndiri wofatsa ndi wodzichepetsa m'mtima: ndimo mudza-
peza mpumulo wa miyoyo yanu. Pakuti gori langa liri 30
lofewa, ndi katundu wanga ali wopepuka.

### Yesu Ambuye wa Sabata.

(Marko, 2: 21-28. Luka, 6: 1-5.)

M'nyengo imene'yo Yesu anapita tsiku la Sabata pa- 12
kati pa minda ya tirigu; ndimo opunzira ache anali ndi
njala, nayamba kubudula ngala, nadya. Koma aFarisi, 2
pakuona, anati kwa Iye, Tapenyani, opunzira anu achita
chimene chosalola kuchitika tsiku la Sabata. Koma Iye 3
anati kwa iwo, kodi simunawerenga chimene anachichita
Davide, pamene anali ndi njala, ndi iwo amene anali
naye? kuti analowa m'nyumba ya Mulungu, nadya mi- 4
kate yoonetsa, imene yosalola kudya iye kapena amene
anali naye, koma ansembe okhaokha. Kapena simunawe- 5
renga kodi m'chilamulo, kuti tsiku la Sabata ansembe
m'kachisi'mo amaipitsa tsiku la Sabata, nakhala opanda
chimo? Koma ndinena kwa inu, kuti wakuposa kachi- 6
si'yo ali pompano. Koma ngati mukadadziwa nchiani 7
ichi,

*Ndifuna chifundo, si nsembe'i,*

simukadaweruza olakwa iwo osachimwa, pakuti Mwana 8
wa munthu ali mwini wache wa tsiku la Sabata.

### Yesu achiritsa wa dzanja lopuala.
(Marko, 3 : 1-6. Luka, 6 : 6-11.)

9 Ndipo Iye anachokera pamenepo, nalowa m'moso-
10 nkanira mwao; ndimo onani, munali munthu wa dzanja
lopuala. Ndipo anamfunsitsa Iye, ndi kuti, Nkulola kodi
kuchiritsa tsiku la Sabata? kuti ampalamulire mlandu.
11 Koma Iye anati kwa iwo, Ndi munthu ndani wa inu,
amene ali nayo nkhosa imodzi, ndipo ngati idzagwa
m'dzenje tsiku la Sabata, kodi sadzaigwira, naiturutsa
12 imene'yo? Ndipo nanga nkotani kuposa kwache kwa
munthu ndi nkhosa! Chifukwa chache nkulola kuchita
13 zabwino tsiku la Sabata. Pomwepo ananena Iye kwa
munthu'yo, Tansa dzanja lako. Ndipo iye analitansa,
ndimo linabwezeredwa lamoyo longa linzache.
14 Ndipo aFarisi anaturuka, naweruzana zomchitira Iye
15 mwakumuononga. Koma Yesu mmene anadziwa, anacho-
kera kumeneko: ndimo anamtsata Iye anthu ambiri;
16 ndimo Iye anawachiritsa iwo onse, nawalimbitsira mau
17 kuti asamulule Iye: kuti chikachitidwe chonenedwa ndi
Yesaya mneneri uja, kuti,

18 *Taona mnyamata wanga, amene ndinamsankha,*
*Wokondedwa wanga, amene moyo wanga ukondwera naye:*
*Pa Iye ndidzaika Mzimu wanga,*
*Ndimo Iye adzalalika mlandu kwa anthu akunja.*
19 *Sadzalimbana, sadzapfuula;*
*Ndimo angakhale mmodzi sadzamva mau ache m'makwalala;*
20 *Bango lopwanyika sadzalityola,*
*Ndi nyali yofuka sadzaizima,*
*Kufikira kuti Iye adzapititsa mlandu umarizidwe pa kugonjetsa.*
21 *Ndipo anthu akunja adzakulupirira dzina lache.*

### Mwano wa AFarisi. (Luka, 11 : 14-23.)

22 Pomwepo anamtengera Iye munthu wogwidwa ndi
chiwanda, wakhungu ndi wosalankhula: ndimo Iye
anamchiritsa, kotero kuti wosalankhula'yo analankhula,
23 napenya. Ndipo makamu onse a anthu anazizwa, nanena,
24 Uyu si mwana wa Davide kodi? Koma aFarisi pakumva,
anati, Uyu samaturutsa ziwanda, koma ndi mphamvu
yache ya Beelzebule, mkuru wa ziwanda.
25 Ndipo Yesu anadziwa maganizo awo, nati kwa iwo,
Ufumu wonse wogawanika pa wokha ufikira ku bwinja,

ndi mudzi wonse kapena banja logawanika pa lokha
silidzakhala: ndipo ngati Satana amaturutsa Satana, iye 26
agawanika pa yekha: ndipo udzakhala bwanji ufumu
wache? Ndipo ngati Ine ndimaturutsa ziwanda ndi 27
mphamvu yache ya Beelzebule, ana anu amaiturutsa ndi
mphamvu ya ani? chifukwa chache iwo adzakhala
oweruza anu. Koma ngati Ine ndimaturutsa ziwanda ndi 28
mphamvu yache ya Mzimu wa Mulungu, pomwepo Ufumu
wa Mulungu unatofika pa inu.
Kapena akhoza bwanji munthu kulowa m'banja la 29
munthu wolimba, ndi kufunka akatundu ache, ngati iye
sayamba kumanga munthu wolimba'yo? ndimo pamenepo
adzafunka za m'banja lache. Iye wosakhala pamodzi ndi 30
Ine akana Ine, ndi iye wosasonkha pamodzi ndi Ine
amwazamwaza. Chifukwa chache ndinena kwa inu, 31
Machimo onse, ndi zonena zonse zamwano, zidzakulu-
lukidwa kwa anthu; koma chamwano cha pa Mzimu
Woyera sichidzakululukidwa. Ndipo amene ali yense 32
anganenere Mwana wa munthu zoipa, kudzakulukidwa
kwa iye; koma amene ali yense anganenere Mzimu
woyera zoipa sikudzakululukidwa kwa iye, m'nthawi yino
ya pansi pano, ndipo'nso imene irinkudza'yo.

**Mitengo ndi zipatso zao.** (Luka, 6: 43-45.)

Penapo chitani mtengo ukhale wabwino, ndi chipatso 33
chache chomwe chikhale chabwino; penapo chitani
mtengo ukhale woipa ndi chipatso chache chikhale
choipa; pakuti ndi chipatso chache mtengo udziwika.
Akubadwa inu a njoka, mungathe bwanji kulankhula 34
zabwino, inu akukhala oipa? pakuti mkamwa mungola-
nkhula mwa kusefuka kwache kwa mtima. Munthu 35
wabwino aturutsa zabwino m'chuma chache chabwino,
ndimo munthu woipa aturutsa zoipa m'chuma chache
choipa. Ndipo ndinena kwa inu, kuti mau onse opanda 36
pache, amene anthu adzalankhula, adzadziwerenga mlandu
wache tsiku la kuweruza. Pakuti udzayesedwa wolu- 37
ngama ndi mau ako, ndimo ndi mau ako omwe udza-
tsutsidwa.

**Chizindikiro cha Yona.** (Luka, 11: 16, 29-32.)

Pomwepo alembi ndi aFarisi ena anayanka Iye nati, 38

39 Mpunzitsi, tifuna kuona chizindikiro cha kwa Inu. Koma
Iye anayanka nati kwa iwo, Akubadwa oipa a chigololo
afunafuna chizindikiro; ndimo sichidzapatsidwa kwa iwo
chizindikiro, komatu chizindikiro cha Yona mneneri'yo:
40 Pakuti monga Yona anali m'mimba mwa chinsomba
masiku atatu ndi usiku wache, chomwecho Mwana wa
munthu adzakhala m'mtima mwa dziko la pansi pano,
41 masiku atatu ndi usiku wache. Anthu a Nineve adzau-
kirana m'mlandu'wo pamodzi ndi obadwa a makono,
nadzawatsutsa awo; chifukwa iwo anatembenuka m'mtima
ndi kulalikira kwache kwa Yona; ndimo onani wakuposa
42 Yona ali pano. Mfumu yeikazi ya ku mwera adzaukirana
m'mlandu'wo pamodzi ndi obadwa a makono, nadzawa-
tsutsa awo: chifukwa iye anachokera ku matero a dziko
la pansi pano kudzamva nzeru ya Solomoni; ndimo onani,
wakuposa Solomoni ali pano.
43 Koma mzimu wonyansa, pamene utaturuka mwa
munthu, umapitirira mbuto zopanda madzi kusakasaka
44 mpumulo, ndimo sumaupeza. Pomwepo unena, Ndidza-
bwerera ku nyumba kwanga, konkuja ndinaturuka'ko;
ndipo pakufika'ko uipeza yopanda wokhala'mo, yosesedwa
45 ndi yokonzedwa. Pomwepo upita, nutenga pamodzi nawo
mizimu yina inzache isanu ndi iwiri, yoipa yoposa mwini
yekha'yo, ndimo imalowa, nikhala'mo. Ndipo matsiri-
zidwe ache a munthu uyo akhala oipa oposa mayambidwe
ache. Kotero kudzakhala'nso kwa obadwa oipa a makono.

**Abale a Yesu.** (Marko, **3**: 31-35. Luka, **8**: 19-21.)

46 Pamene Iye anali chilankhulire ndi makamu a anthu'wo,
onani, amache ndi abale ache anaima panja, nafuna kula-
47 nkhula naye. Ndipo munthu anati kwa Iye, Onani, amai
wanu ndi abale anu aima pa bwalo, nafuna kulankhula
48 nanu. Koma Iye anayanka, nati kwa iye wonena'yo,
49 Amai wanga ndi ani? ndi abale anga ndani? Ndipo
anatambalitsa dzanja lache pa opunzira ache, nati, Penya-
50 ni amai wanga ndi abale anga! Pakuti ali yense amene
adzachita chifuniro cha Atate wanga wa Kumwamba,
yemwe'yo ndiye mbale wanga, ndi mlongo wanga, ndi
amai wanga.

**Fanizo la wofesa.** (Marko, **4**: 1-20. Luka, **8**: 4-15.)

13 Tsiku lomwe'lo Yesu anaturuka m'nyumba'mo, nakhala

pansi m'mbali mwa nyanja. Ndipo makamu ambiri a 2
anthu anasonkhanira kwa Iye, kotero kuti Iye analowa
m'ngalawa, nakhala pansi, ndimo khamu lonse linaima pa
mtunda. Ndipo Iye anawauza iwo zinthu zambiri m'ma- 3
fanizo, nanena, Onani, wofesa anaturuka kukafesa mbeu.
Ndimo m'kufesa kwache zina zinagwa m'mbali mwa 4
njira, ndimo zinadza mbalame, nazilusa izo. Koma zina 5
zinagwa pa miyala, pamene panalibe dothe lambiri; ndipo
pomwepo zinamera, pakuti sizinakhala nalo dothe lakuya.
Ndipo mmene dzua linakwera zinapserera; ndimo 6
chifukwa zinalibe mizu zinafota. Koma zina zinagwa 7
pa minga, ndimo minga'yo inayanga, nizitsamwitsa izo.
Koma zina zinagwa pa nthaka yabwino, ndimo zinabala 8
zipatso, zina za makumi khumi, zina za makumi asanu ndi
limodzi, zina za makumi atatu. Amene'yo ali ndi 9
makutu, amve.

Ndipo opunzira'wo anadza, nati kwa Iye, Chifukwa 10
chanji mupipiritsira iwo mafanizo? Ndipo Iye anayanka 11
nati, Chifukwa kwapatsidwa kwa inu kudziwa zinsinsi za
Ufumu wa Kumwamba, koma sikunapatsidwa kwa iwo.
Pakuti yense amene ali nazo, kudzapatsidwa kwa iye, 12
ndimo adzakhala nazo zochuruka; koma yense amene
alibe, chingakhale chomwe ali nacho chidzachotsedwa
kwa iye. Chifukwa chache ndipipiritsira iwo mafanizo; 13
chifukwa kuti akuona asamaona, ndi akamva asamamva,
kapena asamadziwitsa. Ndipo adzachitidwa kwa iwo 14
mau adanenera Yesaya, amene ati,

*Pakumva mudzamva, ndipo simudzazindikira konse;*
*Pakupenya mudzapenya, ndipo simudzaona konse;*
*Chifukwa unalemera mtima wa anthu awa,* 15
*Ndipo m'makutu awo anamva mogonta,*
*Ndipo maso awo anatsinzina;*
*Kuti asaone konse ndi maso,*
*Asamve ndi makutu,*
*Asazindikire ndi mtima wao,*
*Asatembenuke,*
*Ndipo ndisawachiritse iwo.*

Koma maso anu ali odala, chifukwa apenya; ndi ma- 16
kutu anu chifukwa amva. Pakuti indetu ndinena kwa 17
inu, kuti aneneri ambiri ndi anthu olungama analakalaka
kupenya zimene muziona, koma sanaziona; ndi kumva
zimene muzimva, koma sanazimva.

Ndipo tsono mverani inu fanizo'lo la wofesa mbeu uja. 18

19 Munthu ali yense wakumva mau a Ufumu, ndimo sadzi-
witsa, woipa'yo angodza, nakwatula chofesedwa'cho mu
mtima mwache. Uyu ndiye wofesedwa m'mbali mwa
20 njira. Koma iye amene afesedwa pa miyala, uyu
ndiye wakumva mau, ndi kuwalandira pomwepa ndi
21 kusekera; ndipo alibe mizu mwa yekha, koma akhala
nthawi yeing'ono; ndimo pakudza sautso kapena zunzo
22 chifukwa cha mau, iye akumudwa pomwepa. Ndipo
iye amene afesedwa ku minga, uyu ndiye wakumva
mau; ndimo kulabadira kwa dziko la pansi, ndi chinyengo
cha chuma chitsamwitsa mau, ndimo akhala wopanda
23 chipatso. Ndipo iye amene afesedwa pa nthaka yabwino,
uyu ndiye wakumva mau nawadziwitsa; amenedi abala
zipatso, nazichita, ena za makumi khumi, ena za makumi
asanu ndi limodzi, ena za makumi atatu.

### Fanizo la namsongole.

24 Fanizo lina Iye anawafotokozera iwo, nanena, Ufumu
wa Kumwamba ufanizidwa ndi munthu, amene anafesa
25 mbeu zabwino m'munda mwache; koma mmene anthu
analinkugona, mdani wache anadza, nafesa namsongole
26 pakati pa tirigu, nachoka'po. Koma pamene mmera
unakula, nubala chipatso, pomwe anaonekera'nso na-
27 msongole. Ndipo anyamata ache a mwini nyumba'yo
anadza, nati kwa iye, Mbuye, kodi simunafesa mbeu
zabwino m'munda mwanu? nanga wamtenga kuti na-
28 msongole'yo? Ndipo iye ananena kwa iwo, Munthu
mdani wanga wachichita ichi. Ndipo anyamata anati kwa
iye, Ndimo mufuna kodi tsopano kuti timuke, tikaso-
29 nkhanitse uyo pamodzi? Koma iye anati, Iai, kuti kapena
mmene mukasonkhaniza namsongole'yo, mungazule'nso
30 tirigu pamodzi naye. Kazilekeni zonse ziwiri, zikulire
pamodzi kufikira pa kukhunka; ndimo m'nyengo ya
kukhunka ndidzauza akutema'wo, Muyambe kusonkha-
nitsa namsongole, nummange uyu mitolo kukamocha,
koma mumtute tirigu, mukaike m'nkokwe yanga.

### Fanizo la kambeu ka mpiru, ndi la chotupitsa mkate. (Marko, 4: 30-34. Luka, 13: 18-21.)

31 Fanizo lina Iye anawafotokozera iwo, nanena, Ufumu
wa Kumwamba uli wofanafana ndi kambeu ka mpiru,
kamene anakatenga munthu, nakabzala pa munda pache:

kamene kakhaladi kakang'ono koposa mbeu zonse, koma 32
pamene kanakula, kali kakakuru koposa zitsamba zonse,
nukhala mtengo, kotero kuti mbalame za mlengalenga
zimadza, ndi zibindikira mu nthambi zache.
Fanizo lina ananena kwa iwo; Ufumu wa Ku- 33
mwamba uli wofanafana ndi chotupitsa mikate, chimene
mkazi anachitenga, nachibisa m'miyeso itatu ya ufa, kufi-
kira wonse unatupa.
Zonse'zi Yesu anazipipiritsa m'mafanizo kwa makamu 34
a anthu; ndimo kopanda fanizo sanalankhula kanthu kwa
iwo: kuti chikachitidwe chonenedwa ndi mneneri, kuti, 35

*Ndidzatsegula pa kamwa panga ndi mafanizo;*
*Ndidzaulula zinthu zobisika chiyambire kukhazikidwa kwache kwa dziko la pansi pano.*

## Yesu awatantauzira fanizo la namsongole.

Pomwepo Iye anasiya makamu'wo, nalowa m'nyu- 36
mba'mo: ndimo opunzira ache anadza kwa Iye, nanena,
Mutantauzire ife fanizo'lo la namsongole wa m'munda.
Ndipo Iye anayanka nati, Wofesa mbeu yabwino ndiye 37
Mwana wa munthu; ndipo munda ndiwo dziko la pansi 38
pano; ndimo mbeu yabwino ndiyo ana a Ufumu'wo;
ndimo namsongole ndiye ana a woipa'yo; ndimo mdani 39
amene anamfesa uyu, ndiye Mdierekezi: ndimo ku-
khunka ndicho chimariziro cha nthawi ya pansi pano;
ndimo otema'wo ndiwo angelo. Ndipo monga namsongole 40
asonkhanitsidwa pamodzi, naochedwa pa moto; motero
mudzakhala m'chimariziro cha nthawi ya pansi pano.
Mwana wa munthu adzatuma angelo ache, ndimo iwo 41
adzasonkhanitsa pamodzi, ndi kuchotsa mu Ufumu wache
zokumudwitsa zonse, ndi anthu akuchita kuseruzika,
ndimo adzawataya iwo m'ng'anjo ya moto; kumeneko 42
kudzakhala kulira ndi kukukuta mano. Pomwepo olu- 43
ngama'wo adzawalitsa monga dzua, mu Ufumu wa Atate
wao. Amene ali ndi makutu amve.

## Fanizo la chuma chobisika, la Ngale, la Khoka.

Ufumu wa Kumwamba uli wofana ndi chuma chobisika 44
m'munda; chimene munthu anachipeza, nachibisa; ndimo
m'kukondana kwache achoka, nagulitsa zonse ali nazo,
nagula munda umene'wu.
Ndipo'nso Ufumu wa Kumwamba uli wofana ndi 45

46 munthu wa malonda, wakufuna ngale zabwino: ndimo
mmene anaipeza ngale imodzi ya mtengo wapatari,
anapita, nagulitsa zonse ali nazo, naigula imene'yi.
47 Pomwe'nso, Ufumu wa Kumwamba uli wofana ndi
khoka loponyedwa m'nyanja, ndi kusonkhanitsa pamodzi
48 za mitundu yonse: limene podzala, analibvuulira pa
mtunda; ndimo mmene anakhala pansi, anazisonkhanitsa
zabwino m'zotengera, koma zoipa anazitaya ku thengo.
49 Padzatero pa chimariziro cha nthawi ya pansi pano: angelo
adzaturukira, nadzawasankhula oipa pakati pa abwino,
50 nadzawataya m'ng'anjo ya moto: komweko kudzakhala
kulira ndi kukukuta mano.
51 Mwamvetsa zonse'zi kodi? Iwo anati kwa Iye, Inde.
52 Ndipo Iye anati kwa iwo, Chifukwa chache, mlembi ali
yense, wopunzitsidwa mu Ufumu wa Kumwamba, ali
wofana ndi munthu mwini banja, amene aturutsa m'chuma
chache zinthu zakale ndi zatsopano.

**Ampeputsa Yesu ku Nazarete.** (Marko, **6**: 1-6.)

53 Ndipo panali, pamene Yesu anatha mafanizo awa,
54 anachokera kumeneko. Ndipo pofika ku dziko la kwao,
anapunzitsa iwo m'mosonkhanira mwao, kotero kuti ana-
zizwa, nanena, Uyu adazitenga kuti nzeru zimene'zi ndi
55 zamphamvu izi? Kodi uyu si mwana wa mmisiri wa
mitengo? kodi dzina lache la amache si Mariya? ndi
abale ache si Yakobo ndi Yosefe ndi Simoni ndi Yuda?
56 Ndipo alongo ache sali ndife onse'wa? Ndipo iye'yo
57 adazitenga zinthu zonse'zi kuti? Ndipo iwo anakumu-
tsidwa chifukwa cha Iye. Koma Yesu anati kwa iwo,
Mneneri sakhala wopanda ulemu koma'tu ku dziko la
58 kwao, ndi ku banja kwache. Ndipo Iye, chifukwa cha
kusakulupirira kwao, sanachite kumeneko zamphamvu
zambiri.

**Herode amupha Yohane Mbatizi.**

(Marko, **6**: 14-29. Luka, **3**: 19, 20; **9**: 7-9.)

14 M'nthawi imene'yo Herode mfumu anamva mbiri ya
2 Yesu, nanena kwa anyamata ache, Uyo ndiye Yohane
Mbatizi; anauka kwa akufa; ndimo chifukwa cha ichi
3 zamphamvu'zi zilimbalimba mwa iye. Pakuti Herode
adamgwira Yohane, nammanga, namuika m'nyumba ya
ndende chifukwa cha Herodiya, mkazi wache wa mbale

wache Filipo. Pakuti Yohane ananena kwa iye. 4
Sikuloledwa kwa iwe kukhala naye. Ndipo pofuna 5
kumupha iye, anaopa khamu la anthu, popeza anamyesa
iye mneneri.
Koma pakufika tsiku la kubadwa kwache kwa Herode, 6
mwana wa mkazi wa Herodiya anabvina pakati pao,
namkondweretsa Herode. Pomwepo iye anapangana 7
naye chilumbirire, kumpatsa iye chimene chiri chonse iye
akapempha. Ndipo iye, anatukusidwa ndi amache, nati, 8
Ndipatseni ine kuno m'mbizi muthu wa Yohane Mbatizi.
Ndipo mfumu'yo anabvutidwa ni chisoni; koma chifukwa 9
cha malumbiro ache, ndi cha iwo anali naye pa chakudya,
analamulira upatsidwe; ndimo anatumiza, namdula muthu 10
wa Yohane m'nyumba ya ndende. Ndimo anautenga 11
muthu wache m'mbizi'mo, naupatsa kwa buthu'lo: ndimo
iye anautengera kwa amache. Ndipo opunzira ache 12
anadza, natola mtembo, namuika; ndimo anadza nauza
Yesu.

### Yesu achurukitsa mikate poyamba padja.

(Marko, **6**: 30-44. Luka, **9**: 10-17. Yoh., **6**: 1-14.)

Ndipo Yesu pakumva, anachokera kumeneko m'nga- 13
lawa, kunka ku malo a chipululu pa yekha: ndipo makamu
a anthu, pamene anamva, anamtsata Iye mu mtunda
kuchokera m'midzi. Ndipo Iye anaturuka, naona khamu 14
lalikuru la anthu, nachitira iwo chifundo, nachiritsa aku-
dwala awo. Ndipo pamene panakhala madzulo, opunzira 15
ache anafika kwa Iye, nanena, Malo ano nga chipululu,
ndimo nthawi yapita tsopano; kauzeni makamu'wo a
anthu amuke, kuti apite ku midzi kukadzigulira okha
kamba. Koma Yesu anati kwa iwo, Iwo alibe chifukwa 16
cha kumukira, apatseni inu iwo akadye. Koma iwo 17
ananena kwa Iye, Ife tiribe kanthu pano koma mikate
isanu, ndi nsomba ziwiri. Ndipo Iye anati, Mudze nazo 18
kuno kwa Ine. Ndipo Iye analamulira makamu a anthu 19
akhale pansi pa maudzu; ndimo Iye anatenga mikate
isanu'yo ndi nsomba ziwiri'zo, ndimo mmene anayang'ana
kumwamba, anadalitsa, nanyema, napatsa mikate'yo kwa
opunzira, ndi opunzira kwa makamu a anthu. Ndipo 20
anadya onse, nakhuta: ndipo anatola zotsala'zo za
nyenyeswa, mitanga khumi ndi iwiri yodzala. Ndipo 21
anadya'wo anali amuna monga mwa zikwi zisanu, kuwa-
leka akazi ndi ana.

### Yesu ayenda pa Nyanja.

(Marko, 6: 45, 46. Yoh., 6: 15-21.)

22 Ndipo pomwepa Iye anakangamiza opunzira alowe
m'ngaława, ndi kumtsogolera Iye kutsidja lija, kufikira
23 kumene Iye atauza makamu a anthu adzinka. Ndipo
pamene Iye anawauza makamu'wo, anakwera m'phiri
pa yekha, kukapemphera: ndipo pamene panakhala
24 madzulo, Iye anakhala kumeneko yekha. Koma pomwepo
ngalawa idafika pakati pa nyanja, yozunzika ndi mafunde;
25 pakuti mphepo inadza mokomana nawo. Ndipo pa
ulonda wachinai wa usiku, Iye anadza kwa iwo, nayenda
26 pamwamba pa nyanja. Koma mmene opunzira'wo
anamuona Iye, alikuyenda pa madzi, ananthunthumira,
nati, Ndi mzukwa! Ndipo anapfuula ndi mantha.
27 Koma pomwepo Yesu anałankhula nawo, nati, Limbani
28 mtima; ndi Ine; musaope. Ndipo Petro anamyanka Iye
nati, Ambuye, ngati ndinutu, mundiuze ndidze kwa Inu
29 pa madzi. Ndimo Iye anati, Idza. Ndipo Petro anatsika
m'ngalawa, nayendayenda pa madzi, kufika kwa Yesu.
30 Koma mmene iye anaiona mphepo, anaopa; ndimo ndi
kuyamba kumira, anapfuula, nati, Ambuye, ndipulu-
31 mutseni ine! Ndipo pomwepo Yesu anatansa dzanja
lache, namgwira iye, nanena naye, Iwe wokulupirira
32 pang'ono, wachitiranji kukayikakayika mtima? Ndipo
pamene iwo anałowa m'ngaława'mo, mphepo inałeka.
33 Ndipo iwo amene anali m'ngaława'mo anamgwadira,
nanena, Zoonadi, ndinu Mwana wa Mulungu.
34 Ndipo pamene iwo anaołoka anafika ku mtunda, ku
35 Genesarete. Ndipo mmene amuna a pamenepo anamzi-
ndikira, anatumiza konse ku dziko lonse lozungulira,
36 natengera kwa Iye onse akukhala ndi nthenda; ndimo
anampempha Iye, kuti akakhudze kokha mphonje ya
chobvala chache: ndimo onse amene anamkhudza anachi-
ritsidwa.

### Miyambo ya Makolo. (Marko, 7: 1-23.)

15 Pomwepo anadza kwa Yesu aFarisi ndi alembi, ocho-
2 kera ku Yerusałemu, nati, Opunzira anu alumpiranji
miyambo ya makolo? pakuti sasamba manja pamene
3 akadya. Ndipo Iye anabvomera, nati kwa iwo, Ndinu-
'nso mulumpiranji lamulo la Mulungu chifukwa cha
4 miyambo yanu? Pakuti Mulungu anati,

*Lemekeza atate wako ndi amako ; ndipo,*
*Wakunenera atate wache ndi amache zoipa, afe ndithu.*

Koma inu munena, Amene ali yense anena kwa atate 5
wache kapena kwa amache, Icho ukanatandizidwa nacho,
nchoperekedwa kwa Mulungu ; iye'yo sadzalemekeza atate 6
wache. Ndipo inu mupeputsa mau a Mulungu chifukwa
cha miyambo yanu. Onyenga inu ! Yesaya ananenera 7
bwino za inu, ndi kuti,

*Anthu awa andilemekeza Ine ndi milomo yao ;* 8
*Koma mtima wao uli kutari ndi Ine.*
*Koma andipembedza Ine kwa chabe,* 9
*Ndi kupunzitsa mapunzitso, malangizo a anthu.*

Ndipo Iye anaitana makamu'wo a anthu, nati kwa iwo, 10
Imvani, ndimo mudziwitse : si chimene chilowa mkamwa 11
mwache chiipitsa munthu ; koma chimene chituruka mka-
mwa mwache, ndicho chiipitsa munthu.

Pomwepo anadza opunzira, nanena kwa Iye, Mudziwa 12
kodi kuti aFarisi anakumutsidwa pakumva chonena'cho ?
Koma Iye anayanka nati, Mmera wonse, umene Atate 13
wanga wa Kumwamba sanaubzala, udzazulidwa. Kawale- 14
keni iwo, ali atsogoleri akhungu. Ndipo ngati wakhungu
amtsogolera wakhungu, onse awiri adzagwa m'mbuna.
Ndipo Petro anayanka nati kwa Iye, Mutifotokozere ife 15
fanizo'li. Ndipo Iye anati, Kodi inu'nso mukhala chipulu- 16
kirire ? Simudziwa kodi kuti zonse zakulowa mkamwa 17
zipita m'mimba, ndimo zitayidwa ku thengo ? Koma 18
zakuturuka mkamwa zichokera mu mtima ; ndizo ziipi-
tsa munthu. Pakuti mu mtima muchokera maganizo 19
oipa, zakupha, zachigololo, zadama, zakuba, zaumboni
wonama, zamwano ; izi ndizo zoipitsa munthu, koma kudya 20
osasamba manja sikuipitsa munthu ai.

**Mkazi wa ku Kanane.** (Marko, **7** : 24-30.)

Ndipo Yesu anaturuka'po napatuka kulowa ku mbali 21
za Turo ndi Sidoni. Ndipo onani, mkazi wa ku Kanane 22
anaturuka m'maliri aja, napfuula, nati, Mundichitire ine
chifundo Ambuye, mwana wa Davide ; mwana wanga
wamkazi wagwidwa koopsa ndi chiwanda. Koma Iye 23
sanamyanka iye mau amodzi. Ndimo opunzira ache ana-
dza, nampempha, nati, Mumuze amuke ; pakuti apfuula
pambuyo pathu. Ndipo Iye anayanka, nati, Sindinatumi- 24

dwa kwa ena koma kwa nkhosa zotayika za banja la
25 Israyeli. Koma iye anadza, namgwadira Iye, nanena,
26 Ambuye, tangateni ine. Ndipo Iye anayanka, nati, Si-
chiri chabwino kutenga mkate wa ana, ndi kuuponyera
27 tiagaru. Koma iye anati, Etu, Ambuye, pakuti'nso tiaga-
ru timadya nyenyeswa zakugwa pa gome pa ambuye awo.
28 Pomwepo Yesu anayanka, nati kwa iye, Nkazi'we, chiku-
lupiriro chako ndi chachikurukuru: chikhale kwa iwe
monga momwe mwafunira. Ndipo mwana wache anachi-
ra pa nthawi yomwe'yo.

### Yesu achurukitsa mikate, pachiwiri padja.
(Marko, 8: 1-10.)

29 Ndipo Yesu anachoka kumeneko, nadza ku nyanja ya
Galileya, ndimo anakwera m'phiri, nakhala pansi pame-
30 nepo. Ndipo makamu ambiri a anthu anadza kwa Iye,
anali nawo opunduka miyendo, akhungu, osalankhula,
opunduka ziwalo, ndi ena ambiri, nawakhazika pansi pa
31 mapazi ache: ndimo Iye anawachiritsa iwo: kotero kuti
khamu'lo linazizwa, pakupenya osalankhula nalankhula,
opunduka ziwalo nachira, ndi opunduka miyendo naye-
nda, ndi akhungu napenya, ndipo iwo analemekeza
Mulungu wa Israyeli
32 Ndipo Yesu anaitana opunzira ache, nati, Mtima
wanga uchitira chifundo khamu la anthu'wo, pakuti ali
chikhalire ndi Ine masiku atatu, ndimo alibe kanthu ka-
kudya, ndimo sindifuna kuwauza iwo amuke osadya, kuti
33 angakomoke pa njira. Ndipo opunzira ananena kwa
Iye, Tiona kuti mikate yotere m'chipululu yakukhutitsa
34 unyinji wotere wa anthu? Ndipo Yesu ananena kwa
iwo, Muli nayo mikate ingati? Ndipo iwo anati, Isanu
35 ndi iwiri, ndi tinsomba pang'ono. Ndipo Iye analamulira
36 anthu'wo akhale pansi onse: natenga mikate'yo isanu ndi
iwiri ndi nsomba'zo; ndipo anayamika Mulungu, nanye-
ma, napatsa kwa opunzira, ndimo opunzira kwa anthu.
37 Ndipo onse'wa anadya, nakhuta: ndimo anatola zotsalira
38 za nyenyeswa malichero asanu ndi awiri odzala. Ndipo
anadya'wo anali zikwi zinai za amuna kuwaleka akazi
ndi ana.
39 Ndipo mmene Iye anauza makamu'wo amuke, analowa
m'ngalawa, nafika m'maliri a Magadani.

**Chotupitsa mkate cha AFarisi.** (Marko, **8**: 11-21.)

Ndipo aFarisi ndi aSaduki anadza, namyesa, namfu- 16
nsa Iye awaonetse chizindikiro cha Kumwamba. Koma 2
Iye nayanka, nati kwa iwo, M'madzulo munena, Kudzali
ngwe: popeza thambo liri lacheza. Ndipo m'mawa, 3
Lero nkwa mphepo: popeza thambo liri lacheza lakuda.
Mudziwa kuzindikira za pa nkhope ya thambo; koma
zizindikiro za nyengo yino, simungathe kuzindikira. Oba- 4
dwa oipa ndi achigololo afunafuna chizindikiro; ndipo
sichidzapatsidwa kwa iwo chizindikiro, koma chizindikiro
cha Yona. Ndipo Iye anawasiya, nachoka'po.

Ndipo opunzira anadza kutsidja lina'lo, naiwala kute- 5
nga mikate. Ndipo Yesu anati kwa iwo, Yang'anirani 6
mulewe chotupitsa mikate cha aFarisi ndi aSaduki.
Ndipo iwo anafunsana wina ndi mnzache, nati, Sitinate- 7
nga mikate. Koma Yesu, mmene anadziwa, anati, Ha, 8
inu okulupirira pang'ono, mufunsana chifukwa ninji
wina ndi mnzache, kuti simunatenga mikate? kodi chi- 9
khalire simudziwa, ndi simukumbukira mikate isanu ija
ya anthu aja zikwi zisanu, ndi mitanga ingati munaitola?
Pena'nso mikate isanu ndi iwiri ija ya anthu zikwi zinai, 10
ndi malichero angati munawatola? Bwanji nanga simu- 11
dziwa kuti sindinati kwa inu za mikate? Koma lewani
chotupitsa cha aFarisi ndi aSaduki. Pomwepo anadzi- 12
witsa kuti sanawauze kulewa chotupitsa cha mikate, koma
chipunzitso cha aFarisi ndi aSaduki.

**Chibvomerezo cha Petro.**

(Marko, **8**: 27-33. Luka, **9**: 18-22. Yoh., **6**: 66-69.)

Ndipo Yesu, pamene anadza ku dziko la ku Kaisareya 13
wa Filipi, anafunsa opunzira ache, kuti, Anthu anena kuti
Mwana wa munthu ndiye ani? Ndimo iwo anati, Ena 14
ati, Yohane Mbatizi; koma ena, Eliya: ndimo ena'nso
Yeremiya, kapena mmodzi wa aneneri. Iye ananena kwa 15
iwo, Koma inu mutani kuti Ine ndani? Ndipo Simoni 16
Petro anayanka nati, Inu ndinu Kristu, Mwana wa Mulu-
ngu wa moyo. Ndipo Yesu anabvomera kwa iye, nati, 17
Ndiwe wodala, Simoni Bar-Yona: pakuti thupi la nyama
ndi mwazi silinakuululira ichi, koma Atate wanga wa
Kumwamba. Ndipo'nso Ine ndinena kwa iwe, kuti iwe 18
ndiwe Petro, ndipo pa tantwe ili ndidzakhazika Mpingo
wanga: ndimo makomo a dziko la akufa sadzalimbikira

19 pa uwo. Ndidzakupatsa mafungulo a Ufumu wa Kumwa-
mba: ndimo chimene ukamange pa dziko ła pansi pano,
chidzakhala chomangidwa Kumwamba: ndimo chimene
ukachimasułe pa dziko la pansi pano, chidzakhała choma-
20 sulidwa Kumwamba. Pamenepo anałamulira opunzira
kuti asauze munthu kuti Iye ndiye Kristu.
21 Kuyambira pamenepo Yesu anatanga kuwalangiza
opunzira ache, kuti kuyenera kuti Iye amuke ku Yerusa-
lemu, kukazunzidwa zambiri ndi akuru, ndi ansembe
akuru, ndi alembi, ndi kukaphedwa, ndi tsiku łachitatu
22 kuuka'nso kwa akufa. Ndipo Petro anamtenga Iye,
nayamba kumdzudzula, kuti, Pakhale chifundo pa Inu,
23 Ambuye: sichidzatero kwa Inu ai. Koma Iye anapoto-
łoka, nati kwa Petro, Pita kumbuyo kwanga Satana iwe:
ndiwe chondikumudwitsa Ine; chifukwa sumasamalira za
Mulungu, koma za anthu.

## Za kusenza mtanda wache.

(Marko, **8**: 34; **9**: 1. Luka, **9**: 23, 27.)

24 Pomwepo Yesu anati kwa opunzira ache, Ngati
munthu afuna kudza pambuyo panga, adzikane yekha,
25 natenge mtanda wache, nanditsate Ine. Pakuti iye ame-
ne akafuna kupulumutsa moyo wache adzautaya: koma
iye amene akataya moyo wache chifukwa cha Ine, adzau-
26 peza. Pakuti munthu adzapindulanji, ngati akalandira
dziko lonse, nataya moyo wache? kapena munthu adzape-
rekanji chosinta ni moyo wache?
27 Pakuti Mwana wa munthu adzabwera, mu ulemerero
wa Atate wache, pamodzi ndi angelo ache; ndipo pomwepo
Iye adzabwezera kwa anthu onse, monga machitidwe awo.
28 Indetu ndinena kwa inu, kuti alipo ena a iwo aima pano
sadzalawa nditu imfa, kufikira pamene adzaona Mwana
wa munthu atadza mu Ufumu wache.

## Malemekezedwe ache a Yesu.

(Marko, **9**: 2-13. Luka, **9**: 28-36.)

**17** Ndipo panatha masiku asanu ndi łimodzi, Yesu anate-
nga Petro, ndi Yakobo, ndi Yohane mbale wache, napita
2 nawo pa okha pa phiri lalitari: ndipo Iye anasandulika
pa maso pao: ndimo nkhope yache inawała monga dzua,
ndimo zobvała zache zinakhała zoyera mbu monga
3 kuwala. Ndipo onani, Mose ndi Eliya anaonekera kwa

iwo, alinkulankhula ndi Iye. Ndipo Petro anayanka, nati 4
kwa Yesu, Ambuye, chiri chabwino kwa ife kuti tikhale
pano: ngati mulola ndidzamanga pano misasa itatu;
umodzi wa Inu, ndi umodzi wa Mose, ndi umodzi wa
Eliya. Mmene anali chilankhulire, onani, mtambo wowala 5
unawapimba iwo: ndimo onani, mau ali kunena m'mta-
mbo, UYU NDIYE MWANA WANGA NDIKONDANA NAYE, MWA
YEMWE'YO NDIKONDWERA, MVERANI IYE. Ndipo pamene 6
opunzira anamva, anagwa pa nkhope pao, naopa kwaku-
kuru. Ndipo Yesu anadza, nawakhudza nati, Ukani, 7
musaope. Ndipo iwo, pokweza maso awo sanaona munthu 8
ai, koma Yesu yekha.

Ndipo pamene anali kutsika pa phiri, Yesu anawala- 9
mulira iwo kuti, Musakauze munthu chooneka'cho, kufi-
kira kumene Mwana wa munthu atadzauka kwa akufa.
Ndipo opunzira ache anamfunsa, nanena, Ndimo bwanji 10
alembi amanena kuti Eliya ndiye atsogole kudza?
Ndipo Iye anayanka, nati, Eliya'tu akudza, nadzabwezera 11
zinthu zonse: Koma ndinena kwa inu, kuti Eliya anadza 12
kale, ndimo iwo sanamdziwa iye, koma anamchitira iye
zonse zimene anazifuna iwo. Ndimo choincho'nso Mwana
wa munthu adzazunzidwa ndi iwo. Pomwepo opunzira 13
anazindikira kuti analankhula nawo za Yohane Mbatizi.

### Yesu achiritsa wodwala khunyu.

(Marko, 9: 14-32. Luka, 9: 37-45.)

Ndipo pamene iwo anadza ku khamu la anthu, pana- 14
fika kwa Iye munthu, namgwadira Iye, nati, Ambuye, 15
chitirani mwana wanga chifundo; chifukwa adwala khu-
nyu, kuzunzika koipa: pakuti amagwera kawiri kawiri pa
moto, ndi kawiri kawiri m'madzi. Ndimo ndinamte- 16
ngera iye kwa opunzira anu, ndimo iwo sanathe ku-
mchiritsa. Ndipo Yesu anayanka nati, Ha, obadwa 17
osakulupirira ndi ampulumpulu, ndidzakhala ndi inu
nthawi yanji? ndidzalekerera inu nthawi yanji? mumte-
nge kwa Ine kuno. Ndipo Yesu anamdzudzula; ndimo 18
chiwanda chinaturuka mwa iye: ndimo mnyamata'yo
anachira kuyambira nthawi yomwe'yo.

Pamenepo opunzira anadza kwa Yesu, ali pa yekha, 19
nati, nanga ife sitinakhoza bwanji kuuturutsa uwo?
Ndipo Iye ananena kwa iwo, Chifukwa chikulupiriro 20
chanu nchaching'ono: pakuti indetu ndinena kwa inu,
Ngati mungakhale nacho chikulupiriro monga kambeu ka

mpiru, mudzati ku phiri ili, Sendera'po umuke kuja;
ndipo lidzasendera; ndipo sipadzakhala kwa inu kanthu
kosachitika.
22 Ndipo mmene anali kutsotsa m'Galileya, Yesu
ananena nawo, Mwana wa munthu adzaperekedwa
23 m'manja a anthu; ndimo adzamupha Iye, ndimo Iye
adzauka'nso tsiku lachitatu. Ndipo iwo anali ndi chisoni
chachikuru.

### Yesu apereka msonko.

24 Ndipo pofika ku Kapernao amene aja akulandira
ndalama za ku kachisi'yo anadza kwa Petro nati, Kodi
25 mpunzitsi wanu sapereka rupiya'lo? Iye anabvomera,
Apereka. Ndipo polowa iye m'nyumba, Yesu anatsogola
kunena naye, nati, Simoni, uganiza bwanji? mafumu a
pansi pano alandira msonko kwa yani? kwa ana awo
26 kodi, kapena kwa akunja? Ndipo mmene iye anati,
Kwa akunja, Yesu ananena kwa iye, Chifukwa chache
27 ana'wo ali aufulu. Koma kuti ife tisawakumudwi-
tse iwo, pita iwe ku nyanja, nuponye mbedza, nuitole
nsomba yoyamba kuwedza; ndimo mmene ukaikanula
pakamwa pache udzapeza'mo rupiya: tatenga limene'lo,
nuwapatsire ilo pamtu pa iwe ndi Ine.

### Wamkuru m'Ufumu wa Kumwamba.

(Marko, 9 33-37. Luka, 9. 46-48.)

18 Nthawi yomwe'yo opunzira anadza kwa Yesu, nanena,
Ndani kodi ali wopambana mu Ufumu wa Kumwamba?
2 Ndipo pamene Yesu anaitana kamwana, anakaimitsa
3 pakati pao, nati, Indetu ndinena kwa inu, Ngati simu-
tembenuka, ndi mukhala monga tiana'to, simudzalowa
4 konse mu Ufumu wa Kumwamba. Chifukwa chache ye-
nse amene adzichepetsa yekha monga kamwana aka,
yemwe'yo ali wopambana mu Ufumu wa Kumwamba.
5 Ndipo amene adzalandira kamwana kamodzi kotere'ka
6 chifukwa cha dzina langa, alandira Ine: koma yense
amene adzalakwitsa kamodzi ka tiana iti, takukulupirira
Ine, kuli kuyenera kwa iye kuti mpero yeikuru ipachiki-
dwe pa khosi pache, ndimo ammize iye poya pa nyanja.
7 Tsoka liri ndi dziko la pansi pano chifukwa cha zolakwi-
tsa! pakuti sizingathe kukanizika zolakwitsa kuti zileke
kudza, koma tsoka liri ndi munthu amene cholakwitsa'cho
chidzera naye.

Ndipo ngati dzanja lako, kapena phazi lako likula- 8
kwitsa iwe, ulidule, nulitaye: kuli kwabwino kwa iwe,
kulowa m'moyo wopunduka dzanja kapena phazi, koposa
ndi kuponyedwa m'moto wa nthawi zonse, uli ndi manja
awiri kapena mapazi awiri. Ndipo ngati diso lako liku- 9
lakwitsa, ulikolowole, nulitaye: kuli kwabwino kwa
iwe kulowa m'moyo ndi diso limodzi koposa ndi kupo-
nyedwa m'gehena wa moto, uli ndi maso awiri. Yang'a- 10
nirani kuti musanyoze mmodzi wa ang'ono awa; pakuti
ndinena kwa inu, kuti angelo awo apenya chipenyere
nkhope ya Atate wanga wa Kumwamba.
Nanga muyesa bwanji? ngati munthu ali nazo nkhosa 12
makumi khumi, ndimo isokera imodzi ya izo, kodi saleka
zija makumi asanu ndi anai ndi mphambu zache zisanu
ndi zinai, napita ku mapiri, ndi kukafuna yosokera'yo?
Ndimo ngati anaipeza, indedi ndinena kwa inu, kuti iye 13
akondwera pa iyo'yo koposa ndi za makumi asanu ndi anai
ndi mphambu zisanu ndi zinai zimene zosasokera. Cho- 14
mwe'cho sichiri chifuniro cha Atate wanu wa Kumwamba
kuti mmodzi wa ang'ono awa atayike.

## Makulululukidwe—Fanizo la wamangawa wopanda chifundo.

Ndipo ngati mbale wako akuchimwira iwe, pita, nu- 15
mlangize pa nokha iwe ndi iye: ngati akumvera iwe,
wambweza mbale wako. Koma ngati samvera, onjeza 16
kutenga ndi iwe wina mmodzi kapena awiri, kuti anga-
chimikizidwe mau onse, pa kamwa pa mboni ziwiri
kapena zitatu. Ndipo ngati iye samvera iwo, uuze 17
Mpingo wa Mulungu: ndimo ngati iye samvera'nso
Mpingo'wo, akhale kwa iwe monga wakunja ndi wami-
sonko.
Indetu ndinena kwa inu, Zonse zimene mungazimange 18
pa dziko la pansi pano, zidzakhala zomangidwa Kum-
wamba: ndimo zonse zimene mungazimasule pa dziko
la pansi pano, zidzakhala zomasulidwa Kumwamba.
Ndipo'nso ndinena kwa inu kuti ngati awiri a inu 19
abvomerezana pansi pano chinthu chiri chonse akachi-
pempha, kudzachitidwa kwa iwo ndi Atate wanga wa
Kumwamba. Popeza kumene kuli awiri kapena atatu 20
asonkhanira m'dzina langa, ndiri komweko pakati pao.
Pamenepo Petro anadza, nati kwa Iye, Ambuye, 21
mbale wanga adzandilakwira kangati, ndimo ine ndi-

kamkululukira iye? kufikira kasanu ndi kawiri kodi?
22 Yesu ananena kwa iye, Sindinena kwa iwe kufikira
kasanu ndi kawiri ai, koma kufikira makumi asanu ndi
awiri kubwerezedwa kasanu ndi kawiri.
23 Chifukwa chache Ufumu wa Kumwamba ufanizidwa
ndi munthu, mfumu, amene anafuna kutenga chiwerengero
24 ndi akapolo ache. Ndipo pamene anayamba kuwere-
ngera, anadza kwa iye ndi wina wamangawa wa ndalama
25 za matalente zikwi khumi. Koma popeza iye anasowa
kanthu kobwezera, mbuye wache analamula kuti iye
agulitsidwe, ndi mkazi wache ndi ana ache omwe, ndi
26 zonse ali nazo, kuti akabwezedwe mangawa'wo. Chifukwa
chache kapolo'yo anagwada pansi, napembedzera iye, nati,
Mbuye, bakandiyembekezani ine, ndimo zonse ndidza-
27 zibwezera kwa inu. Ndipo mbuye wa kapolo'yo
anagwidwa ndi chisoni mu mtima, nammasula iye,
namkululukira ngongole.
28 Koma kapolo uyu, poturuka anapeza wina wa akapolo
anzache yemwe anamkongola iye marupiya ateka makumi
khumi, namgwira, namkanyanga pa khosi, nati, Bwezera
29 chija unachikongola. Pamenepo kapolo mnzache'yu
anagwada pansi, nampempha iye, nati, Bandiyembekeza
30 ine, ndimo ndidzakubwezera iwe. Koma iye sanafuna:
koma anamuka, namponya iye m'nyumba ya ndende,
kufikira abwezere ngongole.
31 Chifukwa chache mmene akapolo anzache anaona
zochitidwa'zo, anagwidwa chisoni chachikuru, nadza, na-
longosola kwa mbuye wao zonse zimene zinachitidwa.
32 Pomwepo mbuye wache anamuitana iye, nanena naye,
Kapolo iwe woipa, ndinakukululukira iwe ngongole
33 yonse'yo momwe muja unandipempha ine: kodi iwe'nso
sukadamchitira kapolo mnzako chisoni, monga ine'nso
ndinakuchitira iwe chisoni?
34 Ndipo mbuye wache anakwiya, nampereka kwa azunzi,
kufikira kuti iye akambwezere iye ngongole yonse'yo.
35 Chomwecho'nso Atate wanga adzachitira inu, ngati inu
simukululukira yense mbale wache ndi mitima yanu.

**Za Kalata wa chilekaniro.** (Marko, **10**: 1-12.)

19 Ndipo panali pamene Yesu anatha mau amene'wa,
anachokera ku Galileya, nadza ku maliri a Yudeya, a
2 kutsidja lija la Yordano. Ndipo makamu akuru a anthu
anamtsata; ndimo Iye anachiritsa iwo kumeneko.

Ndipo aFarisi anadza kwa Iye, namuyesa, nanena, 3
Ngati kuloledwa kodi kuti munthu achotse mkazi wache
pa chifukwa chiri chonse? Ndipo Iye anayanka, nati, 4
Kodi simunawerenga kuti Iye amene adalenga anthu pa
chiyambi, anawalenga iwo mwamuna ndi mkazi, nati, 5
Chifukwa cha ichi mwamuna adzasiya atate wache ndi
amache, nadzapatikizana ndi mkazi wache, ndimo awiri'wo
adzakhala thupi la nyama limodzi? chotero kuti sali'nso 6
awiri koma thupi la nyama limodzi. Chifukwa chache
ichi chimene Mulungu anachipatikiza pamodzi, munthu
asachipatule.

Iwo ananena kwa Iye, Koma chifukwa ninji Mose ana- 7
lamulira kupatsa kalata wa chilekaniro, ndi kumchotsa?
Iye ananena kwa iwo, Chifukwa cha kuuma mtima 8
kwanu, Mose anakulolezani kuchotsa akazi anu; koma
pa chiyambi sikunakhala chomwecho. Ndipo Ine ndinena 9
kwa inu, Amene ali yense angachotse mkazi wache, kosa-
khala chifukwa cha chigololo, nadzakwata wina, achita
chigololo: ndimo iye amene akwata wochotsedwa'yo,
achita chigololo.

Opunzira ananena kwa Iye, Ngati mlandu wa munthu 10
ndi mkazi wache uli wotere, sikuli kwabwino kukwata.
Koma Iye anati kwa iwo, Onse sangathe kulandira 11
chonena ichi, koma kwa iwo omwe chapatsidwa. Pakuti 12
pali anthu a mifule, amene anabadwa otero pa mimba ya
amao: ndimo pali amifule anawafula anthu: ndimo pali
amifule amene anadzifula okha, chifukwa cha Ufumu wa
Kumwamba. Amene angathe kulandira ichi achilandire.

### Yesu adalitsa ana.

(Marko, **10**: 13-16. Luka, **18**: 15-17.)

Pamenepo tinatengedwa kwa Iye tiana, kuti Iye aike 13
manja ache pa ito, ndi kupemphera: koma opunzira'wo
anawadzudzula. Koma Yesu anati, Tilekeni tiana, 14
musatikanize kudza kwa Ine: chifukwa Ufumu wa
Kumwamba uli wa totero. Ndimo Iye anaika manja 15
ache pa ito, nachoka'po.

### Munthu mwini chuma.

(Marko, **10**: 17-31. Luka, **18**: 18-30.)

Ndipo onani, munthu anadza kwa Iye, nati, Mpunzitsi, 16
chabwino nchiti ndidzachichita, kuti ndikhale nawo moyo

17 wosatha? Ndipo Iye anati kwa iye, Undifunsiranji za
chinthu chabwino? alipo Mmodzi ndiye wabwino: koma
ngati ufuna kulowa m'moyo, sunga malamulo.
18 Iye nanena kwa Iye, Otani? Ndipo Yesu anati,
*Usaphe, Usachite chigololo, Usabe, Usachite umboni wonama,*
19 *Lemekeza atate wako ndi amako,* ndimo, *Udzakonda mnzako*
*monga udzikonda iwe mwini.*
20 Mnyamata'yo ananena kwa Iye, Zonse'zi ndinazisunga,
21 ndimasowa chiani'nso? Yesu anamuuza, Ngati ufuna
kukhala wangwiro, pita, kagulitse zomwe uli nazo,
nupatse aumphawi, ndimo udzakhala ndi chuma Ku-
22 mwamba: ndimo tiye kuno, unditsate. Koma mnya-
mata'yo mmene anamva chonena'cho, anamuka wachisoni:
pakuti anali nacho chuma chambiri.
23 Ndipo Yesu anati kwa opunzira ache, Indetu ndinena
kwa inu, kuti munthu mwini chuma adzalowa ndi kubvuta
24 mu Ufumu wa Kumwamba. Ndipo'nso ndinena kwa
inu, Chiri chachifupi kuti ngamila apyole diso la singano,
koposa ndi munthu mwini chuma kulowa Ufumu wa
25 Kumwamba. Ndipo opunzira, pamene anamva, anazizwa
kwambiri, nanena, Ndipo ndani angathe kupulumuka?
26 Ndipo Yesu anawayang'ana, nati kwa iwo, Ichi chiri
chosatheka ndi anthu, koma zinthu zonse ziri zotheka
ndi Mulungu.
27 Pomwepo Petro anayanka, nati kwa Iye, Onani, ife
tinasiya zonse ndi kutsata Inu; nanga tsono tidzakhala
28 ndi chiani? Ndipo Yesu anati kwa iwo, Indetu ndinena
kwa inu, kuti inu amene munanditsata Ine, m'kuba-
dwa'nso, pamene Mwana wa munthu adzakhala pa chi-
mpando cha ulemerero wache, inu'nso, mudzakhala pa
zimpando khumi ndi ziwiri, kuweruza mapfuko khumi ndi
awiri a Israyeli.
29 Ndipo onse amene adasiya nyumba, kapena abale,
kapena alongo, kapena atate, kapena amai, kapena ana,
kapena minda, chifukwa cha dzina langa, adzalandira
zobwezeredwa zambirimbiri, nadzalowa moyo wosatha.
30 Koma ambiri oyamba adzakhala akuthungo, ndimo
akuthungo adzakhala oyamba.

**Fanizo la anchito olembedwa mwina mwina.**

20 Pakuti Ufumu wa Kumwamba uli wofana ndi munthu
mwini banja, amene anaturuka m'mamawa kukalembera
2 anchito a m'munda wache wa mpesa. Ndipo pamene

adapangana ndi anchito, pa rupiya la teka limodzi tsiku
limodzi, anawatumiza ku munda wache. Ndipo anatu- 3
ruka dzua litakwera, naona ena ataima chabe pa bwalo;
ndimo kwa iwo anati, Pitani inu'nso m'munda, ndimo 4
ndidzakupatsani chimene chiri choyenera. Ndipo iwo
anapita.

Ndipo'nso anaturuka usana, ndimo'nso popendeka dzua, 5
nachita chimodzimodzi. Ndipo poyandikira madzulo 6
anaturuka, napeza ena ataima; nanena kwa iwo, Mwaimi-
ranji kuno dzua lonse chabe? Iwo nanena kwa iye, 7
Chifukwa palibe munthu anatilembera. Iye anati kwa
iwo, Pitani inu'nso ku munda'wo wa mpesa.

Ndipo pamene panali madzulo, mwini munda anati 8
kwa kapitao wache, Kaitane anchito, nuwapatse iwo
kulipira kwao, nuyambe kwa omarizira kufikira kwa
oyamba. Ndipo pamene iwo olembedwa poyandikira 9
madzulo anadza, analandira munthu ali yense rupiya la
teka limodzi. Ndimo mmene oyamba anadza, analinga- 10
lira kuti adzalandira chopambana, ndimo iwo'nso anala-
ndira onse rupiya la teka. Koma mmene iwo analilandira, 11
anaderera kwa mwini banja, nati, Omarizira awo anagwira 12
nchito mpindi yeing'ono ndimo munawalinganiza iwo ndi
ife amene tinapirira malemedwe a dzua ndi kuthentha
kwache.

Koma iye anayanka, nati kwa mmodzi wa iwo, 13
Mnzanga, sindakunyenga iwe; kodi iwe sunapangana
ndi ine pa rupiya la teka limodzi? Tenga lako, numuke; 14
pakuti ine ndifuna kupatsa kwa uyo womarizira monga
kwa iwe. Sikutheka kwa ine kodi kuchita chimene 15
ndifuna ndi zanga? Kapena diso lako laipa kodi
chifukwa ine ndiri wabwino? Chomwecho omarizira 16
adzakhala oyamba, ndimo oyamba adzakhala omarizira.

### Funso la ana a Zebedayo.

(Marko, **10**: 32-45. Luka, **18**: 31-34.)

Ndipo pamene Yesu anali kukwera ku Yerusalemu, 17
anatenga opunzira khumi ndi awiri pa okha, ndimo pa
njira anati kwa iwo, Onani, tikwera ku Yerusalemu; 18
ndimo Mwana wa munthu adzaperekedwa kwa ansembe
akuru ndi alembi, ndimo iwo adzamweruzira kuti ayenera
imfa, nadzampereka kwa anthu akunja kuti amnyoze ndi 19
kumkwapula, ndi kumpachika; ndimo Iye adzaukitsidwa
tsiku lachitatu.

20 Pomwepo anadza kwa Iye amache a ana a Zebedayo
ndi ana ache omwe, namgwadira, ndi kupempha kanthu
21 kwa Iye. Ndipo Iye anati kwa iye, Ufuna chiani? Iye
ananena, Lamulirani kuti ana anga awiri amene'wa
adzakhale, wina ku dzanja lanu lamanja, ndi wina ku
lamanzere, mu Ufumu wanu.
22 Koma Yesu anayanka nati, Inu simudziwa chimene
mupempha. Kodi mukhoza kumwa chiko nditi ndiza-
mwere Ine? Iwo nanena kwa Iye, Ife tikhoza.
23 Iye ananena kwa iwo, Chiko changa mudzamweradi:
koma kukhala ku dzanja lamanja kwanga ndi ku lama-
nzere, sikuli kwanga kupatsa, koma kuli kwa iwo omwe
kwakonzedwa ndi Atate wanga.
24 Ndipo mmene khumi'wo anamva, anapsa mtima ndi
25 abale awiri'wo. Koma Yesu anawaitana kwa Iye, nati,
Mudziwa kuti mafumu a anthu amadziyesa okha ambuye
26 awo, ndimo akuru awo amachitira ufumu pa iwo. Sipadza-
khala chomwecho kwa inu ai: koma amene ali yense
angafune kukhala wamkuru mwa inu, adzakhala mtumiki
27 wanu; ndimo amene ali yense angafune kukhala woyamba
28 mwa inu, adzakhala kapolo wanu: monga'nso Mwana wa
munthu sanadze kutumikiridwa koma kutumikira, ndi
kupereka moyo wache dipo la anthu ambiri.

### Akhungu a ku Yeriko.

(Marko, **10**: 46-52. Luka, **18**: 35-43.)

29 Ndipo pamene iwo anali kuturuka m'Yeriko, khamu
30 lalikuru la anthu linamtsata Iye. Ndipo onani, anthu
akhungu awiri anakhala m'mpepete mwa njira, mmene
iwo anamva kuti Yesu anali kupitirira'po, anapfuula nati,
31 Mutichitire ife chifundo, Inu Mwana wa Davide. Ndipo
khamu'lo linawaletsa, kuti atontole: koma anakuwitsa,
nanena, Ambuye, mutichitire chifundo, Inu Mwana wa
32 Davide. Ndipo Yesu anaima, nawaitana, nati, Mufuna
33 ndichitire inu chiani? Ananena kwa Iye, Ambuye, kuti
34 maso athu apenye. Ndipo Yesu anagwidwa ndi chifundo,
nakhudza maso awo: ndimo pomwepa anapenya'nso,
namtsata Iye.

### Yesu alowa m'Yerusalemu.

(Marko, **11**: 1-10. Luka, **19**: 29-38. Yoh., **12**: 12-15.)

21 Ndipo pamene iwo anayandikira ku Yerusalemu,

nafika ku Betfage, ku phiri la Azitona, pamenepo Yesu
anatumiza opunzira awiri, nanena kwa iwo, Mukani 2
ku mudzi wopenyana ndi inu, ndimo pomwepo mudza-
peza buru womangidwa, ndi mwana wache pamodzi naye,
masuleni iwo, mudze nawo kwa Ine. Ndipo ngati munthu 3
akanena kanthu ndi inu, mudzati, Ambuye asowa iwo,
ndimo pomwepo adzawatumiza.

Ndipo icho chinatero, kuti chikachitidwe chonenedwa 4
ndi mneneri kuti,

*Tauzani mwana wamkazi wa Zioni,* 5
*Taona, Mfumu yako idza kwa iwe,*
*Wofatsa ndi wokwera pa buru,*
*Ndi pa kaburu, mwana wa nyama yonyamula katundu.*

Ndipo opunzira'wo anamuka, nachita monga Yesu ana- 6
wauza; nabwera ndi buru ndi mwana wache, naika pa 7
iwo zobvala zao, nakhala Iye pamenepo. Ndipo ambiri- 8
mbiri a mpingo'wo anayala zobvala zao pa njira; ndimo
ena anadula zitsamba za mitengo, naziyala mu njira'mo.
Ndipo mipingo yakumtsogolera ndi yakutsatira, inapfuula, 9
kuti, Hosana kwa mwana wa Davide! Wodalitsika ndiye
wakudza m'dzina la Ambuye! Hosana m'Kumwamba-
mwamba!

Ndipo mmene adalowa m'Yerusalemu mudzi wonse 10
unasokoneka, nanena, Ndani uyu? Ndipo makamu a 11
anthu anati, Uyu ndi mneneri Yesu wa ku Nazarete wa
Galileya.

### Yesu ayeretsa Kachisi.

(Marko, **11**: 15-18. Luka, **19**: 45-48. Yoh., **2**: 13-17.)

Ndipo Yesu analowa ku kachisi wa Mulungu naturutsa 12
kunja onse akugulitsa ndi kugula malonda, nagubuduza
magome a osinta ndalama, ndi mipando ya iwo ogulitsa
nkhunda; nanena kwa iwo, Chalembedwa, *Nyumba yanga* 13
*idzanenedwa nyumba ya kupemphera;* koma inu mwaiyesa
phanga la achifwamba. Ndipo anadza kwa Iye ku 14
kachisi'ko akhungu ndi opunduka miyendo, ndimo anachi-
ritsidwa.

Koma ansembe akuru ndi alembi, mmene anaona 15
zozizwitsa zomwe Iye anazichita, ndi ana alinkupfuula ku
kachisi'ko kuti, Hosana kwa mwana wa Davide; anapsa
mtima, nanena kwa Iye, Mukumva kodi chimene ali 16
kunena awa? Ndipo Yesu ananena kwa iwo, Inde:
simunawerenga kodi, *Mkamwa mwa makanda ndi oyamwa*

17 *munafotokozera zolemekeza?* Ndipo Iye anawasiya, naturuka
m'mzinda, napita ku Betaniya, nagona kumeneko.

### Mkuyu wofota. (Marko, **11**: 12-14, 19-24.)

18 Ndipo m'mamawa, mmene Iye analikubwera ku
19 mzinda, anamva njala. Ndipo pakuona mkuyu umodzi
pa njira, anafikira pamenepo, napeza palibe kanthu pa
uwo koma masamba okhaokha; nati Iye kwa uwo, Sudzabala'nso
chipatso ku nthawi zonse. Ndipo pomwepo
mkuyu'wo unafota.
20 Ndipo opunzira poona ichi anazizwa, nati, Mkuyu'wo
21 unafota bwanji msanga? Ndipo Yesu anayanka, nati kwa
iwo, Indedi ndinena kwa inu, Ngati mukhala nacho chikulupiriro,
osakayikakayika, mudzachita si ichi cha pa mkuyu
chokha, koma ngati mudzati ngakhale ku phiri'li, Tate-
22 ngedwa, nuponyedwe m'nyanja, chidzachitidwa. Ndipo
zinthu ziri zonse mungazifunse m'kupemphera, ndi
kukulupirira, mudzazilandira.

### Ubatizo wa Yohane.
(Marko, **11**: 27-33. Luka, **20**: 1-8.)

23 Ndipo mmene Iye analowa ku kachisi, ansembe akuru
ndi akuru a anthu anadza kwa Iye anali kupunzitsa,
nanena, Muchita izi ndi ulamuliro wotani? ndimo ndani
24 anakupatsani ulamuliro wotere? Ndipo Yesu anayanka,
nati kwa iwo, Ine'nso ndidzakufunsani mau amodzi, amene
ngati mukandiuza, Ine'nso ndidzauza inu ndi ulamuliro
25 wotani ndizichita izi. Ubatizo wa Yohane, uchokera
kuti? Kumwamba kodi kapena kwa anthu? Koma iwo
anafunsana wina ndi mnzache, kuti, Ngati tikatero,
Kumwamba, Iye adzati kwa ife, Munalekeranji kumvera
26 iye? Koma ngati tikatero, Kwa anthu, timaopa khamu'lo
la anthu; pakuti onse amuyesa Yohane monga mneneri.
27 Ndipo anamyanka Yesu, nati, Sitidziwa ife. Iye'nso
ananena nawo, Ndipo'nso Ine sindikuuzani ndi ulamuliro
wotani ndizichita izi.

### Fanizo la ana amuna awiri.

28 Koma mutani inu? Munthu anali nawo ana awiri;
nadza iye kwa woyamba nati, mwana'we, pita nugwire
29 lero nchito m'munda'mo wa mpesa. Koma iye anakana,
nati, Sindifuna ine: koma pambuyo pache analapa mtima.

napita. Ndipo anadza kwa wina'yo, nati monga momwemo. 30
Ndipo iye anabvomera, nati, Ndipita mbuye: ndimo
sanapita. Ndani wa awiri'wo anachita chofunira atate 31
wache? Iwo nanena, Woyamba'yo. Yesu ananena kwa
iwo, Inetu ndinena kwa inu, kuti amisonko ndi akazi
adama amatsogolera inu, kulowa mu Ufumu wa
Kumwamba. Popeza Yohane anadza kwa inu mu njira 32
ya chilungamo, ndimo simunamvera iye: koma amisonko
ndi akazi adama anammvera iye: ndimo inu, mmene
munachiona, simunalapa pambuyo pache, kuti mumvere iye.

### Fanizo la olima munda wa mpesa.

(Marko, **12**: 1-12. Luka, **20**: 9-19.)

Mverani fanizo lina: Panali munthu, mwini banja, 33
amene'yo anabzala munda wa mpesa, nauzunguliza linga,
nakumba umo mopondera'mo mphesa, namanga nsanja,
naukongoletsa kwa olima munda, namuka kwina. Ndipo 34
pamene nyengo ya zipatso inayandikira, anatumiza
akapolo ache kwa olima munda aja, kukalandira zipatso
zache. Ndipo olima'wo anatenga akapolo ache, nampanda 35
mmodzi, namupha wina, namponya miyala wina.
Ndipo'nso iye anatumiza akapolo ena, akuchuruka ndi 36
akuyamba'wo; ndipo anawachitira iwo monga momwemo.
Koma pambuyo pache anatumiza kwa iwo mwana wache, 37
nati, Adzachitira mwana wanga ulemu. Koma olima'wo 38
mmene anaona mwana'yo, nanenana wina ndi wina,
Uyo ndiye wolowa, tiyeni, timuphe, ndimo ife tidzatenga
cholowa chache. Ndipo anamtenga iye, namponya kunja 39
ku munda, namupha. Tsono pamene mwini munda 40
atabwera, adzachita chiani kwa olima'wo? Iwo nanena 41
kwa Iye, Iye adzaononga koipa oipa amene'wo, nadza-
pereka munda'wo kwa olima ena, amene adzabwezera
kwa iye zipatso pa nyengo zache.
Yesu ananena kwa iwo, Kodi simunawerenga konse 42
m'malembo,

*Mwala nmene anaukana omanga nyumba*
*Womwe'wu unakhala muthu wa ngondya:*
*Ichi chinachokera kwa Ambuye,*
*Ndipo chiri chozizwitsa m'maso mwathu?*

Chifukwa chache ndinena kwa inu, Kuti Ufumu wa 43
Mulungu udzachotsedwa kwa inu, nudzapatsidwa kwa
anthu akupatsa zipatso zache. Ndipo iye wakugwa pa 44

mwala uwu adzatswanyika; koma pa iye amene udza-
gwera, udzamphera iye.
45 Ndipo ansembe akuru ndi aFarisi, pakumva mafanizo
46 ache, anazindikira kuti ali kunena za iwo. Ndipo pamene
anafuna kumgwira, anaopa makamu a anthu, chifukwa
anamuyesa kuti ndiye mneneri.

**Fanizo la ukwati.** (Luka, **14**: 16-24.)

22 Ndipo Yesu anayanka, nalankhula'nso kwa iwo mwa
2 mafanizo, nati, Ufumu wa Kumwamba ufanafana ndi
munthu, mfumu, amene anakonzera mwana wache
3 phwando la ukwati, natumiza akapolo ache, kukaitana
oitanidwa ku ukwati umene: ndimo iwo sanafuna kudza.
4 Pomwe'nso anatumiza akapolo ena, nanena, Uzani
oitanidwa'wo, Onani, ndakonza chakudya changa chofisula:
ng'ombe zanga, ndi zonona ndinazipha, ndi zinthu zonse
5 zapsya: idzani ku ukwati. Koma iwo ananyalanyaza,
nachoka, wina ku munda wache, wina ku malonda ache:
6 ndimo otsala anagwira akapolo ache, nawachitira chipo-
7 ngwe, nawapha. Koma mfumu anakwiya; natuma asili-
kari ache napululutsa ambanda aja, nathentha mudzi wao.
8 Pomwepo ananena kwa akapolo ache, Za ukwati tsopano
9 zapsya, koma oitanidwa'wo sanayenera. Chifukwa chache
pitani inu ku mphambano za njira, ndimo amene ali yense
10 mungawapeze, itanani ku ukwati'ku. Ndipo akapolo awo
anaturuka ku njira, nasonkhanitsa onse amene anawapeza,
angakhale oipa, angakhale abwino; ndimo ukwati'wo
unadzala ndi okhala pa chakudya.
11 Koma mfumu'yo mmene anadza, kuwaona achakudya-
'wo, anapenya momwemo munthu wosabvala chobvala cha
12 ukwati: nanena kwa iye, Mnzanga'we, unalowa muno
bwanji wosakhala nacho chobvala cha ukwati? Ndipo
13 iye analibe mau. Pomwepo mfumu anati kwa atumiki,
Mumange iye manja ndi miyendo, mponyeni ku mdima
wa kunja; komweko kudzali kulira ndi kukukuta mano.
14 Pakuti oitanidwa ndiwo ambiri, koma osankhidwa ndiwo
owerengeka.

**Za kupereka msonko kwa Kaisara.**
(Marko, **12**: 13-17. Luka, **20**: 20-26.)

15 Pomwepo aFarisi anamuka, naweruzana mwakumko-
16 lera iye m'kulankhula kwache. Ndipo anatumiza kwa

Iye opunzira awo, pamodzi ndi aHerodi, amene ananena,
Mpunzitsi, tidziwa kuti muli woona, ndimo mupunzitsa
njira ya Mulungu moona nditu, ndimo simusamala munthu
ali yense: pakuti simuyang'anira pa nkhope ya anthu.
Chifukwa chache mutinze ife, muganiza chiani? Kulo- 17
ledwa kodi kupatsa msonko kwa Kaisara, kapena iai?
Koma Yesu anadziwa kuipa kwao, nati, Mundiyeseranji 18
Ine, onyenga inu? Tandionetsani Ine ndalama ya 19
msonko. Ndipo iwo anatenga kwa Iye rupiya la teka.
Ndipo Iye anati kwa iwo, Cha ani chitunzitunzi ichi, ndi 20
kulemba kwache? Nanena iwo, Cha Kaisara Pomwepo 21
Iye anati kwa iwo, Chifukwa chache patsani kwa Kaisara
zache za Kaisara, ndi kwa Mulungu zache za Mulungu.
Ndipo pamene iwo anamva, anazizwa, namsiya Iye, 22
nachoka'po.

### ASaduki ndi kuuka'nso.

(Marko, **12**: 18-27. Luka, **20**: 27-40.)

Tsiku lomwe'lo anadza kwa Iye aSaduki, amanena 23
palibe kuuka'nso kwa akufa; namfunsa Iye, nanena,
Mpunzitsi, Mose anati, Ngati munthu akafa, wopanda 24
mwana, mpwache adzakwata mkazi wache, nadzamukit-
tsira mbale wache mbeu. Tsono panali ndi ife abale 25
asanu ndi awiri: ndimo wakuyamba anakwata, namwalira
wopanda mbeu, nasiya mkazi wache kwa mpwache; chi- 26
modzimodzi wachiwiri, ndi wachitatu, kufikira wachisanu
ndi chiwiri. Ndipo pomarizira anamwalira'nso mkazi'yo. 27
Chifukwa chache m'kuuka'nso kwa akufa, iye adzakhala 28
mkazi wa ani wa asanu ndi awiri awo? pakuti onse
anakhala naye.

Koma Yesu anayanka, nati kwa iwo, Mwangolakwa 29
osadziwa malembo, kapena mphamvu za Mulungu.
Pakuti m'kuuka kwa akufa sakwata, kapena sakwa- 30
tidwa, koma akhala ngati angelo a Kumwamba. Koma 31
za kuuka kwa akufa, simunawerenga kodi chomwe china-
nenedwa kwa inu ndi Mulungu, nanena,

*Ine ndiri Mulungu wa Abrahamu, ndi Mulungu wa* 32
*Isake, ndi Mulungu wa Yakobo?*

Sali Mulungu wa akufa koma wa amoyo. Ndipo pamene 33
makamu a anthu anamva, anazizwa ndi upunzitso wache.

### Lamulo lalikuru.

(Marko, **12**: 28-34. Luka, **10**: 25-27.)

34 Koma aFarisi, pakumva kuti Iye anatontoletsa aSa-
35 duki, anasonkhana kwa Iye. Ndipo mmodzi wa iwo, mpu-
nzitsi wa chilamulo, anamfunsa ndi kumyesa Iye nati,
36 Mpunzitsi, lamulo lalikuru ndi liti la m'chilamulo?
37 Ndipo Yesu anati kwa iye, *Udzakondana ndi Ambuye*
*Mulungu wako ndi mtima wako wonse, ndimo ndi moyo wako*
38 *wonse, ndimo ndi nzeru zako zonse.* Ili liri lamulo lalikuru
39 ndi loyamba. Ndipo lachiwiri lolingana nalo ndili,
*Udzakonda mnzako monga udzikonda mwiniyekha.*
40 Pa malamulo awa awiri mpopachika chilamulo chonse
ndi aneneri.

### Kristu ndiye mwana wa Davide.

(Marko, **12**: 35-37. Luka, **20**: 41-44.)

41 Ndipo pamene aFarisi anasonkhana, Yesu anawafunsa,
42 nati, Muganiza bwanji za Kristu? ali mwana wa ani?
43 Iwo ananena kwa Iye, Wa Davide. Iye anati kwa iwo,
Ndipo Davide mu Mzimu amchulira Iye bwanji, Ambuye,
nanena,

44 *Ambuye ananena kwa Ambuye wanga,*
*Ukhale pa dzanja lamanja langa,*
*Kufikira Ine ndidzaika adani ako pansi pa mapazi*
*pako.*

45 Chifukwa chache ngati Davide amchulira Iye Mbuye,
bwanji ali mwana wache? Ndipo panalibe mmodzi
46 anatha kumyanka mau. Ndipo sanalimbika mtima
munthu ali yense kumfunsa kanthu kuyambira tsiku
lomwe'lo.

### Kristu adzudzula Alembi ndi Afarisi.

23 Pomwepo Yesu analankhulana ndi makamu a anthu ndi
2 opunzira ache, nanena, Alembi ndi aFarisi akhala pa
3 mpando wa Mose; chifukwa chache zinthu ziri zonse zi-
mene iwo angauze inu, chitani ndi musunge: koma musa-
chite monga nchito zao; pakuti iwo amalankhula, ndimo
4 samachita. Inde, amanga akatundu olemera ndi osautsa
ponyamula, nawasenza pa mapewa a anthu; koma iwo
5 eni okha safuna kuwasunta amene'wo ndi chala chao. Koma
amachita nchito zao zonse kuti aoneke kwa anthu: pakuti
akulitsa bwambi wache wa njirisi zao, nakulitsa nphonje,

ndimo akonda malo a ulemu pa mapwando, ndi mipando 6
ya ulemu m'mosonkhanira, ndi malankhulo m'mabwalo, 7
ndi kuitanidwa ndi anthu, Rabi. Koma inu musaitani- 8
dwe, Rabi; pakuti Mpunzitsi wanu ali mmodzi, ndimo
inu nonse muli abale. Ndimo inu musachule wina atate 9
wanu pansi pano, pakuti alipo mmodzi ndiye Atate wanu,
wa Kumwamba. Ndipo musaitanidwe atsogoleri, pakuti 10
alipo mmodzi Mtsogoleri wanu, ndiye Kristu. Koma 11
wamkuru wopambana wa inu adzakhala mtumiki wanu.
Ndipo amene ali yense adzadzikuza mwini yekha adzache- 12
petsedwa; koma amene adzichepetsa mwini yekha adzaku-
litsidwa.

Koma tsoka kwa inu, alembi ndi aFarisi, onyenga! 13
chifukwa mutsekera Ufumu wa Kumwamba pa nkhope
pa anthu: pakuti inu nokha simulowa'mo, ndimo muwa-
letsa iwo alikulowa, kuti asalowe'mo.

Tsoka kwa inu alembi ndi aFarisi, onyenga! chifukwa 15
mupitapita ku nyanja ndi ku mtunda kuyesa munthu
mmodzi mtembenuki; ndimo mmene akhala wotere,
mumyesa iye mwana wa gehena wopôsa inu kawiri.

Tsoka kwa inu atsogoleri akhungu, amene munena, 16
Amene ali yense angalumbire kuchula pa kachisi, palibe
kanthu; koma amene angalumbire kuchula pa chikudu
cha kachisi, ali wa mangawa. Inu opusa, ndi akhungu: 17
pakuti nchiti chiri choposa, chikudu kodi, kapena kachisi
amene amayeretsa chikudu'cho? Ndipo'nso, Amene ali 18
yense angalumbire kuchula potirapo nsembe, palibe
kanthu; koma amene angalumbire kuchula pa mtulo wa
pamwamba pomwe, ali wa mangawa. Inu akhungu, 19
pakuti nchiti chiri choposa, mtulo kodi, kapena potirapo
nsembe pamene payeretsa mtulo'wo? Chifukwa chache 20
wakulumbira kuchula potirapo nsembe, alumbira pa
limene'lo ndi pa zonse za pamwamba pache. Ndipo 21
wakulumbira kuchula pa kachisi, alumbira pa amene'yo
ndi pa Iye wakukhala momwemo. Ndipo wakulumbira 22
kuchula Kumwamba, alumbira pa chimpando cha Mulu-
ngu, ndi pa Iye wakukhala pomwepo.

Tsoka kwa inu alembi ndi aFarisi, onyenga! chifukwa 23
mupereka kachikhumi ka timbeu tonunkira, ndi ka tsabola,
ndi ka chitowe, ndi munasiya zolemera za chilamulo, ndizo
kuweruza kolungama, ndi kuchitira chifundo, ndi chikulu-
piriro: koma zija'zo munayenera kuchita, osasiya izi
zomwe. Atsogoleri akhungu inu, akukuntha udzudzu, 24
koma ngamila mummeza.

25 Tsoka kwa inu, alembi ndi aFarisi, onyenga! chifukwa
mutsuka kunja kwache kwa chiko ndi mbale, koma
mkati'mo iwo adzala ndi kulanda ndi kusadziletsa.
26 MFarisi iwe, wakhungu, yambotsuka mkati mwa chiko
ndi mbale, kuti kunja kwache'nso kukhale koyera.
27 Tsoka kwa inu, alembi ndi aFarisi, onyenga! chifukwa
mufanafana ngati manda opaka njeresa yoyera, imene
ionekera yokoma kunja kwache, idzala mkati'mo ndi
28 mafupa a anthu akufa ndi zonyansa zonse. Chomwecho
inu'nso muonekera olungama pa maso pa anthu, koma
mkati muli odzala ndi chinyengo ndi kuseruzika.
29 Tsoka kwa inu, alembi ndi aFarisi, onyenga! chifukwa
mumanga nyumba za pa manda a aneneri, ndipo
30 mukonza manda a anthu olungama, ndi kuti, Ngati ife
tikadakhala m'masiku a makolo athu, sitikadakhala anzao
31 a mwazi wa aneneri. Pomwepo muchimikiza nokha,
32 kuti muli ana a iwo amene anapha aneneri. Dzazani
33 inu mwezo wa makolo anu. Njoka inu, obadwa inu a
mamba, mudzatha kuthawa bwanji kulanga kwache kwa
34 gehena? Chifukwa cha ichi, onani, ndituma kwa inu
aneneri ndi anzeru ndi alembi: ena a iwo mudzawapha,
mudzawapachika; ndi ena a iwo mudzawakwapula
m'mosonkhanira mwanu, ndi kuwazunza, kuchokera ku
35 mudzi umodzi, kufikira ku mudzi wina: kotere kuti
ndzafike pa inu mwazi wonse, wotayidwa pa dziko la
pansi pano, kuyambira ku mwazi wa Abele wolu-
ngama'yo, kufikira ku mwazi wa Zakariya mwana wa
Barakiya, amene munamupha pakati pa kachisi ndi
36 potirapo nsembe pache. Indetu ndinena kwa inu,
Zinthu zonse izi zidzafika pa obadwa awa a makono.
37 Ha, Yerusalemu, Yerusalemu, amene amapha aneneri,
ndi kuponyera miyala iwo otumidwa kwa iye! kangati
kodi ndikafuna Ine kusonkhanitsa pamodzi ana ako,
inde monga tadzi lisonkhanitsa anapiye ache m'mapiko
38 ache, koma inu simunafuna ai! Onani, nyumba yanu
39 yasiidwa kwa inu yabwinja. Pakuti ndinena kwa inu,
Simudzandiona Ine'nso, kuyambira tsopano, kufikira inu
mudzanena,

*Wodalitsika ali Iye amene wakudza m'dzina la Ambuye.*

**Yesu anenera za mtsogolo: Chiyambi cha masautso.** (Marko, **13**: Luka, **21**: 5-36.)

24 Ndipo Yesu anaturuka ku kachisi; ndimo opunzira

ache anadza kudzamonetsa chimangidwe cha kachisi'yo.
Koma iye anayanka nati kwa iwo, Simuona izi zonse 2
kodi? indetu ndinena kwa inu, Sipadzakhala kuno mwala
umodzi pa unzache, umene sudzagwetsedwa.
Ndipo pamene Iye anali kukhala pansi, pa phiri la 3
Azitona, opunzira anadza kwa Iye pa yekha, nanena,
Mutiuze ife zija zidzakhala liti? ndimo chizindikiro cha
kufika kwanu nchiani, ndi cha mathedwe a nthawi ya
pansi pano? Ndipo Yesu anayanka nati kwa iwo, 4
Yang'anirani, asasokeretse inu munthu. Pakuti ambiri 5
adzafika m'dzina langa, nadzanena, Ine ndine Kristu,
nadzasokeretsa anthu ambiri. Koma inu mudzayamba 6
kumva za nkhondo, ndi mbiri za nkhondo: onani,
musadere nkhawa: pakuti kuli kuyenera kuti izi zikhale;
koma chitsiriziro sichinafike. Pakuti mtundu umodzi 7
wa anthu udzadzukira ndi mtundu wina, ndi ufumu ndi
ufumu wina; ndimo kudzakhala njala ndi zibvomezi
m'malo akuti akuti. Koma zonse'zi zimayambira zowawa. 8
Pamenepo adzakuperekani ku sautso, nadzakuphani 9
inu: ndimo inu mudzakhala odanidwa ndi anthu a
mitundu yonse, chifukwa cha dzina langa. Ndipo 10
pomwepo ambiri adzakumudwa, nadzaperekana wina ndi
mnzache, nadzadana wina ndi mnzache. Ndipo aneneri 11
onama ambiri adzauka, nadzasokeretsa anthu ambiri.
Ndipo chifukwa cha kuchurukitsa kwa kuseruzika, 12
chikondano cha anthu aunyinji chidzazirala. Koma iye 13
wakulimbika chilimbikire kufikira ku chimariziro, ye-
mwe'yo adzapulumuka. Ndipo utenga uwo wabwino wa 14
Ufumu udzalalikidwa pa dziko lonse la pansi pano,
ukhale mboni kwa anthu a mitundu yonse; ndimo
pomwepo chidzafika chimariziro.

### Chisautso chachikuru.

Chifukwa chache mmene mungadzaone chonyansa cha 15
kupululutsa dziko, chimene chidanenedwa ndi Danieli
mneneri, chitaima m'malo oyera (iye amene awerenga
m'kalata azindikire) pomwepo iwo ali m'Yudeya athawire 16
ku mapiri: iye ali pamwamba pa chindwe, asatsike 17
kunyamula za m'nyumba mwache; ndi iye wa m'munda 18
asabwere kutenga chopfunda chache. Koma tsoka ali 19
nalo iwo akukhala ni mimba, ndi akuyamwitsa ana
m'masiku awo! Ndipo pempherani kuti kuthawa kwanu 20
kusakhale pa nyengo ya chisanu, kapena pa Sabata:

21 pakuti pomwepo padzakhala masautso akuru, monga
sipadakhala otero, kuyambira ku chiyambi cha dziko,
22 kufikira tsopano, inde ndimo sipadzakhala'nso. Ndipo
akadaleka kufinimpitsidwa masiku awa, sakadapulumut-
sidwa munthu yense: koma chifukwa cha osankhidwa'wo
23 masiku awo anafinimpitsidwa. Pomwepo ngati munthu
anganene kwa inu, Onani, Kristu ali kuno, kapena uko,
24 musambvomereze; chifukwa aKristu onama adzauka, ndi
aneneri onama, nadzaonetsa zizindikiro zazikuru ndi
zozizwa; kotero kuti akanyenge, ngati kungakhale
25 kotheka, osankhidwa omwe. Onani ndakuuziratuni pasa-
26 dafike. Chifukwa chache ngati anganene kwa inu,
Onani, Iye ali m'chipululu; musamuke'ko. Onani, ali
27 m'zipinda; musabvomereze. Pakuti monga mphezi
idzera ku m'mawa, nionekera kufikira ku madzulo;
kotero kudzakhala'nso kufika kwache kwa Mwana wa
28 munthu. Kumene kuli konse uli mtembo, miimba
idzasonkhanira konko.

**Kudza kwache kwa Mwana wa munthu.**

29 Koma pomwepo, atapita masautso a masiku aja, dzua
lidzadetsedwa, ndi mwezi sudzaonetsa kuwala kwache,
ndi nyenyezi zidzagwa, kuchokera kumwamba, ndi
30 mphamvu za kumwamba zidzagwedezeka: ndipo pomwepo
padzaoneka, m'thambo, chizindikiro cha Mwana wa
munthu: ndimo mitundu yonse ya pa dziko la pansi pano
idzadziguguda pa chifua, nadzapenya Mwana wa munthu
alinkudza pa mitambo ya kumwamba, ndi mphamvu ndi
ulemerero woukuru.
31 Ndipo Iye adzatumiza angelo ache ndi kulira kwaku-
kuru kwa lipenga, ndimo wo adzasonkhanitsa osankhidwa
ache ku mphepo zinai, ku malekezero a thambo kufikira
malekezero ache ena.
32 Koma punzirani ndi mkuyu fanizo lache; pamene
tsopano nthambi yache iri yantete, nipuka masamba ache,
33 muzindikira kuti dzinja liyandikira; chomwecho'nso inu,
pamene mudzaona zimene'zo, zindikirani kuti Iye ali
34 pafupi, inde pa khomo. Indetu ndinena kwa inu,
Obadwa awa sadzatha kuchoka, kufikira zinthu zonse izi
35 zikadzachitidwa. Thambo ndi dziko la pansi pano
zidzachoka, koma mau anga sadzachoka ai.

**Awachenjeza adikire.**

36 Koma za tsiku ili ndi nthawi yache sadziwa munthu

ali yense, angakhale angelo a Kumwamba, kapena Mwana,
koma Atate yekha. Ndipo monga masiku a Nowa, kotero 37
kudzakhala kufika kwache kwa Mwana wa munthu.
Pakuti monga m'masiku aja, chisanafike chigumula, 38
anthu analinkudya ndi kumwa, anali kukwata ndi
kukwatidwa, kufikira tsiku limene Nowa analowa m'chinga-
lawa'mo, ndimo iwo sanadziwe kanthu, kufikira kumene 39
chigumula chinadza, chinapululutsa iwo onse, kotero
kudzakhala kufika kwache kwa Mwana wa munthu.

Pomwepo adzakhala awiri m'munda; mmodzi adzate- 40
ngedwa, ndi mmodzi adzasiidwa: awiri adzakhala opera 41
pa mpero; mmodzi adzatengedwa, ndi mmodzi adzasi-
idwa. Chifukwa chache lindirirani, pakuti simudziwa 42
tsiku lache la kufika Ambuye wanu.

Koma dziwani ichi, kuti ngati mwini nyumba aka- 43
dadziwa nthawi iti mbala ingadze, iye akadachezera,
ndimo sakadaloleza kuti paboledwe pa nyumba pache.
Chifukwa chache khalani inu'nso okonzeka; chifukwa mu 44
nthawi mmene simuganizira, Mwana wa munthu adza

**Fanizo la akapolo awiri.** (Luka, **12**: 42-48.)

Ndani kodi ali kapolo wokulupirika ndi wanzeru, 45
amene mbuye wache anamkhazikitsa woyang'anira pa
mbumba pache, kuwapatsa zakudya m'nyengo yabwino?
Wamwai kapolo uyo amene mbuye wache, pakufika, 46
adzampeza iye wochita chotere. Indetu, ndinena kwa 47
inu, kuti adzamkhazikitsa iye woyang'anira zinthu zache
zonse. Koma ngati kapolo'yo woipa anganene mu mtima 48
mwache, Mbuye wanga achedwachedwa; nadzayamba 49
kupanda akapolo anzache, nadzadya ndi kumwa pa-
modzi ndi oledzera; mbuye wa kapolo'yo adzafika pa 50
tsiku asamyembekeza iye, ndi pa nthawi yosadziwa iye,
nadzamdula pakati, nadzaika pokhala pache ndi anthu 51
onyenga: pomwepo padzakhala kulira ndi kukukuta
mano.

**Fanizo la anamwali asanu ochenjera ndi asanu opusa.**

Pomwepo Ufumu wa Kumwamba udzafanizidwa ndi 25
anamwali khumi, amene anatenga miyuni yao, naturuka
kukomana ndi mkwati. Ndipo asanu a iwo amene anali 2
opusa, ndi asanu anali ochenjera. Pakuti opusa'wo, mmene 3
anatenga miyuni yao, sanadzitengera nawo mafuta: koma 4

anzeru'wo anatenga mafuta m'nsupa zao, pamodzi ndi miyuni
5 yao. Ndipo pamene mkwati anachedwa, onse'wo anaodzera,
6 nagona tulo. Koma pakati posiku panali kupfuula, Onani,
7 mkwati! turukani kukomana naye. Pomwepo anauka
8 anamwali onse amene'wa, nakonza miyuni yao. Ndipo
opusa anati kwa ochenjera, Tipatseni ena a mafuta anu;
9 chifukwa miyuni yathu irikuzima. Koma ochenjera
anayanka nati, Kapena sangakwanire kwa ife ndi inu:
koma makamaka mukani kwa ogulitsa malonda, ndimo
10 mudzigulire inu nokha. Ndipo pamene iwo anali kumuka
kukagula, mkwati anafika; ndimo awo okonzeka analowa
pamodzi naye mu ukwati: ndimo anatseka pa khomo.
11 Koma pambuyo pache anadza'nso anamwali ena'wo, nati,
12 Mbuye, Mbuye, mutitsegulire ife. Koma iye anayanka
nati, Indetu ndinena kwa inu, sindikudziwani inu.
13 Chifukwa chache chezerani, pakuti simudziwa tsiku lache,
kapena nthawi yache.

**Fanizo la matalente.** (Luka, 19: 11-27.)

14 Pakuti monga munthu, akunka ku ulendo, anaitana
15 akapolo ache, napereka kwa iwo chuma chache. Ndipo
kwa mmodzi anapatsa ndalama za matalente zisanu,
ndi kwa wina ziwiri, ndi kwa wina imodzi; kwa
16 iwo onse monga nzeru zao; namuka iye. Pomwepo
uyo amene analandira ndalama zisanu, anapita kugula
17 nazo malonda, naonjezera'po ndalama zina zisanu. Chi-
modzimodzi'nso uyo wa ziwiri'zo, anaonjeza zina ziwiri.
18 Koma uyo amene analandira imodzi'yo anamuka, naku-
19 mba pansi, naibisa ndalama ya mbuye wache. Ndipo
panapita nthawi yeikuru, anabwera mbuye wa akapolo
20 awo, nawerengera nawo pamodzi. Ndipo uyo amene
adalandira ndalama za matalente zisanu anadza, nali
nazo ndalama zina zisanu, nanena, Mbuye, munandipatsa
ndalama za matalente zisanu, onani ndaonjezera'po nda-
21 lama zisanu zina. Mbuye wache anati kwa iye, Chabwino,
kapolo iwe wabwino ndi wokulupirika; unali wokulupirika
ndi zinthu zazing'ono, ndidzakhazika iwe pa zinthu zambi-
22 ri: lowa iwe ku chikondwero cha mbuye wako. Ndipo
uyo'nso wa ndalama ziwiri anadza, nati, Mbuye munandi-
patsa ine ndalama ziwiri; onani, ndaonjeza'po ndalama
23 zina ziwiri. Mbuye wache anati kwa iye, Chabwino kapolo
iwe wabwino ndi wokulupirika; unali wokulupirika ndi
zinthu zazing'ono, ndidzakhazika iwe pa zinthu zambiri:

lowa iwe ku chikondwero cha mbuye wako. Ndipo uyo- 24
'nso amene analandira ndalama imodzi, anadza, nati,
Mbuye ndakudziwani inu kuti muli munthu wouma,
wakutema kumene simunafesa, ndi wakusonkhetsa ku-
mene simunapepeta: ndaopa ine, ndapita, ndabisa pansi 25
ndalama yanu: onani, muli nayo yanu. Koma mbuye 26
wache anayanka, nati kwa iye, Kapolo iwe woipa ndi wo-
lesi, unadziwa kuti ndimatema kumene sindinafesa, ndi
kusonkhanitsa kumene sindinapepeta; chifukwa chache 27
kunayenera, kuti ukadapereka ndalama zanga kwa oko-
ngoletsa ndalama, ndimo ine pobwera ndikadatenga
zanga ndi chionjezero chache. Chifukwa chache cho- 28
tsani kwa iye ndalama'yo, muipatse kwa uyo ali nazo
ndalama khumi. Pakuti kwa yense amene ali nazo, ku- 29
dzapatsidwa, ndimo iye adzakhala nazo zochuruka: koma
kwa uyo amene alibe, kudzachotsedwa, chingakhale chi-
mene anali nacho. Ndipo ponyani kapolo'yo wopanda 30
pache ku ndima wakunja; kumene kudzakhala kulira
ndi kukukuta mano.

### Moyo wosatha ndi Kulanga kosatha.

Koma pamene Mwana wa munthu adzadza mu uleme- 31
rero wache, ndi angelo onse pamodzi naye, pomwepo
Iye adzakhala pa chimpando cha kuwala kwache: ndipo 32
adzasonkhanidwa pa maso pache anthu a mitundu yonse:
ndimo Iye adzagawanitsa iwo wina ndi wina, monga
mbusa agawanitsa nkhosa ndi mbuzi: nadzaimitsa nkhosa 33
ku dzanja lamanja kwache, koma mbuzi ku lamanzere.
Pomwepo Mfumu'yo adzanena kwa iwo a ku dzanja la- 34
manja kwache, Idzani kuno inu odalitsika a Atate wanga,
lowani mu Ufumu wokonzedwa kwa inu pa chikhazikiro
chache cha dziko la pansi: pakuti ndinali ndi njala, 35
ndimo munandipatsa Ine kudya; ndinali ndi ludzu, ndi-
mo munandimwetsa Ine; ndinali mlendo, ndimo munala-
ndira Ine; wamariseche Ine, ndimo munandibveka; 36
ndinadwala, ndimo munadza kucheza ndi Ine; ndinali
m'nyumba ya ndende, ndimo munadza kwa Ine. Po- 37
mwepo olungama adzabvomereza Iye kuti, Ambuye,
tinakuonani Inu liti wanjala, ndimo ife tinakudyetsani?
kapena waludzu, ndimo ife tinakumwetsani? Ndipo 38
tinaona inu liti mlendo, ndimo tinakulandirani? kapena
wamariseche, ndimo tinakubvekani? Ndipo tinakuonani 39
Inu liti wodwala, kapena m'nyumba ya ndende, ndimo

40 tinadza kwa Inu? Ndipo Mfumu'yo adzabvomera adzati
kwa iwo, Indetu ndinena kwa inu, Chifukwa munachichi-
tira mmodzi wa abale anga, angakhale ang'onong'ono
41 awa, munandichitira icho Ine. Pomwepo Iye adzanena
kwa iwo a ku dzanja lamanzere, Chokani kwa Ine otembe-
reredwa inu, ku moto wa nthawi zonse wokolezedwera
42 Mdierekezi ndi amitenga ache: pakuti ndinali ndi njala,
ndimo simunandipatsa Ine kudya: ndinali ndi ludzu,
43 ndimo simunandimwetsa Ine: ndinali mlendo, ndimo
simunandilandira Ine: wamariseche ndimo simunabveka
Ine: wodwala, ndi m'nyumba ya ndende, ndimo inu
44 simunadza kucheza ndi Ine. Pomwepo adzabvomereza
iwo'nso, kuti, Ambuye, tinaona inu liti wanjala, kapena
waludzu, kapena mlendo, kapena wamariseche, kapena
m'nyumba ya ndende, ndimo ife sitinatumikira Inu?
45 Pomwepo Iye adzayanka iwo kuti, Indetu ndinena kwa
inu, Chifukwa munalibe kuchichitira mmodzi wa awa
46 ang'onong'ono, munalibe kundichitira icho Ine. Ndipo
amene'wa adzachoka ku chilangidwe cha nthawi zonse;
koma olungama ku moyo wa nthawi zonse.

### Akuru a Ayuda apangana amgwire Yesu.

(Marko, **14**: 1, 2. Luka, **22**: 1, 2. Yoh., **11**: 47.)

26 Ndipo panali pamene Yesu anatha mau onse ame-
2 ne'wa, anati kwa opunzira ache, Mudziwa kuti pogona
masiku awiri Paskha afika, ndimo Mwana wa munthu
angoperekedwa kupachikidwa pa mtanda.
3 Pomwepo anasonkhana ansembe akuru, ndi akuru a
anthu, ku bwalo la mkuru wa ansembe, dzina lache
4 Kayafa; naweruzana kuti amgwire Yesu ndi chinyengo,
5 namuphe. Koma ananena iwo, Pa dzua la chakudya'cho
iai, kuti pasakhale pokoso la anthu.

### Yesu m'nyumba ya Simoni wakhate.

(Marko, **14**: 3-9. Yoh., **12**: 1-8.)

6 Ndipo pamene Yesu anali m'Betaniya, m'nyumba ya
7 Simoni wakhate, anadza kwa Iye mkazi, anali nayo nsupa
ya alabastero ndi mafuta onunkira bwino a mtengo wa-
patari, nawatsanulira pa muthu pache, mmene Iye
anali kukhala pa chakudya.
8 Koma mmene opunzira anaona, anada mtima, nanena,
9 Chifukwa chanji kuononga kumeneko? Pakuti mafuta

awa akanagulitsidwa ndi ndalama zambiri, nizipatsidwa
kwa anthu aumphawi. Koma Yesu podziwa, anati kwa 10
iwo, Muchitiranji zobvuta kwa mkazi'yo? popeza ana-
ndichitira ine nchito yabwino. Chifukwa nthawi zonse 11
muli nawo aumphawi pamodzi nanu; koma simuli ndi
Ine nthawi zonse. Pakuti mkazi'yo, mmene anatira 12
mafuta awa pa thupi panga, andichitira ichi cha ku
kuikidwa kwanga. Indetu ndinena kwa inu, kumene 13
kuli konse utenga uwo wabwino udzalalikidwa m'dziko
lonse la pansi pano, ichi chimene mkazi'yo anachichita
chidzalankhulidwa'nso chikumbukiro chache.

### Mphoto ya kumpereka Yesu.

(Marko, **14**: 10-11. Luka, **23**: 3-6.)

Pomwepo mmodzi wa khumi ndi awiri'wo, dzina lache 14
Yudase Isikariote, anamuka kwa ansembe akuru, nati, 15
Mufuna kundipatsa chiani, ndimo ine ndidzampereka
Iye kwa inu? Ndimo iwo anamwerengera iye ndalama
za ntumbiri makumi atatu. Ndipo kuyambira pamenepo 16
iye anafunafuna nthawi yabwino yakuti ampereke Iye.

### Paskha wotsiriza. Mgonero wa Ambuye.

(Marko, **14**: 12-26. Luka, **22**: 7-23. 1 Kor., **11**: 23-29.)

Ndipo pa tsiku lakuyamba la mkate wopanda chotupi- 17
tsa, opunzira anadza kwa Yesu, nati, Ndi kuti mufuna
tikakonze Paskha kuti mukadye? Nati Iye, Mukani ku 18
mzinda kwa munthu wangana, mukati kwa iye, Mpunzitsi
anena, Nthawi yanga iyandikira; ndidzadya Paskha kwa-
nu pamodzi ndi opunzira anga. Ndipo opunzira anachita 19
monga Yesu anawauza, nakonza Paskha.

Ndipo pakufika madzulo, Iye anali kukhala pa chaku- 20
dya pamodzi ndi opunzira khumi ndi awiri; Ndimo 21
mmene analinkudya, Iye anati, Indetu ndinena kwa
inu, mmodzi wa inu adzandipereka Ine. Ndipo iwo 22
anagwidwa ndi chisoni chachikuru, nayamba kunena kwa
Iye mmodzi ndi mmodzi, Kodi ndine nanga, Ambuye?
Ndipo Iye anayanka nati, Iye, amene asunsa pamodzi 23
ndi Ine dzanja lache m'mbale, yemwe'yu adzandipereka
Ine. Mwana wa munthu achokatu, monga kunalembe- 24
dwa za Iye; koma tsoka ali nalo munthu uyo amene
Mwana wa munthu aperekedwa ndi iye! kukadakhala
bwino kwa munthu'yo ngati iye sakanabadwa. Ndipo 25

Yudase, wompereka'yo anabvomera nati, Kodi ndine
nanga Rabi? Iye ananena kwa iye, Iwe watero.
26 Ndipo pamene iwo analinkudya, Yesu anatenga
mkate, nadalitsa, naunyema; ndimo mmene anapatsa
kwa opunzira, anati, Tengani, idyani; ichi ndichi thupi
27 langa. Ndipo pamene anatenga chiko, anayamika, napa-
28 tsa kwa iwo, nanena, Mumwe ichi inu nonse, pakuti ichi
ndichi mwazi wanga wa kupangana, wotiridwa chifukwa
29 cha anthu ambiri ku kuchotsa machimo. Ndipo ndi-
nena kwa inu, sindidzamwa'nso chipatso ichi cha mpesa,
kufikira tsiku limene ndidzamwa icho chatsopano, pamo-
dzi ndi inu, mu Ufumu wa Atate wanga.
30 Ndipo pamene anayimba nyimbo, anaturuka kunka
ku phiri la Azitona.

### Yesu achenjeza Petro.

(Marko, **14**: 27-31. Luka, **22**: 31-34. Yoh., **13**: 36-38.)

31 Pamenepo Yesu ananena kwa iwo, Inu nonse mudza-
kumudwa chifukwa cha Ine, usiku uno: pakuti kwale-
mbedwa,

*Ndidzapanda mbusa,*
*Ndimo zidzabalalika*
*Nkhosa za gulu'lo.*

32 Koma nditatha kuuka ndidzatsogolera inu ku Galileya.
33 Koma Petro ananena kwa Iye, Ngati onse adzakumudwa
chifukwa cha inu, ine sindidzakumudwa nthawi zonse.
34 Yesu anati kwa iye, Indetu ndinena kwa iwe, kuti usiku
35 uno, tambala asanalire, udzandikana Ine katatu. Petro
nanena kwa Iye, Ndingakhale ine ndikafa ndi Inu, sindi-
dzakukanani Inu iai. Anatero'nso opunzira onse.

### Yesu m'Getsemane. (Marko, **14**: 32-42. Luka, **22**: 39-46. Yoh., **18**: 1.)

36 Pomwepo Yesu anadza ndi iwo ku malo ochedwa
Getsemane, nanena kwa opunzira ache, Khalani inu
37 pompano, ndipite uko ndikapemphere. Ndipo anatenga
pamodzi naye Petro ndi ana awiri a Zebedayo, nayamba
kugwidwa ndi chisoni ndi kusauka kwambiri m'mtima.
38 Pamenepo ananena kwa iwo, Moyo wanga uli wozinga
ndi chisoni cha kufika nacho ku imfa: khalani pano ndi
39 muchezere pamodzi ndi Ine. Ndipo anamuka patsogolo

pang'ono, nagwa pa nkhope pache, napemphera, nati,
Atate, ngati nkutheka, chiko ichi chipitirire pa Ine:
koma si monga ndifuna Ine, koma Inu.

Ndipo anadza kwa opunzira, nawapeza iwo ali m'tulo, 40
nanena kwa Petro, Nkutero kodi? simukhoza kuchezera
ndi Ine mpindi imodzi kodi? Chezerani ndi kupemphera, 41
kuti musalowe m'kuyesera: mzimutu uli wakufuna,
koma thupi la nyama liri lolefuka.

Kawiri'nso anamuka, napemphera, nati, Atate wanga, 42
ngati ichi sichingapitirire, koma ndimwe ichi, kufuna
kwanu kuchitidwe. Ndipo anabwera'nso, nawapeza iwo 43
ali m'tulo, pakuti zikope zao zinalemera ndi tulo. Ndipo 44
anawasiya iwo kawiri'nso, napemphera nthawi yachitatu,
natero'nso mau omwe'wo.

Pomwepo anadza kwa opunzira, nanena kwa iwo, 45
Gonani nthawi yotsala, mupumule: onani, nthawi yafika,
ndimo Mwana wa munthu waperekedwa m'manja a
ochimwa. Ukani, timuke, taonani iye wakundipereka ali 46
pafupi.

**Amgwira Yesu.** (Marko, **14**: 43-50. Luka, **22**: 47-53. Yoh., **18**: 2-11.)

Ndipo pamene iye anali chilankhulire, onani, Yudase, 47
mmodzi wa khumi ndi awiri'wo, anadza, ndi pamodzi naye
khamu lalikuru la anthu, ndi malupanga ndi mikunku,
kuchokera kwa ansembe akuru ndi akuru a anthu. Koma 48
uyo wompereka Iye anapatsa iwo chizindikiro, nanena,
Iye amene ndidzampsompsona ndiye'yo, mumgwire
Iye. Ndipo pomwepo anadza kwa Yesu, nati, Nkwa- 49
bwino, Rabi; nampsompsona'ko. Ndipo Yesu anati 50
kwa iye, Mnzanga, chifukwa chanji wafika iwe? Pomwepo
iwo anadza, nagwira Yesu ndi manja, namkangamiza
Iye. Ndipo onani, mmodzi wa iwo anali pamodzi ndi 51
Yesu, anatanza dzanja lache, nasolola lupanga lache,
nagoma kapolo wa mkuru wa nsembe, nadula khutu
lache. Pomwepo Yesu ananena kwa iye, Tabweza lu- 52
panga lako m'chimache'mo, pakuti onse akugwira lupanga
adzaonongeka ndi lupanga. Kapena uganiza kuti sindi- 53
ngathe kupemphera Atate wanga, ndimo Iye adzandi-
tumiza tsopano lino mabungwi a angelo kuposa khumi
ndi awiri? Koma pakutero malembo adzakwaniridwa 54
bwanji, kuti kuli kuyenera kukhala chomwecho?

Pa nthawi iyo Yesu anati kwa makamu'wo a anthu, 55

Kodi munaturuka kunditenga Ine ndi malupanga ndi
mikunku, monga ngati wachifwamba? Tsiku ndi tsiku
ndidamakhala pa kachisi kupunzitsa, ndimo simunandi-
56 gwira? Koma izi zonse zinakhala, kuti zolembedwa za
aneneri zichitidwe. Pomwepo opunzira onse anamsiya
Iye, nathawa.

**Yesu ku bwalo la akuru a Ayuda.** (Marko, **14**: 53-65. Luka, **22**: 63-71. Yoh., **18**: 12-27.)

57 Ndipo iwo akugwira Yesu anamperekeza kwa Kayafa,
mkuru wa ansembe, kumene adasonkhana alembi ndi
58 akuru omwe. Koma Petro anamtsata kutaritari, kufikira
ku bwalo la mkuru wa ansembe, nalowa'mo, nakhala
pansi ndi akapitao, kuti aone chimariziro.
59 Ndipo ansembe akuru ndi akuru a mirandu onse
anafunafuna umboni wonama wakutsutsa Yesu, kuti
60 akamuphe Iye; koma sanaupeza, angakhale amboni
61 onama ambiri anadza. Koma pambuyo pache anadza
awiri, nati, Uyu ananena, Ndikhoza kupasula kachisi, ndi
62 kummang'nso m'masiku atatu. Ndipo mkuru wa
ansembe anaimirira, nati kwa Iye, Ulibe kubvomera
kanthu kodi? nchiani ichi chimene awo akunenera Iwe?
63 Koma Yesu anangokhala chete. Ndipo mkuru wa ansembe
ananena kwa Iye, Ndikulumbiritsa Iwe pa Mulungu wa
moyo, kuti utiuze ife ngati Iwe uli Kristu, Mwana wa
64 Mulungu. Yesu anati kwa iye, Watero, koma'nso ndinena
kwa iwe, Kuyambira tsopano mudzaona Mwana wa munthu
ali kukhala pa dzanja lamanja la mphamvu, ndi kufika
65 pa mitambo ya kumwamba. Pomwepo mkuru wa ansembe
anang'ambitsa zobvala zache, nati, Achitira Mulungu
mwano: tifuna bwanji amboni ena? onani, tsopano
66 mwamva mwano'wo: muganiza bwanji? Iwo anayanka
nati, Ali woyenera kumupha.
67 Pomwepo iwo anatira malobvu pa nkhope pache,
68 nambwandula Iye: ndimo ena anampanda kofu, nati,
Utilote ife Kristu Iwe: wakumenya Iwe ndani?

**Petro akana Yesu.** (Marko, **14**: 66-72. Luka, **22**: 54-62. Yoh., **18**: 15-18, 25-27.)

69 Ndipo Petro adakhala kunja ku bwalo: ndimo mdza-
kazi anadza kwa iye, nanena, Iwe'nso unali ndi Yesu wa

Galileya. Koma iye anakana pa maso pa anthu onse, 70
kuti, Chimene unena sindichidziwa. Ndipo pamene iye 71
anaturuka pa khomo, mkazi wina anamona, nati kwa iwo
a pomwepo, Uyo'nso anali ndi Yesu mNazarayo. Ndipo 72
kawiri'nso anakana ndi chilumbiro, kuti Sindidziwa mu-
nthu'yo. Ndipo popita nthawi yeing'ono, iwo akuima'po 73
anadza, nati kwa Petro, Zoonadi, iwe'nso uli wa iwo aja;
pakuti malankhulidwe ako akuzindikiritsa iwe. Pamenepa 74
iye anayamba kutukwana ndi kulumbira, kuti, Sindidziwa
munthu'yo. Ndipo pompo tambala analira. Ndipo Petro 75
anakumbuka mau a Yesu anatero, Asanalire tambala
udzandikana katatu. Ndipo anaturuka kunja, nalira ndi
kuwawa mtima.

**Yudase adzipachika yekha.** (Hand., **1**: 16-19.)

Ndipo pakudza mamawa, ansembe akuru ndi akuru a 27
anthu onse anaweruzana zomchitira Yesu, kuti amuphe:
ndipo anammanga Iye, namuka naye, nampereka Iye 2
kwa Pilato kazembe'yo.

Pamenepo Yudase yemwe anampereka Iye, poona kuti 3
Iye anatsutsidwa kuti afe, analapa, nabweza ndalama zija
za ntumbiri makumi atatu kwa ansembe akuru ndi akuru,
nanena, Ndinachita koipa ine, pakupereka mwazi wosala- 4
kwa. Koma iwo anati, Ndi chiani kwa ife? udzionere
wekha.

Ndipo iye anataya pansi ndalama'zo pa kachisi, 5
nachoka'po, nadzipachika yekha pa khosi. Ndipo 6
ansembe akuru anatenga ndalama'zo, nati, Kusaloledwa
kuziika m'chosonkera ndalama za Mulungu, chifukwa
ndiwo malipo a mwazi. Koma anapangana, nagula nazo 7
munda wa woumba mbiya, ukhale manda a alendo. Chifu- 8
kwa chache munda umene'wu anaucha, Munda-wa-mwazi,
kufikira lero lino. Pamenepo chinakwaniridwa chone- 9
nedwa ndi Yeremiya mneneri, ndi kuti,

*Ndipo iwo anatenga ndalama'zo za ntumbiri makumi atatu,*
*Mtengo wa uja wowerengedwa mtengo wache,*
*Amene iwo a ana a Israyeli anawerenga mtengo wache;*
*Ndipo anazipereka kugula munda wa woumba mbiya,* 10
*Monga anandilamulira ine Ambuye.*

**Yesu kwa Pilato.** (Marko, **15**: 1-20. Luka, **23**: 1-25. Yoh., **18**: 28-**19**: 16.)

Ndipo Yesu anaima patsogolo pa kazembe, ndimo 11

kazembe'yo anamfunsa Iye kuti, Kodi Iwe ndiwe mfumu
ya aYuda? Ndipo Yesu anati kwa iye, Iwe watero.
12 Ndipo m'kunenera kwache ndi ansembe akuru ndi akuru,
13 Iye sanabvomera kanthu. Pomwepo Pilato ananena kwa
Iye, Sukumva kodi zinthu zambiri zotere akunenera Iwe?
14 Ndipo sanayanka Iye, angakhale mau amodzi, kotero kuti
kazembe anazizwa nditu.
15 Ndipo pa Paskha kazembe adazolowera kumasulira
16 anthu mmodzi wandende, amene iwo anafuna. Ndipo
pa nthawi yomwe'yo anali ndi wandende wozindikirika,
17 dzina lache, Baraba. Chifukwa chache pamene anaso-
nkhana, Pilato ananena kwa iwo, Mufuna ndani kuti
ndimmasulire inu? Baraba kodi kapena Yesu, woche-
18 dwa Kristu? Pakuti anadziwa kuti iwo anapereka Iye
mwa njiru.
19 Ndipo pamene Pilato anali kukhala pa mpando wa
kuweruza, mkazi wache anatumiza kwa iye kunena,
Musachite kanthu ndi munthu wolungama'yo; pakuti lero
m'kulota ine ndasauka kwambiri chifukwa cha iye.
20 Koma ansembe akuru anamemeza anthu kuti apemphe
21 Baraba, koma kuti aononge Yesu. Koma kazembe anati
kwa iwo, Uti wa awo awiri mufuna kodi ndikumasulireni
22 inu? Ndipo iwo anati, Baraba. Pilato ananena kwa
iwo, Nanga ndidzachita chiani ndi Yesu, wochedwa
23 Kristu? Onse anati, Apachikidwe pa mtanda. Ndipo
iye anati, Chifukwa ninji? anachita choipa chiani? Koma
iwo anapfuulitsa kopambana, Apachikidwe pa mtanda.
24 Koma Pilato poona kuti sanafitse, koma kuti linapambana
pokoso, anatenga madzi, nasamba manja pa maso pa
khamu'lo, nati, Ine ndiribe kuchimwa ndi mwazi wa mu-
25 nthu uyu wolungama, mudzionere nokha. Ndipo anthu
onse anabvomereza, ndi kuti, Mwazi wache uli pa ife ndi
26 pa ana athu. Pomwepo iye anamasulira iwo Baraba,
koma anakwapula Yesu, nampereka Iye kuti ampachike
pa mtanda.
27 Pomwepo asilikari a kazembe anatengera Yesu ku
bwalo la mirandu, nasonkhanitsa kwa Iye khamu lao
28 lonse. Ndipo anabvula malaya ache, nabveka Iye
29 malaya ofira achifumu. Ndipo analuka korona wache
wa minga, namuika pa muthu pache, ndi bango m'dzanja
lamanja lache; ndimo anagwada pansi patsogolo pache,
namchitira chipongwe, nati, Tikuoneni, Mfumu ya aYuda:
30 Natira malobvu pa Iye, natenga bango, nampanda Iye
31 pa muthu. Ndipo pamene anatha kumchitira Iye

chipongwe, anabvula malaya aja, nambveka Iye malaya
ache a mwiniyekha, namtsogoza Iye kukampachika pa
mtanda.

### Ampachika Yesu.

(Marko, **15** : 21-41. Luka, **23** : 26-49. Yoh., **19** : 17-37.)

Ndipo pa kuturuka pao anapeza munthu wa ku 32
Kurene, dzina lache Simoni, namkangamiza iye kuti
anyamule mtanda wache.
Ndipo pamene anadza ku malo dzina lache Golgota, 33
chimene chiri chonena, Malo-a-bade, anamwetsa Iye 34
vinyo wosanganiza ndi ndulu; ndimo Iye mmene ana-
lawa, sanafuna kumwa.
Ndipo pamene anampachika Iye, anagawana zobvala 35
zache ndi kulota maere: nakhala iwo pansi, namya- 36
ng'anira kumeneko. Ndipo anaika pamwamba pa muthu 37
pache liwongo lache lolembedwa:

UYU NDI YESU MFUMU YA AYUDA.

Pamenepo anapachika pamodzi ndi Iye achifwamba 38
awiri, mmodzi pa dzanja lamanja, ndi wiña pa lamanzere.
Ndipo anthu akupitirira'po anamtukwana Iye, ndi ku- 39
pukusa mithu yao, nati, Nanga Iwe, wopasula kachisi, 40
ndi kummanga'nso m'masiku atatu, tadzipulumutsa Iwe
wekha: ngati uli Mwana wa Mulungu, tatsika pa mta-
nda'po. Chomwecho'nso ansembe akuru, pamodzi ndi 41
alembi ndi akuru anachitira chipongwe Iye, nati, Ana- 42
pulumutsa ena, sangathe kudzipulumutsa yekha. Ndiye
Mfumu ya Ayuda; atsike tsopano pa mtanda'po, ndimo
tidzakulupira pa Iye. Amakulupirira Mulungu; Iye 43
ampulumutse tsopano, ngati amfuna Iye: pakuti anati,
Ine ndiri Mwana wa Mulungu. Ndipo'nso achifwamba'wo 44
opachikidwa pamodzi ndi Iye, analalatira Iye mau
amodzimodzi.
Ndipo pa ora lachisanu ndi chimodzi panali ndima pa 45
dziko lonse, kufikira ora lachisanu ndi chinai. Ndipo 46
poyandikira ora lachisanu ndi chinai, Yesu anapfuula ndi
mau akuru, kunena, Eli, Eli, lama sabakitani? kunena
nkuti, Mulungu wanga, Mulungu wanga, mwandisiiranji
Ine? Ndipo ena a iwo akuima komweko, pamene ana- 47
mva, ananena, Uyo aitana Eliya. Ndipo pomwepa 48
mmodzi wa iwo anatamanga, natenga chinkupule, nachi-
dzaza ndi vinyo wosasa, nachiika pa bango, namwetsa
Iye. Koma ena anati, Taleka, tione ngati Eliya adzafika 49
kumpulumutsa.

50 Ndipo Yesu, pamene anapfuula ndi mau akuru, anape-
reka mzimu wache.
51 Ndipo onani, chinsaru chochinga cha m'kachisi china-
ng'ambika kuwiri, kuchokera kumwamba kufikira pansi;
ndimo dziko linagwedezeka, ndimo miyala inang'ambika;
52 ndimo manda anatseguka, ndi mitembo yambiri ya
53 anthu oyera-mtima, akugona kale, inauka; ndimo anatu-
ruka m'manda mwao pambuyo pa kuuka kwache, nalowa
m'mzinda woyera, naonekera kwa anthu ambiri.
54 Ndipo pamene mkuru wa asilikari, ndi iwo anali
naye akuyang'anira Yesu, anaona chibvomezi, ndi zinthu
zimene zinachitidwa, anaopa kwambiri, nanena, Indetu
Uyo anali Mwana wa Mulungu.
55 Ndipo anali apo akazi ambiri, akuyang'anira patari,
omwe anatsata Yesu kuchokera ku Galileya, namatumi-
56 kira Iye: mwa iwo amene munali Mariya wa Magadala,
ndi Mariya amache wa Yakobo, ndi wa Yose, ndi amache
wa ana a Zebedayo.

### Amuika Yesu ku manda.

(Marko, **15**: 42-47. Luka, **23**: 50-56. Yoh., **19**: 38-42.)

57 Ndipo pamene panali madzulo, anadza munthu wachu-
ma wa ku Aramateya, dzina lache Yosefe, amene iye'nso
58 anali wopunzira wa Yesu: yemwe'yo anapita kwa Pilato,
napempha mtembo wa Yesu. Pomwepo Pilato analamula
59 kuti uperekedwe. Ndipo Yosefe anatenga mtembo, nau-
60 kulunga m'nsaru yofewa yoyera, nauika uwo m'manda
ache atsopano, osemedwa m'mwala, nakhunkuniza mwala
61 woukuru pa khomo pa manda, nachoka'po. Ndipo Mariya
wa Magadala anali pamenepo, ndi Mariya wina'yo, ana-
khala pansi pandunji, popenyana ndi manda'wo.
62 Ndipo mawa wache, ndilo dzua la pambuyo pache pa
Lokonzera, ansembe akuru ndi aFarisi anasonkhanira
63 kwa Pilato, nanena, Mfumu, takumbukira ife, kuti
wonyenga uja anati, pamene anali ndi moyo, Ndidzau-
64 ka'nso popita masiku atatu. Chifukwa chache mulamule
kuti alimbikitse pa manda'po, kufikira tsiku la chitatu'lo,
pakuti kapena opunzira ache angadze, nadzamuba Iye,
nadzanena kwa anthu, kuti Iye anauka kwa akufa:
ndimo chinyengo chomariza chidzaposa chakuyamba'cho.
65 Pilato anati kwa iwo, Tengani khamu la kulindirira:
66 mukani, sungani monga mudziwa. Ndipo iwo anamuka,
nasunga manda, nasindikiza'po chizindikiro pa mwala'po,
iwo pamodzi ndi olindirira'wo.

### Yesu auka'nso kwa akufa.

(Marko, **16**: 1-8. Luka, **24**: 1-12. Yoh., **20**: 1-18.)

Ndipo popita dzua la Sabata, pa dambakucha, tsiku 28
lakuyamba la sabata, anadza Mariya wa Magadala, ndi
Mariya wina'yo, kudzaona manda. Ndipo onani, panali 2
chibvomezi chachikuru; pakuti ngelo wa Ambuye ana-
tsika kumwamba, nafika kukhunkuniza mwala'wo, nakhala
pamwamba pache. Kuonekera kwache kunali ngati 3
mphezi, ndimo chobvala chache choyeretsa ngati matala-
la: ndimo ndi kuopsa kwache olindirira'wo ananthu- 4
nthumira, nakhala ngati anthu akufa. Koma ngelo 5
anabvomera, nati kwa akazi'wo, Musaope inu: pakuti
ndadziwa inu muli kufuna Yesu, amene anapachikidwa.
Iye mulibe muno iai; pakuti anauka, monga anatero. 6
Idzani muno mudzaone malo m'mene anagona'mo Ambu-
ye. Ndimo pitani msanga, muuze opunzira ache, kuti, 7
Wauka kwa akufa; ndipo onani, amuka mtsogolo mwanu
ku Galileya; mudzamona Iye komweko: onani, ndaku-
uzani inu.

Ndipo iwo anachoka msanga ku manda, ndi mantha 8
ndi kukondwera kwakukuru, natamanga kukauza opunzi-
ra ache. Ndipo onani, Yesu anakomana nawo, nanena, 9
Nkwabwino. Ndimo iwo anadza, namgwira Iye mapazi
ache, nampembedza. Pomwepo Yesu ananena kwa iwo, 10
Musaope: pitani kauzeni abale anga, kuti amuke ku
Galileya, ndimo adzandiona Ine kumeneko.

### Mau omveka mwa AYuda.

Ndipo pamene iwo anali kupita, onani, ena a 11
olindirira anafika ku mzinda, nauza ansembe akuru
zonse zimene zinachitidwa. Ndipo pamene anasonkhana 12
pamodzi ndi akuru, anaweruzana, napatsa ndalama
zambiri kwa asilikari aja, nati, Kazinenani, kuti, opu- 13
nzira ache anadza usiku, namuba uja mmene ife tinali
m'tulo. Ndipo ngati ichi chidzamveka ndi kazembe, ife 14
tidzamfotokozera iye, ndimo tidzakuchitirani inu kuti
musadere nkhawa. Ndipo iwo analandira ndalama'zo, 15
nachita monga analangizidwa: ndipo mbiri iyo inabuka
mwa aYuda, kufikira lero lomwe.

### Yesu aoneka m'Galileya.

Koma opunzira khumi ndi mmodzi'wo anamuka ku 16

17 wosatha? Ndipo Iye anati kwa iye, Undifunsiranji za
chinthu chabwino? alipo Mmodzi ndiye wabwino: koma
ngati ufuna kulowa m'moyo, sunga malamulo.
18 Iye nanena kwa Iye, Otani? Ndipo Yesu anati,
*Usaphe, Usachite chigololo, Usabe, Usachite umboni wonama,*
19 *Lemekeza atate wako ndi amako,* ndimo, *Udzakonda mnzako*
*monga udzikonda iwe mwini.*
20 Mnyamata'yo ananena kwa Iye, Zonse'zi ndinazisunga,
21 ndimasowa chiani'nso? Yesu anamuuza, Ngati ufuna
kukhala wangwiro, pita, kagulitse zomwe uli nazo,
nupatse aumphawi, ndimo udzakhala ndi chuma Ku-
22 mwamba: ndimo tiye kuno, unditsate. Koma mnya-
mata'yo mmene anamva chonena'cho, anamuka wachisoni:
pakuti anali nacho chuma chambiri.
23 Ndipo Yesu anati kwa opunzira ache, Indetu ndinena
kwa inu, kuti munthu mwini chuma adzalowa ndi kubvuta
24 mu Ufumu wa Kumwamba. Ndipo'nso ndinena kwa
inu, Chiri chachifupi kuti ngamila apyole diso la singano,
koposa ndi munthu mwini chuma kulowa Ufumu wa
25 Kumwamba. Ndipo opunzira, pamene anamva, anazizwa
kwambiri, nanena, Ndipo ndani angathe kupulumuka?
26 Ndipo Yesu anawayang'ana, nati kwa iwo, Ichi chiri
chosatheka ndi anthu, koma zinthu zonse ziri zotheka
ndi Mulungu.
27 Pomwepo Petro anayanka, nati kwa Iye, Onani, ife
tinasiya zonse ndi kutsata Inu; nanga tsono tidzakhala
28 ndi chiani? Ndipo Yesu anati kwa iwo, Indetu ndinena
kwa inu, kuti inu amene munanditsata Ine, m'kuba-
dwa'nso, pamene Mwana wa munthu adzakhala pa chi-
mpando cha ulemerero wache, inu'nso, mudzakhala pa
zimpando khumi ndi ziwiri, kuweruza mapfuko khumi ndi
awiri a Israyeli.
29 Ndipo onse amene adasiya nyumba, kapena abale,
kapena alongo, kapena atate, kapena amai, kapena ana,
kapena minda, chifukwa cha dzina langa, adzalandira
zobwezeredwa zambirimbiri, nadzalowa moyo wosatha.
30 Koma ambiri oyamba adzakhala akuthungo, ndimo
akuthungo adzakhala oyamba.

**Fanizo la anchito olembedwa mwina mwina.**

20 Pakuti Ufumu wa Kumwamba uli wofana ndi munthu
mwini banja, amene anaturuka m'mamawa kukalembera
2 anchito a m'munda wache wa mpesa. Ndipo pamene

adapangana ndi anchito, pa rupiya la teka limodzi tsiku
limodzi, anawatumiza ku munda wache. Ndipo anatu- 3
ruka dzua litakwera, naona ena ataima chabe pa bwalo;
ndimo kwa iwo anati, Pitani inu'nso m'munda, ndimo 4
ndidzakupatsani chimene chiri choyenera. Ndipo iwo
anapita.
Ndipo'nso anaturuka usana, ndimo'nso popendeka dzua, 5
nachita chimodzimodzi. Ndipo poyandikira madzulo 6
anaturuka, napeza ena ataima; nanena kwa iwo, Mwaimi-
ranji kuno dzua lonse chabe? Iwo nanena kwa iye, 7
Chifukwa palibe munthu anatilembera. Iye anati kwa
iwo, Pitani inu'nso ku munda'wo wa mpesa.
Ndipo pamene panali madzulo, mwini munda anati 8
kwa kapitao wache, Kaitane anchito, nuwapatse iwo
kulipira kwao, nuyambe kwa omarizira kufikira kwa
oyamba. Ndipo pamene iwo olembedwa poyandikira 9
madzulo anadza, analandira munthu ali yense rupiya la
teka limodzi. Ndimo mmene oyamba anadza, analinga- 10
lira kuti adzalandira chopambana, ndimo iwo'nso anala-
ndira onse rupiya la teka. Koma mmene iwo analilandira, 11
anaderera kwa mwini banja, nati, Omarizira awo anagwira 12
nchito mpindi yeing'ono ndimo munawalinganiza iwo ndi
ife amene tinapirira malemedwe a dzua ndi kuthentha
kwache.
Koma iye anayanka, nati kwa mmodzi wa iwo, 13
Mnzanga, sindakunyenga iwe; kodi iwe sunapangana
ndi ine pa rupiya la teka limodzi? Tenga lako, numuke; 14
pakuti ine ndifuna kupatsa kwa uyo womarizira monga
kwa iwe. Sikutheka kwa ine kodi kuchita chimene 15
ndifuna ndi zanga? Kapena diso lako laipa kodi
chifukwa ine ndiri wabwino? Chomwecho omarizira 16
adzakhala oyamba, ndimo oyamba adzakhala omarizira.

### Funso la ana a Zebedayo.

(Marko, **10**: 32-45. Luka, **18**: 31-34.)

Ndipo pamene Yesu anali kukwera ku Yerusalemu, 17
anatenga opunzira khumi ndi awiri pa okha, ndimo pa
njira anati kwa iwo, Onani, tikwera ku Yerusalemu; 18
ndimo Mwana wa munthu adzaperekedwa kwa ansembe
akuru ndi alembi, ndimo iwo adzamweruzira kuti ayenera
imfa, nadzampereka kwa anthu akunja kuti amnyoze ndi 19
kumkwapula, ndi kumpachika; ndimo Iye adzaukitsidwa
tsiku lachitatu.

25 woyera'yo wa Mulungu. Ndimo Yesu anadzudzula iye,
26 kuti, Khala uli chete, nuturuke mwa iye. Ndipo mzimu
wonyansa, pomng'amba, ndi kupfuula ndi mau akuru,
27 unaturuka mwa iye. Ndimo anazizwa onse, kotero kuti
anafunsana mwa iwo okha, kuti, Ichi nchiani? chipunzitso
chatsopano! ndi mphamvu alamula ingakhale mizimu
28 yonyansa, ndimo imvera Iye. Ndipo mbiri yache ina-
turuka pompadja ku dziko lonse la Galileya lozungu-
lira'po.

### Achiritsa mpongozi wa Petro ndi odwala ena.

(Mat., **8**: 14-17. Luka, **4**: 38-41.)

29 Ndipo pomwepo, poturuka m'mosonkhanira'mo, iwo
analowa ku nyumba ya Simoni ndi Andreya pamodzi ndi
30 Yakobo ndi Yohane. Ndipo mpongozi wache wa Simoni
anali kugona wodwala malungo; ndipo pomwepo ana-
31 muza za iye: ndipo anadza namgwira dzanja, namutsa;
ndipo malungo anamleka, ndipo anawatumikira iwo.
32 Ndipo madzulo, litalowa dzuwa, anatenga kwa Iye onse
33 akudwala, ndi akugwidwa ndi ziwanda. Ndipo mudzi
34 wonse unasonkhana pa khomo. Ndimo anachiritsa anthu
ambiri akudwala ndi nthenda za mitundu mitundu, natu-
rutsa ziwanda zambiri; ndimo sanalola ziwanda'zo zila-
nkhule, chifukwa zinamdziwa Iye.
35 Ndipo mmawa mwache anauka usikusiku, naturuka
36 namuka ku chipululu, napemphera kumeneko. Ndipo
37 Simoni ndi anzache anali naye anamtsata, nampeza,
38 nanena naye, Akufunani Inu anthu onse. Ndimo ananena
nawo, Tiyeni kwina, ku midzi iri pafupi apa, kuti ndi-
lalikire komweko'nso; pakuti ndadzera nchito imene.
39 Ndipo analowa m'zosonkhanira mwao m'Galileya monse,
nalalikira, naturutsa ziwanda.

### Achiritsa wakhate. (Mat., **8**: 1-4. Luka, **5**: 12-14.)

40 Ndipo anadza kwa Iye wodwala khate, nampempha
Iye, namgwadira Iye, ndi kunena ndi Iye, Ngati mufuna
41 mukhoza kundikonza. Ndimo Yesu anagwidwa chifundo,
natanza dzanja namkhudza iye, nanena naye, Ndifuna;
42 Khala wokonzedwa. Ndipo pomwepo khate linamchokera
43 iye, ndipo anakonzeka. Ndipo anamuzitsa, namturutsa
44 pomwepo, nanena naye, Ona, usati unene kanthu kwa
munthu ali yense: koma muka, nudzionetse kwa wanse-
mbe, nupereke pa makonzedwe ako zimene adalamulira
45 Mose, zikhale mboni kwa iwo Koma iye anaturuka

nayamba kulalikira nditu, ndi kubukitsa mau'wo, kotero
kuti Yesu sanadziwa kulowa'nso poyera m'mudzi, koma
anakhala padera m'mapululu: ndipo anadza kwa Iye
anthu a ku malo onse.

### Achiritsa wodwala manjenje.

(Mat., 9: 1-8. Luka, 5: 18-26.)

Ndipo polowa'nso m'Kapernao atapita masiku ena, 2
kunamveka kuti ali m'nyumba. Ndipo ambiri anaunji- 2
kana, kotero kuti anasowa malo, ngakale pa khomo
pomwe: ndimo analankhula nawo Mau. Ndipo anadza 3
otenga kwa Iye munthu wodwala manjenje, wonya-
mulidwa ndi anthu anai. Ndimo pamene sanakhoza 4
kufika kuli Iye, chifukwa cha khamu la anthu, anasasula
tsindwi pokhala Iye: ndipo pamene anatha kulidola,
anatsitsa mphasa m'mene alinkugona'mo wodwala manje-
nje'yo. Ndipo Yesu pakuona chikulupiriro chao ananena 5
ndi wodwala manjenje, Mwana, machimo ako akululu-
kidwa. Koma anakhala'po ena a alembi akuganizira 6
m'mtima mwao, Munthu amene atero bwanji? achita 7
mwano: akhoza ndani kukululukira machimo, koma mmo-
dzi, ndiye Mulungu? Ndipo pomwepo Yesu pozindikira 8
m'mtima mwache kuti alikuganizira chomwecho mwa iwo
okha, ananena nawo, Muganiza bwanji zinthu izi m'mitima
yanu? Chapafupi nchiti, kapena kuuza wodwala manjenje 9
kuti, machimo ako akululukidwa; kapena kuti, Uka
senza mphasa yako, nuyende? Koma chakuti mudziwe 10
kuti Mwana wa munthu ali mwini ulamuliro wa kukululu-
kira machimo pa dziko la pansi (ananena ndi wodwala
manjenje), Ndikuuza iwe, Uka, senza mphasa yako, 11
numuke kwanu. Ndipo anauka iye pomwepo, nasenza 12
mphasa, naturuka pa maso pa iwo onse; kotero kuti
anadabwa onse, nalemekeza Mulungu, nanena kuti, Zotere
sitinaziona ndi kale lonse.

### Yesu aitana Levi. (Mat., 9: 9-13. Luka, 5: 27-32.)

Ndipo anaturuka'nso kumka m'mbali mwa nyanja; 13
ndipo anadza kwa Iye khamu lonse la anthu, ndipo
anawapunzitsa. Ndipo pakumuka, anaona Levi mwana 14
wa Alifeyu wakukhala polandira msonko, ndipo ananena
naye, Tsata Ine. Ndipo anauka namtsata Iye. Ndipo 15
kunali kuti anakhala pa kudya m'nyumba mwache, ndipo

amisonko ndi ochimwa ambiri anakhala pansi pamodzi
ndi Yesu ndi opunzira ache: pakuti anali ambiri, ndipo
16 anamtsata Iye. Ndipo alembi a kwa aFarisi, pakuona
kuti alinkudya nawo ochimwa ndi amisonko, ananena ndi
opunzira ache, Uyu akudya nikumwa nawo amisonko ndi
17 ochimwa. Ndipo pamene Yesu anamva ichi, ananena
nawo, Akulimba safuna sing'anga, koma odwala ndiwo;
sindinadza kudzaitana olungama, koma ochimwa.

### Kudzikana kudya.

(Mat., **9**: 14-17. Luka, **5**: 33-38.)

18 Ndipo opunzira a Yohane ndi aFarisi analinkudzikana
kudya: ndipo anadza, nanena ndi Iye, Bwanji adzikana
kudya opunzira a Yohane, ndi opunzira a aFarisi, koma
19 opunzira anu sadzikana kudya? Ndipo Yesu ananena
nawo, Kodi akhoza kudzikana kudya anyamata a ukwati
pamene mkwati ali pamodzi nawo? pokhala ali naye
20 mkwati pamodzi ndi iwo sakhoza kudzikana. Koma
adzadza masiku, pamene mkwati adzachotsedwa kwa iwo,
ndipo pamenepo adzadzikana kudya tsiku lomwe'lo.
21 Palibe munthu asoka chigamba cha nsaru yaiwisi pa
chopfunda cha kale: pena chimene choti chidzakonza
chichotsa'po, chatsopano'cho chichotsa pa chakale'cho,
22 ndipo chiboo chikula'po. Ndipo palibe munthu amapu-
ngulira vinyo watsopano m'matumba akale: pena vinyo
adzapulitsa matumba, ndipo aonongeka vinyo, ndi
matumba omwe: koma vinyo watsopano amapungulira
m'matumba atsopano.

### Yesu mwini Sabata.

(Mat., **12**: 1-8. Luka, **6**: 1-5.)

23 Ndipo kunali kuti anapita Iye pakati pa minda dzuwa
la Sabata; ndipo opunzira ache poyenda anayamba
24 kubudula ngala za dzinthu. Ndipo aFarisi ananena ndi
Iye, Taona, achitiranji chosalola kuchitika dzuwa la
25 Sabata? Ndimo ananena nawo, Simunawerenga konse
chimene anachichita Davide, pamene adasowa, namva
26 njala, iye ndi iwo amene anali pamodzi naye? Kuti
analowa m'nyumba ya Mulungu masiku a Abiyatare,
wansembe wamkulu, ndipo anadya mikate yoonetsera,
yosaloledwa kudya, koma ansembe okha, ndipo ana-
27 wapatsa'nso iwo amene anali naye? Ndimo ananena

nawo, Sabata anapangika chifukwa cha munthu, si munthu
chifukwa cha Sabata: motero Mwana wa munthu ali 28
mwini dzuwa la Sabata lomwe.

## Yesu achiritsa wa dzanja lopuala.

(Mat., 12: 9-21. Luka, 6: 6-11.)

Ndipo analowa'nso m'mosonkhanira: ndimo anali mu- 3
nthu mmenemo ali ndi dzanja lache lopuala. Ndipo 2
anamuyang'anira Iye, ngati adzamchiritsa dzuwa la
Sabata; kuti ammange mlandu. Ndipo ananena ndi 3
munthu ali ndi dzanja lopuala, Taima pakati. Ndipo 4
ananena kwa iwo, Kuloledwa kodi dzuwa la Sabata
kuchita zabwino, kapena zoipa? kupulumutsa moyo
kapena kupha? Koma anakhala chete. Ndipo mmene 5
atawaunguza ndi mkwiyo, ndi kumva chisoni chifukwa
cha kuuma kwa mitima yao, ananena kwa munthu'yo,
Tambasula dzanja lako. Ndipo analitambasula: ndipo
linachira dzanja lache. Ndipo aFarisi anaturuka, ndipo 6
pomwepo anamkhalira upo ndi a Herode, zakumuono-
nga Iye?

Ndipo Yesu anabwerera'ko pamodzi ndi opunzira 7
ache nanka ku nyanja: ndipo linamtsata khamu lalikuru
la a ku Galileya, ndi a ku Yudeya, ndi a ku Yerusalemu, ndi 8
a ku Idumeya, ndi a ku tsidja lina la Yordano, ndi a
kufupi ku Turo, ndi Sidoni, khamu lalikuru, pokumva
zazikuru'zo anazichita, anadza kwa Iye. Ndimo anati 9
kwa opunzira ache, kuti kangalawa kamlinde Iye, chifu-
kwa cha khamu'lo, kuti angamkanikize Iye. Pakuti 10
adawachiritsa ambiri; kotero kuti onse akukhala nazo
zozunza anakanikiza Iye, kuti akamkhudze Iye. Ndimo 11
mizimu yonyansa, mmene ikamuona Iye, inamgwadira,
nipfuula, niti, Inu ndinu Mwana wa Mulungu. Ndipo 12
anailimbitsira mau kuti isamulule Iye.

## Apatula opunzira khumi ndi awiri. (Mat., 10: 1-4.)

Ndipo anakwera m'phiri, naitana kwa Iye iwo amene 13
anawafuna Iye mwini: ndipo anadza kwa Iye. Ndipo 14
anaika khumi ndi awiri, kuti akhale ndi Iye, ndi kuti
akawatume kulalikira, ndi kuti akhale nawo ulamuliro 15
wa kuturutsa ziwanda. Ndipo Simoni anamucha Petro; 16
ndi Yakobo mwana wa Zebedayo, ndi Yohane mbale 17
wache wa Yakobo, iwo anawacha Boanerge, ndiko kuti,

18 Ana a bingu; ndi Andreya, ndi Filipo, ndi Bartolomeyo,
ndi Mateyu, ndi Tomasi, ndi Yakobo mwana wa Alifeyo,
19 ndi Tadeyo, ndi Simoni wa ku Kanane, ndi Yudase Isi-
kariote, ndiye amene anampereka Iye.

### Alembi achitira Mulungu mwano.

(Mat., **12**: 24-32. Luka, **11**: 14-23.)

20 Ndipo analowa m'nyumba. Ndipo anthu ambiri ana-
sonkhana'nso, kotero kuti sanathe iwo konse kudya mkate.
21 Ndimo pamene abale ache anamva, anadza kudzamgwira
22 Iye: pakuti wati adayaruka. Ndipo alembi amene
adatsika ku Yerusalemu ananena kuti, Ali naye Beelzi-
bule, ndipo, ndi mkuru wao wa ziwanda aturutsa ziwanda.
23 Ndipo mmene adawaitana iwo, ananena nawo m'mafanizo,
24 Satana angathe bwanji kuturutsa Satana? Ndimo ufumu
ukagawanika pa uwu wokha, sukhoza kukhazikika uwo.
25 Ndipo nyumba ikagawanika pa iyo yokha, siikhoza ku-
26 khazikika nyumba'yo. Ndipo Satana akauka pa mwini
yekha, nagawanika, sakhoza kukhazikika, koma atsirizika.
27 Komatu palibe munthu akhoza kulowa m'nyumba ya
mwini mphamvu, ndi kufunka akatundu ache, koma
atange wamanga mwini mphamvu'yo; ndipo pamenepo
28 adzafunka za m'nyumba mwache. Indetu, ndinena ndi
inu, Adzakulukidwa machimo onse a ana a anthu, ndi
29 zamwano ziri zonse adzachita mwano nazo; koma ali
yense adzachitira Mzimu Woyera mwano alibe kukululu-
kidwa nthawi yonse, koma anaparamuladi chimo losatha:
30 kuti adanena, Ali ndi mzimu wonyansa.

### Abale ache a Yesu.

(Mat., **12**: 46-50. Luka, **8**: 19-21.)

31 Ndipo anadza amache ndi abale ache; naima kunja,
32 namtumira utenga kumuitana. Ndipo anthu ambiri
anakhala pansi pomzinga; ndipo ananena kwa Iye,
Onani, amanu ndi abale anu ali kunja akufunani Inu.
33 Ndipo anawayanka nanena, Amai wanga ndi abale anga
34 ndani? Ndipo anawaunguza unguza iwo akumzinga'wo,
35 nanena, Taonani, amai wanga ndi abale anga. Pakuti
iye ali yense achita chifuniro cha Mulungu, yemwe'yo
ndiye mbale wanga, ndi mlongo, ndi amai.

**Fanizo la wofesa.** (Mat., 13: 1-23. Luka, 8: 4-15.)

Ndipo anayamba'nso kupunzitsa pa mbali pa nyanja. 4
Ndipo anasonkhana kwa Iye khamu lalikurukuru, kotero
kuti analowa Iye mu ngalawa, nakhala m'nyanja; ndipo
khamu lonse linakhala pa mtunda m'mbali mwa nyanja.
Ndipo anawapunzitsa zinthu zambiri m'mafanizo, ndimo 2
ananena nawo m'chipunzitso chache, Mverani: Taonani, 3
wofesa anaturuka kufesa: Ndipo kunali, m'kufesa kwache, 4
zina zinagwa m'mbali mwa njira, ndipo mbalame zinadza
ndi kuzitha kudya. Ndipo zina zinagwa pa nthaka ya 5
tantwe, pamene panalibe nthaka yambiri; ndipo pomwe-
po zinamera, chifukwa zinalibe nthaka yakuya: ndipo 6
litakwera dzuwa zinapserera; ndipo chifukwa zinalibe
mizu zinakwinyata. Ndipo zina zinagwa pa minga, ndipo 7
minga inakula, nizitsamwitsa, ndipo sizinabala zipatso.
Ndipo zina zinagwa m'nthaka yabwino, ndipo zinapatsa 8
zipatso, ndi kukula ndi kuchuruka; ndipo zinabala kupi-
ndula makumi atatu, ndi makumi asanu ndi limodzi, ndi
makumi khumi. Ndipo ananena, Amene ali nawo makutu 9
akumva amve.

Ndipo pamene anakhala pa yekha, iwo amene anali 10
pafupi ndi Iye pamodzi ndi khumi ndi awiri'wo anamfunsa
za mafanizo. Ndimo Iye ananena nawo, Kwa inu kwapa- 11
tsidwa chinsinsi cha Ufumu wa Mulungu: koma kwa iwo
a kunja zonse zichitidwa m'mafanizo: kuti kupenya 12
apenye, ndipo asazindikire; ndipo kumva amve, ndipo
asadziwitse; kuti pena angatembenuke, ndipo zingakulu-
lukidwe kwa iwo. Ndimo ananena nawo, Simudziwa kodi 13
fanizo ili? mukazindikira bwanji mafanizo onse? Wofesa 14
afesa mau. Ndipo iwo a mbali mwa njira mofesedwa'mo 15
mau; ndipo pamene anamva, pomwepo akudza Satana
nachotsa mau ofesedwa mwa iwo. Ndipo momwemo'nso 16
iwo ndiwo amene afesedwa pa tantwe, atamva mau, awa-
landira pomwepo ndi kusekera; ndipo alibe mizu mwa 17
iwo okha, koma akhala kanthawi; pamenepo pakudza
zisautso kapena mazunzo chifukwa cha mau, pomwepo
akumudwa. Ndipo ena ndiwo akufesedwa ku minga; iwo 18
ndiwo amene adamva mau, ndipo malabadiro a pansi 19
pano, ndi chinyengo cha chuma, ndi kulakalaka kwa
zinthu zina, zilowa'mo, zitsamwitsa mau, ndipo akhala
opanda chipatso. Ndipo iwo adja ofesedwa pa nthaka 20
yabwino ndiwo otere'wa akumva mau, nawalandira, nabala
zipatso, zakupindula makumi atatu, ndi makumi asanu
ndi limodzi, ndi makumi khumi.

### Fanizo la nyali. (Luka, 8: 16-18.)

21 Ndipo ananena ndi iwo, Kodi atenga nyali kuti akai-
bvundikire mbiya, kapena akaiike pansi pa khama, osati
22 kuti akaiike pa choikapo chache? Pakuti kulibe kanthu
kobisika, koma kuti kadzaonetsedwe; kapena kulibe
kanthu kanakhala kamtseri, koma kuti kakaululidwe.
23 Ngati munthu ali nawo makutu akumva, amve. Ndipo
24 ananena nawo, Yang'anirani chimene mukumva: ndi mu-
yeso umene muyesera nawo udzayesedwa kwa inu: ndipo
25 kudzaonjezedwa kwa inu. Pakuti kwa iye amene ali
nako kanthu, kadzapatsidwa; ndipo kwa iye amene
alibe kanthu, kadzachotsedwa ngakhale kanthu kali
konse ali nako.

### Fanizo la mbeu.

26 Ndipo ananena, Ufumu wa Mulungu uli wotero, monga
27 ngati munthu akataya mbeu pa nthaka; nakagona nakau-
ka usiku ndi usana, ndipo mbeu zikamera, zikakula, Iye
28 sadziwa kuchita kwache bwanji. Nthaka ibala zipatso
zache yokha; uyamba mmera, zitsata ngala, pamenepo
29 maso okwima m'ngala'mo. Pakucha zipatso, pamenepo
atumiza zenga, pakuti kukhunka kwafika.

### Fanizo la mbeu ya mpiru.
(Mat., 13: 31-32. Luka, 13: 18.)

30 Ndimo ananena, Tidzafaniziranji Ufumu wa Mulungu?
31 kapena tidzaulinganiza ndi fanizo lotani? Ngati mbeu
ya mpiru, imene ikafesedwa pa nthaka, ingakhale ichepa
32 ndi mbeu zonse za pa dziko, koma pamene ifesedwa,
imera nikula koposa zitsamba zonse, nichita nthambi
zazikuru; kotero kuti mbalame za mwamba zikhoza
33 kubindikira mu mtunzi mwache. Ndipo ndi mafanizo
otere'wa ambiri analankhula nawo mau, monga anakhoza
34 kumva; ndipo sanalankhula nawo wopanda fanizo: koma
mtseri anatantauzira zonse kwa opunzira ache.

### Yesu aletsa namondwe.
(Mat., 8: 23-27. Luka, 8: 22.)

35 Ndipo dzuwa lomwe'lo, pofika madzulo, ananena kwa
36 iwo, Tioloke tsidja lina. Ndipo posiya khamu'lo ana-
mtenga apite nawo, monga momwe anali, mu ngalawa.

Ndipo panali ngalawa zina pamodzi ndi Iye. Ndipo 37
panauka namondwe wamkuru wa mphepo, ndipo mafunde
anagabvira mu ngalawa, motero kuti ngalawa inayamba
kudzala. Ndipo Iye mwini anali ku tsigiro, nagona tulo 38
pa msamiro; ndipo anamutsa Iye nanena kwa Iye, Mpu-
nzitsi, simusamala kodi kuti titayika ife? Ndipo anauka, 39
nadzudzula mphepo, nati kwa nyanja kuti, Tontola, khala
bata. Ndipo mphepo inaleka, ndipo kunagwa bata lali-
kuru. Ndipo ananena nawo, Muchita mantha bwanji? 40
kufikira tsopano mulibe chikulupiriro kodi? Ndipo iwo 41
anachita mantha akuru, nanenana wina ndi mnzache,
Nanga Uyu ndani, ingakhale mphepo ndi nyanja zimve-
ra Iye.

## Yesu achiritsa wogwidwa ndi mzimu wonyansa ku Gerasa. (Mat., 8: 28-34. Luka, 8: 26-37.)

Ndipo anafika tsidja lina la nyanja, ku dziko la 5
Agerasa. Ndipo pamene adaturuka mu ngalawa, po- 2
mwepo anakomana naye woturuka ku manda munthu
wa mzimu wonyansa, amene anayesa nyumba yache ku 3
manda: ndipo palibe munthu anakhoza kummanga'nso,
inde ngakhale ndi unyolo; pakuti adafomangidwa kawiri- 4
kawiri ndi matangadza ndi maunyolo, ndipo anatyola
maunyolo, naduladula matangadza: ndipo palibe
munthu anali ndi mphamvu kumzoloweretsa. Ndipo 5
masiku onse, usiku ndi usana, anakhala m'manda ndi
m'mapiri, napfuula, nadzitematema ndi miyala. Ndi- 6
po pakuona Yesu kutali, anatamanga, nampembedza Iye;
ndimo anapfuula ndi mau olimba, nanena, Ndiri ndi 7
chiani ine ndi Inu Yesu Mwana wa Mulungu Wamkuru-
kuru? Ndikulumbirani pa Mulungu, msandizunze. Pa- 8
kuti ananena kwa iye, Turuka iwe, mzimu wonyansa,
kwa munthu'yu. Ndipo anamfunsa, Dzina lako ndani? 9
Ndipo ananena kwa Iye, Dzina langa ndine Legio; chi-
fukwa tiri ambiri. Ndipo anampempha Iye kwambiri 10
kuti asaiturutse kunja kwache kwa dziko. Ndipo pana- 11
li pamenepo gulu lalikuru la nkhumba zirinkudya ku phiri.
Ndipo inampempha Iye, kuti, Titumizeni ife mu nkhu- 12
mba'zo, kuti tilowe mu izo. Ndipo anailola. Ndipo 13
mizimu yonyansa inaturuka, nilowa mu nkhumba: ndipo
gulu linatsika liwiro potsetseremba ndi kulowa m'nyamja,
ndizo ngati zikwi ziwiri; ndipo zinatsamwitsa m'nyanja.
Ndipo akuziweta anathawa, nauza m'mudzi, ndi ku minda, 14

15 Ndipo anadza kudzaona chidachitika'cho. Ndipo anadza
kwa Yesu, nampenya wogwidwa ziwanda'yo ali kukhala
pansi, wobvala ndi wa nzeru zache zabwino, ndiye amene
16 anali ndi legio: ndipo anaopa iwo. Ndimo adapenya'wo
adawafotokozera kuti anatani ndi wogwidwa ziwanda'yo,
17 ndi za nkhumba'zo. Ndipo anayamba kumpempha Iye
18 kuti achoke m'maliri awo. Ndipo mmene Iye anali
kulowa mu ngalawa, anampempha wa ziwanda udja kuti
19 akhale ndi Iye. Ndipo sanamlola, koma ananena naye,
Muka kwanu kwa abale ako, nuwauze zinthu zazikuru
anakuchitira Ambuye, ndipo kuti anakuchitira chifundo.
20 Ndipo anamuka nayamba kulalikira ku Dekapoli zinthu
zazikuru Yesu adamchitira iye: ndimo anthu onse
anazizwa.

**Mwana wa Yairo; mkazi wa nthenda ya mwazi.**

(Mat., 9: 18-36. Luka, 8: 41-56.)

21 Ndipo pamene Yesu anaoloka'nso mu ngalawa tsidja
lina, khamu lalikuru linasonkhana kwa Iye: ndimo Iye
22 anali pa mbali pa nyanja. Ndipo anadza'ko mmodzi wa
akuru a mosonkhanira, dzina lache Yairo; ndipo pakuona
Iye, anagwada pa mapazi ache, nampempha kwambiri,
23 nanena, kuti, Kamwana kanga kabutu kali m'kutsirizi-
ka: ndikupemphani Inu mufike'ko, muike manja anu pa
24 iko, kuti kapulumuke, ndipo kakhale ndi moyo. Ndipo
ananka pamodzi naye; ndipo khamu lalikuru linamtsata
Iye, ndipo linamkanikiza Iye.
25 Ndipo munthu wamkazi amene anali ndi nthenda
26 yakuka mwazi zaka khumi ndi ziwiri, ndipo anamva zo-
wawa zambiri ndi asing'anga ambiri, ndipo adalipira zonse
anali nazo, ndipo sanachira pang'ono ponse, koma maka-
27 maka nthenda yache idakula, mmene iye anamva mbiri
yache ya Yesu, anadza m'khamu kumbuyo kwache, na-
28 khudza chobvala chache. Pakuti ananena iye, Ngati
ndikakhudze ngakale zobvala zache ndidzapulumutsidwa.
29 Ndipo pomwepo chitsime cha mwazi wache chidapwa;
ndipo anazindikira m'thupi kuti anachiritsidwa chibvutiko
30 chidja. Ndipo pomwepo Yesu, pamene anazindikira mwa
Iye yekha kuti mphamvu idaturuka mwa Iye, anapotoloka
m'khamu, nanena, Anakhudza ndani zobvala zanga?
31 Ndipo opunzira ache ananena kwa Iye, Muona kuti
khamu liri kukanikiza Inu, ndipo munena kodi, Wandi-
32 khudza ndani? Ndipo Iye anaunguzaunguza kumuona

iye amene adachita ichi. Koma mkazi'yo anachita ma- 33
ntha, ndi kunthunthumira, podziwa chimene chidachitidwa
kwa iye, nadza, namgwadira, namuuza choona chonse.
Ndipo anati kwa iye, Mwana wa mkazi'we, chikulupiriro 34
chako chakupulumutsa iwe; muka mu mtendere, nukha-
le wochira chibvutiko chako.
Mmene Iye ali chilankhulire, anafika a ku nyumba ya 35
mkuru wa mosonkhanira, nanena, kuti, Mwana wako wafa:
ubvutiranji'nso Mpunzitsi? Koma Yesu wosasamala mau 36
olankhulidwa'wo, ananena kwa mkuru wa mosonkhanira,
Usaope, ungokulupirire kokha. Ndipo sanalola munthu 37
yense kutsagana naye, koma Petro, ndi Yakobo, ndi Yo-
hane mbale wache wa Yakobo. Ndipo anafika ku nyumba 38
kwache kwa mkuru wa mosonkhanira; ndipo anaona chi-
bumo, ndi ochita maliro, ndi akukuwa ambiri. Ndipo 39
mmene atalowa, ananena nawo, Mubuma ndi kulira
bwanji? Mwana sanafe, koma ali m'tulo. Ndipo ana- 40
mseka Iye phwephwete. Koma Iye anawaturutsa onse,
natenga atate wa mwana, ndi amache, ndi aja'wo anali
naye, nalowa mmene munali mwana'yo. Ndipo anagwira 41
dzanja lache la mwana, nanena kwa iye, Talita koumi;
ndiko kunena posandulika, Buthu, ndinena ndi iwe,
Uka. Ndipo pomwepo buthu'lo linauka, niliyenda; pa- 42
kuti linali la zaka khumi ndi ziwiri. Ndipo anadabwa
pomwepo ndi kudabwa kwakukuru. Ndipo anawalamu- 43
lira kwambiri kuti palibe munthu achidziwe ichi, ndipo
anawauza kuti ampatse iye kudya.

### Ampeputsa Yesu ku Nazarete.

(Mat., 13: 53-56. Luka, 4: 16-30.)

Ndipo Iye anaturuka kumeneko; nafika ku dziko la 6
kwao; ndipo opunzira ache anamtsata. Ndipo pofika 2
dzuwa la Sabata, anayamba kupunzitsa m'mosonkhanira;
ndipo ambiri anamva Iye, nazizwa, nanena, Uyu ada-
zitenga kuti izi? Nzeru yopatsidwa kwa munthu'yu
njotani, ndi zimphamvu zotere zochitidwa ndi manja ache?
Si mmisiri wa mitengo uyu, mwana wa Maliya, mbale 3
wao wa Yakobo, ndi Yose, ndi Yuda, ndi Simoni? Ndi-
po alongo ache siali nafe pano kodi? Ndipo anakumudwa
chifukwa cha Iye. Ndimo Yesu ananena kwa iwo, Mne- 4
neri sakhala wopanda ulemu, koma m'dziko la kwao
ndimo, ndi pakati pa abale ache, ndi m'nyumba yache.
Ndipo kumeneko sanakhoza Iye kuchita zamphamvu 5

konse, koma kuti anaika manja ache pa anthu olopotoka
6 owerengeka, nawachiritsa. Ndipo anazizwa chifukwa
cha kusakulupirira kwao. Ndipo anayendayenda m'mi-
dzi yozungulira'po, napunzitsa.

### Yesu atuma khumi ndi awiri'wo. (Mat., 10: 5-42.)

7 Ndipo anadziitanira khumi ndi awiri'wo, nayamba ku-
watumiza iwo awiri awiri; nawapatsa iwo mphamvu pa
8 mizimu yonyansa; ndipo anawauza kuti asatenge kanthu
ka pa ulendo, koma ndodo yokha; asatenge mkate, ka-
9 pena thumba, kapena ndalama m'lamba lao; koma abvale
10 nsapato; ndipo nati, musabvale malaya awiri. Ndipo
ananena nawo, Kumene kuli konse mukalowa m'nyumba,
11 khalani komweko kufikira mudzachoka'ko. Ndipo pa malo
ponse sakulandirani, kapena kumvera inu, pakuchoka ku-
meneko, sansani fumbi liri pansi pa mapazi anu, likhale
12 mboni ya kwa iwo. Ndipo anaturuka nalalikira kuti
13 anthu atembenuke mitima. Ndipo anaturutsa mizimu
yoipa yambiri, nadzoza mafuta anthu ambiri akudwala,
nawachiritsa.

### Kupedwa kwache kwa Yohane Mbatizi.
(Mat., 14: 1-12. Luka, 3: 19-20; 9: 7-9.)

14 Ndipo mfumu Herode anamva izi; pakuti dzina
lache lidamveka: ndipo ananena, Yohane Mbatizi wauka
kwa akufa, ndipo chifukwa chache mphamvu izi zichita-
chita mwa iye. Koma ena ananena, kuti, Ndiye Eliya.
15 Anati ena'nso, Ndiye mneneri, monga ngati mmodzi wa
16 aneneri'wo. Koma Herode, pamene anamva, ananena,
17 Yohane amene ndamdula muthu, wauka iye'yo. Pakuti
Herode, mwini yekha, adatuma namgwira Yohane, namma-
nga m'nyumba ya ndende, chifukwa cha Herodiya,
mkazi wa Filipo mbale wache; chifukwa adamkwata iye.
18 Pakuti Yohane adanena kwa Herode, Si kuloledwa kwa
19 iwe kukhala naye mkazi wa mbale wako. Ndipo Hero-
diya anamuda, ndipo anafuna kumupha; ndipo sanakho-
20 za; pakuti Herode anaopa Yohane, podziwa kuti ali
munthu wolungama ndi woyera-mtima, ndipo anamsunga
iye. Ndipo pamene anamva iye inamtetsa nzeru, ndipo
21 anakondwa kumva iye. Ndipo pamene panakhala tsiku
loyenera, tsiku la kubadwa kwache kwa Herode, iye
anawapangira phwando akuru ache ndi akazembe ache

ndi anthu omveka a Galileya; ndipo pamene mwana 22
wamkazi wa Herodiya analowa yekha nabvina, anako-
ndwetsa Herode ndi iwo akukhala pa chakudya naye;
ndipo mfumu'yo anati kwa buthu'lo, Tapempha kwa ine
chinthu chiri chonse uchifuna, ndidzakupatsa iwe. Ndipo 23
analumbirira iye, kuti, Chinthu chiri chonse ukandipempha
ndidzakupatsa iwe, kufikira kukugawira ufumu wanga.
Ndipo anaturuka, nati kwa amache, Ndidzapempha chiani? 24
Ndimo iye anati, Muthu wache wa Yohane Mbatizi. Ndipo 25
pomwepo analowa mangu mangu kwa mfumu, napempha
kuti, Ndifuna kuti mundipatse tsopano apa, muthu wache
wa Yohane Mbatizi mu mbizi. Ndipo mfumu inamva 26
chisoni chachikuru; koma chifukwa cha malumbiro ache,
ndi cha iwo akukhala pa chakudya, sanafuna kumkaniza
iye. Ndipo pomwepo mfumu inatuma mlonda, namlamu- 27
lira akatenge muthu wache: ndipo iye anamuka namdula
muthu m'nyumba ya ndende; natenga muthu wache mu 28
mbizi, naupereka kwa buthu'lo; ndimo buthu linaupereka
kwa amache. Ndipo mmene opunzira ache anamva, 29
anadza nanyamula mtembo wache nauika m'manda.

**Yesu achurukitsa mikate.** (Mat., **14**: 13-21. Luka, **9**: 10-17. Yoh., **6**: 1-13. Ona'nso Marko, **8**: 1.)

Ndipo atumwi anasonkhana kwa Yesu; namuza ziri 30
zonse adazichita, ndi zonse adazipunzitsa. Ndipo Iye 31
ananena nawo, Idzani inu nokha padera m'malo a chipulu-
lu, nimupumule kampindi. Pakuti akudza ndi akuchoka
anali piringu piringu, ndipo analibe nthawi yokwanira
kudya. Ndipo anachoka mu ngalawa kunka ku malo 32
a chipululu padera. Ndipo anthu anawaona ali kumuka, 33
ndipo ambiri anawazindikila, natamangira limodzi kume-
neko pa mtunda, ochokera m'midzi monse, nawapitirira.
Ndipo anaturuka Iye, naona khamu lalikuru la anthu, 34
ndipo anagwidwa chifundo ndi iwo, chifukwa anali ngati
nkhosa zopanda mbusa; ndipo anayamba kuwapunzitsa
zinthu zambiri. Ndipo pamene dzuwa lidapendeka nditu, 35
anadza kwa Iye opunzira ache, nanena, Malo ano nga
chipululu, ndi dzuwa lapendeka nditu; muwauze kuti 36
amuke, kuti alowe ku miraga ndi ku midzi yozungulira,
adzigulire okha kanthu kakudya. Koma Iye anayanka 37
nati kwa iwo, Apatseni kudya ndinu. Ndipo iwo ananena
naye, Kodi tikapita ife ndi kugula mikate ya pa marupiya
a teka mazana awiri, ndi kuwapatsa kudya? Ndipo Iye 38

ananena nawo, kuti, Muli nayo mikate ingati? pitani,
mukaone. Ndipo mmene anadziwa ananena, Isanu, ndi
39 nsomba ziwiri. Ndipo anawalamulira kuti akhalitse pansi
40 onse magulu magulu pa msipu. Ndimo anakhala pansi
miyulu miyulu ya makumi khumi, ndi ya makumi asanu.
41 Ndipo Iye anatenga mikate isanu'yo ndi nsomba ziwiri'zo,
nayang'ana kumwamba, nadalitsa, nagawa mikate'yo;
ndimo anapatsa kwa opunzira kuti apereke kwa iwo; ndi
42 nsomba ziwiri'zo anagawira onse'wa. Ndipo anadya iwo
43 onse, nakhuta. Ndipo anatola nyenyeswa, mitanga khumi
44 ndi iwiri, ndipo'nso za nsomba. Ndipo amene anadya
mikate iyi anali amuna zikwi zisanu.

## Yesu ayendayenda pa nyanja.

(Mat., **14**: 22-36. Yoh., **6**: 15-25.)

45 Ndipo pomwepo Iye anakangamiza opunzira ache
alowe mu ngalawa, ndi kumtsogolera kutsidja lija ku
Bethsaida, mmene Iye yekha ali m'kuuza khamu'lo kuti
46 amuke. Ndipo atalawirana nawo, anachoka Iye, nalowa
47 m'phiri kukapemphera. Ndipo pofika madzulo ngalawa
48 inali pakati pa nyanja, ndi Iye yekha pa mtunda. Ndipo
pakuwaona ali kubvutidwa ndi kupalasa, pakuti mphepo
inadza nikomana nawo, pa ulonda wachinai wa usiku
anadza Iye kwa iwo, ali kuyenda pamwamba pa nyanja;
49 nati awapitirire: koma iwo, pamene anamuona ali ku-
yenda pa nyanja, anayesa kuti ndi mzukwa, napfuula:
50 pakuti iwo onse anamuona Iye, nanthunthumira. Koma
pomwepo anawalankhula nanena nawo, Limbani mtima:
51 Ndinetu, musaope. Ndipo Iye anakwera, nalowa kwa
iwo mu ngalawa, ndipo mphepo inaleka; ndipo anadabwa
52 kwakukuru mwa iwo okha; pakuti sanadziwitsa za
mikate'yo, koma mitima yao inauma.
53 Ndipo ataoloka iwo, anafika pa mtunda ku Genesarete,
54 nakocheza pa doko. Ndimo pamene anaturuka m'ngala-
55 wa anamzindikila pomwepo, natamangira dziko lonse'lo
nayamba kunyamula anthu odwala pa akama awo, kufika
56 nawo kumene anamva kuti akhala'ko Iye. Ndipo kume-
ne konse adalowa Iye m'midzi, kapena m'mizinda, kapena
m'miraga, anthu anagoneka odwala pa malo a malonda,
nampempha Iye kuti akakhudze ingakale mphonje yokha
ya chobvala chache; ndipo onse amene anamkhudza
anachiritsidwa.

**Miyambo ya makolo awo.** (Mat., **15**: 1-20.)

Ndipo anasonkhana kwa Iye aFarisi, ndi alembi ena, 7
akuchokera ku Yerusalemu, ndipo anaona kuti opunzira 2
ache ena anadya mkate ndi manja akuda, ndiwo osasamba.
Pakuti aFarisi, ndi aYuda onse sakudya osasamba manja 3
awo, kuti asungire mwambo wa akuru: ndipo pa kuchoka 4
ku malo a malonda, sakudya osasamba thupi; ndipo
ziripo zinthu zina zambiri anazilandira kuzisunga, ndizo
matsukidwe a ziko, ndi mipika, ndi zotengera za mkua.
Ndimo aFarisi ndi alembi anamfunsa Iye, kuti, Nanga 5
opunzira anu satsatiranji mwambo wa akuru, koma aku-
dya mkate wao ndi manja akuda? Ndipo Iye ananena 6
nawo, Yesaya ananenera bwino za inu onyenga, monga
mwalembedwa,

*Anthu awa andilemekeza Ine ndi milomo yao,*
*Koma mtima wao ukhala kutali ndi Ine.*
*Koma andipembedza Ine kwa chabe,* 7
*Ndi kupunzitsa mapunzitso, malangizo a anthu.*

Musiya lamulo la Mulungu, nimusunga mwambo wa 8
anthu. Ndipo ananena nawo, Bwino mukaniza lamulo 9
la Mulungu, kuti musunge mwambo wanu. Pakuti Mose 10
anati, Lemekeza atate wako ndi amako; ndipo iye waku-
nenera zoipa atate wache kapena amai wache, afe nditu:
koma inu munena, Munthu akati kwa atate wache, ka- 11
pena amai wache, Korban, ndiko kuti mtulo, chimene
ukadatandizidwa nacho ndi ine, simulola'nso kumchitira 12
kanthu atate wache kapena amai wache; muyesa achabe 13
mau a Mulungu ndi mwambo wanu, umene munaupereka:
ndi zinthu zotere zambiri muzichita. Ndipo anadziitani- 14
ra'nso kwa Iye khamu la anthu, nanena nawo, Mverani
Ine nonse'nu, ndipo dziwitsani: Kulibe kanthu kunja kwa 15
munthu kakulowa mwa iye, kangathe kumdetsa: koma 16
zinthu zakuturuka mwa munthu, ndizo zakumdetsa mu-
nthu. Ndipo mmene Iye adalowa m'nyumba kusiyana 17
ndi khamu'lo, opunzira ache anamfunsa Iye fanizo'lo.
Ndipo ananena nawo, Mutero inu'nso opanda nzeru kodi? 18
Kodi simuzindikira kuti kanthu kali konse kochokera
kunja kakulowa mwa munthu, sikangathe kumdetsa iye;
chifukwa sikalowa mu mtima mwache, koma m'mimba 19
mwache, ndimo katuruka ku thengo? Ndipo potero ana-
yeretsa zakudya zonse. Ndipo anati, choturuka mwa 20
munthu ndicho chidetsa munthu. Pakuti mkati mwache 21

22 mwa mitima ya anthu, muturuka maganizo oipa, zadama,
zakuba, zakupha, zachigololo, masiriro, zoipa, chinyengo,
23 chinyanso, diso loipa, mwano, kudzikuza, kupusa: zoipa
izi zonse zituruka mkati, nizidetsa munthu.

### Mkazi wa ku Suro-Fonika. (Mat., 15: 21-28.)

24 Ndipo Iye anauka nachoka kumeneko, namka ku
miraga ya Turo ndi Sidoni. Ndipo analowa m'nyumba,
nafuna kuti asadziwe anthu; ndipo sanakhoza kubisika.
25 Koma pomwepo mkazi, kabuthu kache kanali ndi mzimu
wonyansa, pamene anamva za Iye, anadza, nagwa pa
26 mapazi ache. Koma mkazi'yo anali mHelene, mtundu
wache mSuro-Fonika. Ndipo anampempha Iye kuti
27 aturutse chiwanda m'mwana wache. Ndipo ananena
naye, Baleka, atange wakhuta ana: pakuti si kwabwino
28 kuti titenge mkate wa ana, ndi kuutayira tiagaru. Koma
iye anabvomera nanena ndi Iye, Inde Ambuye: tingakhale
tiagaru ta pansi pa gome tikudya'ko nyenyeswa za ana.
29 Ndipo anati kwa iye, Chifukwa cha mau amene, muka;
30 mzimu woipa waturuka m'mwana wamkazi wako. Ndipo
anachoka kumka ku nyumba kwache, napeza mwana
atamgoneka pa kama, ndi mzimu woipa utaturuka.

### Yesu achiritsa munthu wogonta ndi wosalankhula.

31 Ndipo anaturuka'nso m'maliri a Turo, nadzera pakati
pa Sidoni, kufikira ku nyanja ya Galileya, ndi kupyola
32 pakati pa maliri a Dekapoli. Ndipo anamtengera Iye
munthu wogonta, ndi wachibwibwi; ndipo anampempha
33 Iye kuti aike dzanja pa iye. Ndipo anampakula iye pa
khamu la anthu pa yekha, nalonga zala zache m'makutu
34 mwache, nalabvula malobvu, nakhudza lilime lache; naga-
damira kumwamba, nafoya, nanena naye, Efata, ndiko,
35 Tatseguka. Ndipo makutu ache anatsegudwa, ndi cho-
mangira lilime lache chinamasulidwa, ndipo analankhula
36 chilunjikire. Ndipo anawalamulira kuti asauze munthu
yense: koma monga momwe Iye anawalamulitsa momwe-
37 'nso makamaka analalikira kopambana. Ndipo anadabwa
kwakukurukuru, nanena, Wachita Iye zonse kokoma:
angakhale agonta awamvetsa, ndi osalankhula awalankhu-
litsa.

### Yesu achurukitsa mikate.

(Mat., **15**: 32-39. Ona'nso Marko, **6**: 32-44.)

Masiku aja'wo pa kukhala'nso khamu lalikuru la 8
anthu, ndimo analibe kanthu ka kudya, Iye anadziita-
nira opunzira ache, nanena nawo, Ndimva nawo chifundo 2
khamu'lo, chifukwa ali ndi Ine chikhalire tsopano masiku
atatu, ndipo alibe kanthu ka kudya: ndipo ngati ndi- 3
wauze iwo amuke kwao osadya kanthu, adzakomoka pa
njira; ndipo ena a iwo achokera kutali. Ndipo opunzira 4
ache anamyanka Iye, kuti, Munthu adzatha kutenga kuti
mikate ya kukhutitsa anthu awa m'chipululu muno?
Ndipo anawafunsa, Muli nayo mikate ingati? Ndipo 5
anati, Isanu ndi iwiri. Ndipo analamulira anthu a 6
khamu'lo akhale pansi: ndipo anatenga mikate isanu
ndi iwiri'yo, nayamika, nanyema, napatsa kwa opunzira
ache, kuti apereke kwa iwo; ndipo anapereka kwa kha-
mu'lo. Ndipo anali nato tinsomba towerengeka: ndipo 7
Iye anatidalitsa, nati kuti atipereke ito'nso. Ndipo ana- 8
dya nakhuta; ndipo anatola zotsalira za nyenyeswa
malichero asanu ndi awiri. Ndipo iwo anali ngati zikwi 9
zinai; ndipo Iye anawauza amuke. Ndipo pomwepo 10
analowa mu ngalawa ndi akupunzira ache, nafika ku
mbali ya ku Dalmanuta.

### Chipunzitso cha AFarisi.

(Mat., **16**: 1-12. Luka, **12**: 1.)

Ndipo aFarisi anaturuka, nayamba kufunsana naye, 11
ndi kufuna kwa Iye chizindikilo cha kumwamba, namu-
yesa Iye. Ndipo anafoya m'mzimu wache, nanena, 12
Anthu a mbadwo uno afunafuna chizindikilo bwanji?
Indetu ndinena kwa inu, ngati chizindikilo chidzapatsi-
dwa kwa mbadwo uno. Ndipo anawasiya iwo, nalowa'nso 13
mu ngalawa, nachoka kumka kutsidja lidja.

Ndipo opunzira adaiwala kutenga mikate, ndipo ana- 14
libe mkate mu ngalawa koma umodzi wokha. Ndipo Iye 15
anawalamula, nanena, Yang'anirani, penyani kuti mupewe
chotupitsa mkate cha aFarisi, ndi chotupitsa mkate cha
Herode. Ndipo anatsutsana wina ndi mnzache, nane- 16
na kuti, Tiribe mikate. Ndipo Yesu pamene anazindiki- 17
la, ananena nawo, Bwanji mutsutsana chifukwa mulibe
mkate? kodi kufikira tsopano simuzindikila, nisimudzi-
witsa? muli nayo.kodi mitima yanu youma? Pokhala nawo 18

maso simupenya kodi? ndi pokhala nawo makutu simuku-
19 mva kodi? ndimo simukumbukila kodi? Pamene ndawa-
gawira anthu zikwi zisanu mikate isanu'yo, munatola
mitanga ingati yodzala ndi zinyenyeswa? Ananena na-
20 ye, Khumi ndi iwiri. Ndipo mikate isanu ndi iwiri kwa
anthu zikwi zinai, munatola malichero angati odzala ndi
nyenyeswa? Ndimo ananena naye, Asanu ndi awiri.
21 Ndipo Iye ananena nawo, Simudziwitsa ngakhale tsopano
kodi?

## Yesu achiritsa munthu wakhungu ku Betsaida.

22 Ndipo anadza ku Betsaida. Ndipo anamtengera Iye
munthu wakhungu, nampempha Iye kuti amkhudze.
23 Ndipo anamgwira dzanja munthu wakhungu'yo, naturu-
ka naye kunja ku mudzi; ndipo atalabvulira malobvu
pa maso ache, naika manja pa iye, anamfunsa, Uona
24 kanthu kodi? Ndipo anakweza maso, nanena, Ndiona
anthu; pakuti ndiwapenya ayendayenda ngati mitengo.
25 Pamenepo anaika'nso manja pa maso pache; ndimo ana-
26 penyetsa, nachiritsidwa, naona zonse mbee. Ndipo
anamtumiza amuke kwao, nanena, Usalowe konse m'mu-
dzi.

## Petro abvomereza Kristu.

(Mat., **16**: 13-23. Luka, **9**: 18-22. Yoh., **6**: 66-69.)

27 Ndipo anaturuka Yesu, ndi opunzira ache, nalowa ku
midzi ya Kaisareya wa Filipi; ndipo pa njira anafunsa
opunzira ache, nanena nawo, Kodi anthu anena kuti Ine
28 ndine ani? Ndipo anati, nanena, Yohane Mbatizi: ndi
29 ena, Eliya; koma ena, Kuti mmodzi wa aneneri. Ndipo
Iye anawafunsa, Koma inu munena kuti ndiri ani? Petro
30 anayankha nanena naye, Ndinu Kristu. Ndipo anawau-
zitsa iwo kuti asanene kwa munthu mmodzi za Iye.
31 Ndipo anayamba kuwapunzitsa kuti, kuyenera kuti Mwana
wa munthu akamve zowawa zambiri, nakakanidwe ndi
akuru ndi ansembe akulu, ndi alembi, nakaphedwe, ndi-
32 po mkucha wache akauke'nso. Ndipo mau'wo ananena
poyera. Ndipo Petro anamtenga Iye, nayamba kumdzu-
33 dzula Iye. Koma Iye anapotoloka, napenya opunzira
ache, namdzudzula Petro, nanena, Choka, pita kumbuyo
kwanga Satana iwe: popeza susamalira zinthu za Mulu-
ngu, koma za anthu.

### Kunyamula mtanda.

(Mat., **16**: 24-28. Luka, **9**: 23-27.)

Ndipo anadziitanira khamu'lo la anthu pamodzi ndi 34
opunzira ache, nati kwa iwo, Ngati munthu afuna kudza
pambuyo panga, adzikanize yekha, nanyamule mtanda
wache, nanditsate Ine. Pakuti yense akafuna kupulu- 35
mutsa moyo wache adzautaya; ndipo yense akataya moyo
wache chifukwa cha Ine, ndi chifukwa cha Utenga Wa-
bwino, adzaupulumutsa. Pakuti munthu apindulanji 36
akadzilemezera dziko lonse, nataya'po moyo wache? Pa- 37
kuti munthu akapereka chiani chosinta nacho moyo
wache? Pakuti yense akachita manyazi chifukwa cha 38
Ine, ndi cha mau anga mu mbadwo uno wachigololo ndi
wochimwa, Mwana wa munthu'nso adzachita manyazi
chifukwa cha iye'yu, pamene Iye adzafika nawo angelo
ache oyera, mu ulemerero wa Atate wache.

Ndipo ananena nawo, Nditu ndinena ndi inu kuti, 9
Alipo ena akuimirira pano, amene sadzālawa imfa konse,
kufikira akaona Ufumu wa Mulungu utadza ndi mpha-
mvu.

### Ulemerero wa Yesu pa phiri.

(Mat., **17**: 1-13. Luka, **9**: 28-36.)

Ndipo panatha masiku asanu ndi limodzi, Yesu anatenga 2
Petro, ndi Yakobo, ndi Yohane, nakwera nawo pa phiri
lalitali padera pa okha: ndipo anasandulika pa maso pao:
ndipo zobvala zache zinakhala zonyezimira, zoyera mbu; 3
monga ngati muomba wotsuka nsaru pansi pano sangathe
kuziyeretsa. Ndipo anaoneka kwa iwo Eliya ndi Mose: 4
ndipo analikulankhulana ndi Yesu. Ndipo Petro anaya- 5
nka, nanena ndi Yesu, Rabi, kuli kwabwino kwa ife
kukhala pano; ndipo timange misasa itatu; umodzi wa
inu, ndi umodzi wa Mose, ndi umodzi wa Eliya. Pakuti 6
sanadziwa chimene adzayanka; chifukwa anachita mantha
nditu. Ndipo unali mtambo wakuwapimba iwo; ndipo 7
anali mau oturuka m'mtambo'mo, kuti, Uyu ndiye Mwana
wanga wokondedwa: mverani Iye. Ndipo pounguzau- 8
nguza, dzidzidzi, sanapenya munthu yense, koma Yesu
yekha ndi iwo eni.

Ndipo pakutsika iwo pa phiri, Iye anawalamulira kuti 9
asauze munthu zinthu zimene adaziona, koma pamene
Mwana wa munthu akadzauka kwa akufa ndipo. Ndipo 10
anasunga mau'wo, nafunsana mwa iwo okha, kuti kuuka

11 kwa akufa nchiani. Ndipo anamfunsa Iye, nanena,
Nanga alembi anena kuti adzayamba kufika Eliya.
12 Ndipo Iye ananena nawo, Eliya ayamba kudza nditu,
nadzakonza zinthu zonse; ndipo kwalembedwa bwanji za
Mwana wa munthu, kuti akamva zowawa zambiri nayese-
13 dwe chabe? Koma ndinena ndi inu kuti anafika Eliya,
ndipo anamchitira'nso ziri zonse anazifuna, monga kwale-
mbedwa za iye.

### Achiritsidwa mwana wogwidwa ndi mzimu wosalankhula. (Mat., 17: 14-21. Luka, 9: 37-43.)

14 Ndipo pamene anadza kwa opunzira, anaona khamu
lalikuru la anthu ozungulira iwo, ndi alembi akufunsana
15 nawo. Ndipo pomwepo anthu onse a khamu'lo pakumu-
ona Iye, anazizwa kwambiri, namtamangira Iye, namla-
16 nkhula. Ndipo anawafunsa iwo, Mufunsana nawo chiani?
17 Ndipo wina wa m'khamu'lo anamyanka Iye, kuti, Mpu-
nzitsi, ndadza naye kwa Inu mwana wanga, ali nawo
18 mzimu wosalankhula; ndipo ponse pamene umgwira,
umgwetsa; ndipo achita tobvu, nakukuta mano, nanyo-
loloka: ndipo ndinalankhula nawo opunzira anu kuti
19 auturutse; ndipo sanakhoza. Ndipo Iye anawayanka
nanena, Mbadwo wosakulupirira inu, ndidzakhala ndi
inu kufikira liti? ndidzakulekererani nthawi yanji? Mte-
20 ngeni kwa Ine. Ndipo anamtenga kwa Iye; ndipo
pakumuona, pomwepo mzimu'wo unamng'amba koopsya;
ndipo anagwa pansi nabvimbvinika ndi kuchita tobvu.
21 Ndipo Iye anafunsa atate wache, kuti, Chimene chinaya-
mba kumgwira liti? Ndipo anati, Chidayamba ali mwana.
22 Ndipo kawiri kawiri unamtaya ku moto ndi ku madzi,
kumuononga; koma ngati mukhoza kuchita kanthu mti-
tandize, ndi kutichitira chifundo.
23 Ndipo Yesu ananena naye, Nanga ngati ukhoza!
24 Zinthu zonse zitheka ndi iye wakukulupirira. Pomwepo
atate wa mwana anapfuula, nanena, Ndikulupirira; ta-
25 ndizeni kusakulupirira kwanga. Ndipo pamene Yesu
anaona kuti khamu la anthu lirikutamangira pamodzi,
anadzudzula mzimu woipa'wo, nanena ndi uwo, Mzimu
wosalankhula ndi wogonta iwe, Ine ndikulamula iwe, turu-
26 ka kwa iye, ndipo usalowe'nso mwa iye. Ndipo pamene
unapfuula, numng'ambitsa, unaturuka: ndipo mwana ana-
khala ngati wakufa; kotero kuti ambiri ananena, Wamwa-
27 lira. Koma Yesu anamgwira dzanja lache, namuyamutsa;

ndipo anaimirira. Ndipo pamene Iye adalowa m'nyumba, 28
opunzira ache anamfunsa mtseri, kuti, Sitikhoza ife kuu-
turutsa nanga? Ndipo Iye anati kwa iwo, Mtundu uwo 29
sukhoza kuturuka ndi kanthu konse, koma ndi kupe-
mphera.

### Wamkuru ndani m'Ufumu wa Mulungu?
(Mat., 18: 1-14. Luka, 9: 43-45.)

Ndipo anachoka iwo kumeneko, napyola pakati pa 30
Gałiłeya; ndimo Iye sanafuna kuti munthu adziwe.
Pakuti anapunzitsa opunzira ache, nanena nawo kuti, 31
Mwana wa munthu aperekedwa m'manja a anthu, ndipo
adzamupha Iye; ndimo ataphedwa, adzauka'nso popita
masiku atatu. Koma iwo sanazindikira mau'wo, naopa 32
kumfunsa.

Ndipo iwo anadza ku Kapernao: ndipo pamene ana- 33
khała m'nyumba Iye anawafunsa iwo, Munalikutsutsana
chiani pa njira? Koma iwo anakhała chete; pakuti 34
anatsutsana wina ndi mnzache pa njira, kuti ali wamkuru
ndani? Ndipo mmene anakhała pansi anaitana khumi 35
ndi awiri'wo; nanena nawo, Ngati munthu afuna kukhala
woyamba, adzakhala wakuthungo wa onse, ndi mtumiki
wa onse. Ndipo anatenga kamwana, nakaika pakati 36
pao, nakayangata, nanena nawo, Munthu ali yense adza- 37
łandira kamodzi ka tiana totere chifukwa cha dzina langa,
alandira Ine; ndipo yense amene alandira Ine, salandira
Ine, koma Iye amene ananditumа Ine.

### Adani ndi abale. (Luka, 9: 49-50.)

Yohane anati kwa Iye, Mpunzitsi, tinaona munthu 38
alikuturutsa ziwanda m'dzina łanu; ndipo tinamletsa,
chifukwa sanalikutsata ife. Koma Yesu anati, Musama- 39
mletse iye; pakuti palibe munthu adzachita champhamvu
m'dzina łanga, nadzakhoza msanga kundinenera Ine zoi-
pa. Pakuti iye wosatsutsana ndi ife atandizana nafe. 40
Pakuti munthu ali yense adzakumwetsani inu chiko cha 41
madzi m'dzina łanga chifukwa muli ache a Kristu, indetu
ndinena ndi inu, kuti sadzataya konse iye mphoto yache.

### Malakwitso. (Mat., 18: 6-10. Luka, 17: 1-4.)

Ndipo yense amene adzalakwitsa kamodzi ka tiana 42

timene'to takukulupirira Ine, kuli kwabwino kwa iye
makamaka kuti mwala woukuru wa mpero umangidwe pa
43 khosi pache, ndipo aponyedwe iye m'nyanja. Ndipo
ngati dzanja lako likulakwitsa iwe, ulidule: nkwabwino
kwa iwe kulowa m'moyo wopunduka dzanja, koposa
kukhala ndi manja ako awiri ndi kulowa m'gehena,
45 m'moto wosazima. Ndipo ngati phazi lako likulakwitsa,
46 ulidule: kulowa iwe m'moyo wopunduka mwendo kuli
kwabwino koposa ndi kukhala ndi mapazi ako awiri ndi
47 kuponyedwa m'gehena. Ndipo ngati diso lako likula-
kwitsa, ulikolowole: kulowa iwe m'Ufumu wa Mulungu
ndi diso limodzi kuli kwabwino koposa ndi kukhala ndi
48 maso awiri ndi kuponyedwa m'gehena; kumeneko mphu-
49 tsi yao siikufa, ndi moto suzimidwa. Pakuti onse adzati-
50 ridwa mchere wa moto. Mchere uli wabwino; koma
ngati mchere unasukuluka, mudzaukoleretsa ndi chiani?
Khalani nawo mchere mwa inu nokha, ndipo khalani ndi
mtendere wina ndi muzache.

## Asasiyane mwamuna ndi mkazi wache.

(Mat., 19: 1-12.)

10 Ndipo anauka Iye kumeneko, nadza ku maliri a
Yudeya ndi kutsidja lija la Yordano: ndipo anasonkha-
na'nso kwa Iye makamu a anthu; ndipo monga anazere-
2 wera, anawapunzitsa'nso. Ndipo anadza kwa Iye aFarisi,
namfunsa Iye, Ngati kuloledwa kuti munthu achotse
3 mkazi wache, namuyesa Iye. Ndipo Iye anayanka nati
4 kwa iwo, Kodi Mose anakulamulirani chiani? Ndipo
anati, Mose analola kulembera kalata wakulekanira, ndi
5 kumchotsa. Koma Yesu anati kwa iwo, Chifukwa cha
kuuma kwa mitima yanu anakulemberani lamulo ili.
6 Koma kuyambira pa chiyambi cha malengedwe anawapa-
7 nga mwamuna ndi mkazi. Chifukwa chache mwamuna
adzasiya atate wache ndi amai wache, ndipo adzapatikiza-
8 na ndi mkazi wache; ndipo awiri'wa adzakhala thupi la
nyama limodzi: kotero kuti sali'nso awiri, koma thupi la
9 nyama limodzi. Chifukwa chache chimene Mulungu
10 anachipatikiza pamodzi, asachipatule munthu. Ndipo
m'nyumba opunzira anamfunsa'nso Iye za chinthu ichi.
11 Ndipo Iye ananena nawo, Munthu ali yense akachotsa
mkazi wache, nakakwata wina, achita chigololo kulakwira
12 mkazi'yo: ndipo ngati mkazi akachotsa mwamuna wache,
nakwatidwa ndi wina, achita chigololo iye'yu.

### Yesu adalitsa tiana.

(Mat., 19: 13-15. Luka, 18: 15-17.)

Ndipo anamtengera Iye tiana, kuti akatikhudze: ndi- 13
po opunzira'wo anawadzudzula. Koma pamene Yesu 14
anaona anakwiya, ndipo anati kwa iwo, Lolani tiana
tidze kwa Ine; musatiletse: pakuti Ufumu wa Mulungu
uli wa totere. Nditu ndinena ndi inu, Munthu ali yense 15
wosalandira Ufumu wa Mulungu ngati kamwana, sadza-
lowa'mo konse. Ndipo Iye anatiyangata, natidalitsa, 16
ndikuika manja ache pa ito.

### Mnyamata wa chuma chambiri.

(Mat., 19: 16-30. Luka, 18: 18-30.)

Ndipo pamene Iye anaturuka kutsata njira, anamta- 17
mangira munthu, namgwadira Iye, namfunsa Iye, Mpu-
nzitsi wabwino, ndidzachita chiani kuti ndilandire moyo
wosatha? Ndipo Yesu anati kwa iye, Undinena Ine wa- 18
bwino bwanji? palibe wabwino koma mmodzi, ndiye
Mulungu. Wadziwa malamulo, Usaphe, Usachite chigo- 19
lolo, Usabe, Usachite mboni wakunama, Usanyenge,
Lemekeza atate wako ndi amako. Ndipo iye anati 20
kwa Iye, Mpunzitsi, zonse zimene'zi ndinazisunga kuya-
mbira ndiri mwana. Ndipo Yesu anamyang'ana, namko- 21
nda, nati kwa iye, Chinthu chimodzi chikusowa: pita,
gulitsa zonse uli nazo, nuzipereke kwa anthu aumpawi,
ndipo chuma udzakhala nacho m'mwamba; ndipo tiye
kuno, nditsate Ine. Koma nkhope yache inagwa pa 22
mau'wo, ndipo anachoka iye wachisoni; pakuti anali mwini
chuma chambiri.

Ndipo Yesu anaunguzaunguza, nanena ndi opunzira 23
ache, Okhala nacho chuma adzalowa mu Ufumu wa
Mulungu ndi kubvuta manga! Ndipo opunzira'wo anazi- 24
zwa nditu pa mau ache. Koma Yesu anayanka'nso
nanena nawo, Ananu nkubvutika nanga kwa iwo akuta-
ma chuma kulowa mu Ufumu wa Mulungu! Nkwa 25
pafupi kuti ngamila ipyole diso la singano koposa kuti
mwini chuma alowe mu Ufumu wa Mulungu. Ndipo 26
anadabwa, nanena kwa Iye, Ndipo angathe kupulumuka
ndani? Yesu ndi kuwayang'ana iwo anati, Sikutheka 27
ndi anthu, koma sikutero ndi Mulungu ai; pakuti zinthu
zonse zitheka ndi Mulungu. Petro anayamba kunena 28
naye, Onani, ife tinasiya zonse, ndipo takutsatani Inu.

29 Yesu anati, Ndinena ndi inu nditu, Palibe munthu ana-
siya nyumba, kapena abale, kapena alongo, kapena amai,
kapena atate, kapena ana, kapena minda, chifukwa cha
30 Ine, ndi chifukwa cha Utenga Wabwino'wo, wopanda
kulandira iye'yu makumi khumi tsopano mu nthawi
yino, nyumba, ndi abale, ndi alongo, ndi amai, ndi ana,
ndi minda pamodzi ndi mazunzo; ndipo mu nthawi
31 irinkudza moyo wosatha. Koma ambiri akuyamba adza-
khala akuthungo, ndi akuthungo adzakhala oyamba.

### Ana a Zebedayo apempha ulemu.

(Mat., **20**: 17-28. Luka, **18**: 31-34.)

32 Ndipo iwo anali m'njira alinkukwera kumka ku
Yerusalemu; ndipo Yesu analikuwatsogolera; ndipo iwo
anazizwa; ndipo akutsata'wo anachita mantha. Ndipo
Iye anatenga'nso khumi ndi awiri'wo, nayamba kuwauza
33 zinthu zimene zidzamfikira Iye, nati, Taonani tikwere ku
Yerusalemu; ndipo Mwana wa munthu adzaperekedwa
kwa ansembe akuru ndi alembi; ndipo iwo adzamweru-
zira kuti ayenera imfa, nadzampereka Iye kwa anthu
34 a mitundu: ndipo adzamnyoza Iye, nadzamlabvulira Iye
malobvu, nadzamkwapula Iye, nadzamupha Iye; ndipo
popita masiku atatu adzauka'nso.
35 Ndipo anadza kwa Iye Yakobo ndi Yohane, ana a
Zebedayo, nanena naye, Mpunzitsi, tifuna kuti mudzati-
chitire chimene chiri chonse tidzapempha kwa Inu.
36 Ndipo Iye anati kwa iwo, Mufuna chiani kuti ndikaku-
37 chitireni inu? Ndipo iwo anati kwa Iye, Mutipatse ife
kuti tikhale mmodzi ku dzanja lanu lamanja, ndi wina ku
38 dzanja lamanzere, m'ulemerero wanu. Koma Yesu anati
kwa iwo, Simudziwa chimene muchipempha. Mukhoza
kodi kumwa chiko chimene ndimwera Ine? kapena kuba-
39 tizidwa ndi ubatizo ndibatizidwa nawo Ine? Ndipo anati
kwa Iye, Tikhoza. Ndipo Yesu anati kwa iwo, Chiko
chimene ndimwera Ine mudzamwa; ndipo ubatizo umene
40 ndibatizidwa nawo Ine, mudzabatizidwa nawo; koma
kukhala ku dzanja langa lamanja, kapena lamanzere siku-
li kwanga kupatsa; koma kuli kwa iwo amene adawafoto-
41 kozera uku. Ndipo pamene khumi'wo anamva, anayamba
kubvutika mtima chifukwa cha Yakobo ndi Yohane.
42 Ndipo Yesu anawaitana kwa Iye, nanena nawo, Mudziwa
kuti iwo amene ayesedwa ambuye a mitundu ya anthu
amachita ufumu pa iwo; ndipo akuru awo amachita ulamu-

liro pa iwo. Koma sikudzatero mwa inu ai; koma amene 43
ali yense afuna kukhala wamkuru mwa inu adzakhala
mtumiki wanu; ndipo amene ali yense afuna kukhala 44
woyamba mwa inu adzakhala kapolo wa onse. Pakuti 45
nditu, Mwana wa munthu sanadza kutumikiridwa, koma
kutumikira, ndi kupereka moyo wache dipo la kwa anthu
ambiri.

### Bartimeyu wakhungu wa ku Yeriko.
(Mat., **20**: 29-34. Luka, **18**: 35-43.)

Ndipo iwo anafika ku Yeriko; ndipo mmene Iye 46
anali kuturuka m'Yeriko, ndi opunzira ache, ndi khamu
lalikuru la anthu, mwana wa Timeyu, Bartimeyu, wope-
mpha wakhungu, analikukhala pansi m'mbali mwa njira.
Ndipo pamene anamva kuti ali Yesu wa ku Nazarete, 47
anayamba kupfuula, ndi kunena, Yesu, Inu Mwana wa
Davide, mundichitire ine chifundo. Ndipo ambiri ana- 48
myamula kuti atontole: koma makamaka anakuwitsa
kuti, Inu Mwana wa Davide, mundichitire chifundo.
Ndipo Yesu anaima, nati, Mwitaneni. Ndipo anaitana 49
wakhungu'yo, ndi kunena naye, Limba mtima: uka,
akuitana. Ndipo iye anataya chopfunda chache, nanya- 50
muka msanga, nadza kwa Yesu. Ndipo Yesu anamya- 51
nka, nati, Ufuna kuti ndidzakuchitira chiani? Ndipo
wakhungu'yo anati kwa Iye, Raboni, ndilandire kuona
kwanga. Ndipo Yesu anati kwa iye, Muka; chikulupi- 52
riro chako chakupulumutsa iwe. Ndipo pomwepo anape-
nya'nso; ndipo anamtsata Iye pa njira.

### Amyimbira Yesu Hosana. (Mat., **21**: 1-11. Luka, **19**: 29-44. Yoh., **12**: 12-19.)

Ndipo pamene iwo anayandikira ku Yerusalemu, pa 11
Betefage ndi Betaniya, pa phiri la Azitona, anatuma awi-
ri a opunzira ache, nanena nawo, Mukani, lowani m'mudzi 2
wapandunji ndi inu; ndipo pomwepo pakulowa'mo,
mudzapeza mwana wa buru womangidwa, amene palibe
munthu anakhala'po kale lonse; mmasuleni, ndipo mu-
bwere naye. Ndipo munthu akati kwa inu, Mutero 3
bwanji? Tatini, Ambuye amsowa iye; ndipo pomwepo
adzamtumiza'nso kuno. Ndipo anachoka, napeza mwana 4
wa buru womangidwa pa khomo, pa bwalo m'kwalala,
nammasula iye. Ndipo ena akuima kumeneko ananena 5
nawo, Muchita chiani, ndi kumasula mwana wa buru?

6 Ndipo anati kwa iwo monga momwe anati Yesu: ndipo
7 anawalola iwo apite. Ndipo anabwera naye mwana wa
buru kwa Yesu, naika zobvala zao pa iye, ndipo Iye ana-
8 khala pamenepo. Ndimo ambiri anayala zobvala zao pa
9 njira; ndi ena zitsamba, anazidula m'minda. Ndipo
akutsogolera, ndi iwo akutsata, anapfuula, Hosana; Wo-
10 dalitsika Iye wakudza m'dzina la Ambuye: Wodalitsika
Ufumu ulinkudza, wa atate wathu Davide; Hosana
m'kumwambamwamba.
11 Ndipo Iye analowa m'Yerusalemu, m'kachisi; ndipo
mmene anaunguza zinthu zonse, popeza mmenemo ndi
madzulo, anaturuka kupita ku Betaniya pamodzi nawo
khumi ndi awiri'wo.

### **Yesu atemberera mkuyu.** (Mat., **21**: 18-22.)

12 Ndipo mmawa mwache, ataturuka ku Betaniya, Iye
13 anamva njala. Ndipo anaona mkuyu kutali, uli ndi
masamba; ndipo anadza Iye, ngati kapena adzapeza'po
kanthu: ndipo mmene anafika'ko anapeza palibe kanthu
koma masamba okha; pakuti siinali nyengo yache ya
14 nkhuyu. Ndipo anayanka nanena ndi uwo, Palibe
munthu adye'nso zipatso zako ku nthawi zonse. Ndipo
opunzira ache anawamva.

### **Yesu aturutsa amalonda m'kachisi.** (Mat., **21**: 12-17. Luka, **19**: 45-48.)

15 Ndipo anafika iwo ku Yerusalemu; ndipo Iye
analowa m'kachisi, nayamba kuturutsa akugulitsa ndi
akugula malonda m'kachisi'mo, nagubuduza magome a
osintana ndalama, ndi mipando ya ogulitsa nkhunda;
16 ndipo sanalola kuti munthu ali yense anyamule chotenge-
17 ra pakati pa kachisi. Ndipo anapunzitsa, nanena nawo,
Sichilembedwa kodi, Nyumba yanga idzanenedwa nyu-
mba yakupemphera ya kwa anthu a mitundu yonse?
18 koma inu mwaiyesa phanga la achifwamba. Ndipo anse-
mbe akuru ndi alembi anamva, nafunafuna, momuonongera
Iye: pakuti anamuopa, chifukwa khamu lonse la anthu
linazizwa pa chipunzitso chache.
19 Ndipo masiku onse madzulo anaturuka Iye m'mudzi.

### **Mkuyu wauma.**

20 Ndipo mmene anapita'po mmawa mwache, anaona

kuti mkuyu unafota, kuyamba pa mizu. Ndipo Petro 21
anakumbukila, nanena naye, Rabi, onani, unafota mkuyu-
'wo munautemberera. Ndipo Yesu anayanka nanena 22
nawo, Kulupirirani Mulungu. Nditu ndinena ndi inu, 23
kuti, Munthu ali yense akati kwa phiri'li, Tanyamulidwa,
nuponyedwa m'nyanja; wosakayikakayika m'mtima
mwache, koma adzakulupirira kuti chimene achinena
chichitidwa, adzakhala nacho. Chifukwa chache ndi- 24
nena ndi inu, Zinthu ziri zonse mukazipemphera ndi
kuzipempha, kulupirirani kuti mwazilandira, ndipo mudza-
khala nazo. Ndipo pamene muimirira ndi kupemphera, 25
kululukirani, ngati munthu wakulakwira kanthu; kuti 26
Atate wanu'nso ali kumwamba akululukire inu zolakwa
zanu.

## Ubatizo wa Yohane.

(Mat., **21**: 23-27. Luka, **20**: 1-8.)

Ndipo iwo anadza'nso ku Yerusalemu; ndipo mmene 27
Iye anali kuyenda m'kachisi, anafika kwa Iye ansembe
akuru, ndi alembi ndi akuru; ndipo ananena naye, Izi 28
muzichita ndi ulamuliro wanji? Kapena anakupatsani
ndani ulamuliro uwu wakuchita izi? Ndipo Yesu anati 29
kwa iwo, Ndidzakufunsani mau amodzi, mundiyanke Ine,
ndimo ndidzakuuzani ulamuliro umene ndichita nawo
zinthu zimene'zi. Ubatizo wa Yohane uchokera kumwa- 30
mba kodi, kapena kwa anthu? Mundiyanke. Ndipo 31
anatsutsana mwa iwo okha, nanena, Tikati, Kumwamba;
adzanena Iye, Ndipo simunakulupirira iye bwanji? Koma 32
tikati, Kwa anthu,—anaopa anthu'wo; pakuti onse anamu-
yesa Yohane mneneri nditu. Ndipo iwo anamyanka 33
Yesu, nanena, Sitidziwa. Ndipo Yesu ananena nawo,
Ine'nso sindikuuzani ulamuliro umene ndichita nawo
zinthu zimene'zi.

## Fanizo la osungira munda. (Mat., **21**: 33-46. Luka, **20**: 9-18.)

Ndipo Iye anayamba kulankhula nawo m'mafanizo. 12
Munthu anaoka munda wa mpesa, nauzunguliza ndi
linga, nakumba mopondera'mo mphesa, namanga nsanja,
naukongoletsa kwa olima munda, namuka kwina. Ndipo 2
m'nyengo yache anatuma kapolo kwa olima'wo, kuti alandi-
re'ko kwa olima'wo zipatso za m'munda wa mpesa. Ndipo 3
iwo anamtenga iye, nampanda, namchotsa wopanda kanthu.

4 Ndipo anatuma'nso kapolo wina kwa iwo; ndipo
amene'yu anamrasa muthu, namchitira zowachititsa manya-
5 zi. Ndipo anatuma wina; iye'yu anamupha; ndi ena
6 ambiri; ena anawapanda, ndi ena anawapha. Anamtsa-
lira mmodzi, ndiye mwana wache wokondedwa; potsiriza
anamtuma iye kwa iwo, nanena, Adzamchitira ulemu
7 mwana wanga. Koma olima adja'wo, ananenana mwa iwo
okha, Amene'yu ndiye wolowa-nyumba; tiyeni timuphe
8 iye, ndipo munda'wu udzakhala wathu. Ndipo anamte-
9 nga, namupha iye, namtaya kunja ku munda. Pamenepo
adzachita chiani mwini munda? Adzafika, nadzaononga
10 olima'wo, nadzapereka munda'wo kwa ena. Simunawere-
nga kodi ngakale lembo ili;

*Mwala umene anaukana omanga nyumba,*
*Womwe'u unayesedwa muthu wa ngondya:*
11 *Ichi chinachokera kwa Ambuye,*
*Ndipo chiri choziziwitsa m'maso mwathu?*

12 Ndipo anayesa kumgwira Iye; koma anaopa khamu
la anthu, pakuti anazindikira kuti Iye anakamba fanizo
ili kuwatsutsa iwo; ndipo anamsiya Iye, nachoka.

**Punziro la msonko.**

(Mat., **22**: 15-22. Luka, **20**: 20-26.)

13 Ndipo anatuma kwa Iye ena a aFarisi, ndi a aHerode,
14 kuti akamkole Iye m'kulankhula kwache. Ndipo pamene
anafika, ananena naye, Mpunzitsi, tidziwa kuti muli
woona, ndipo simusamala munthu; pakuti simuyang'ana
nkhope ya anthu, koma mupunzitsa njira ya Mulungu
moona: Nkulola kodi kupereka msonko kwa Kaisara,
15 kapena iai? Tipereke kodi, kapena tisapereke? Koma
Iye anadziwa chinyengo chao, nati kwa iwo, mundiyesera-
nji? Nditengereni rupiya la teka, kuti ndilione. Ndipo
16 analitenga. Ndipo ananena nawo, Chitunzitunzi ichi,
ndi chilembo chache ziri za ani? Ndipo anati kwa Iye,
17 Za Kaisara. Ndipo Yesu anati kwa iwo, Perekani zache
za Kaisara kwa Kaisara, ndi zache za Mulungu kwa
Mulungu. Ndipo anazizwa naye kwambiri.

**ASaduki afunsa za kuuka'nso kwa akufa.**

(Mat., **22**: 23-33. Luka, **20**: 27-40.)

18 Ndipo anadza kwa Iye aSaduki, amene amanena

palibe kuuka'nso kwa akufa; ndipo anamfunsa Iye,
nanena, Mpunzitsi, Mose anatilembera, kuti, Ngati akafa 19
mbale wache wa munthu, nasiya mkazi, wosasiya'po
mwana, mbale wache atenge mkazi wache, namukitsire
mbale wache'yo mbeu. Analipo abale asanu ndi awiri; 20
woyamba anakwata mkazi, nafa, wosasiya mbeu; ndipo 21
wachiwiri anamkwata, nafa, wosasiya mbeu; ndipo wachi-
tatu'nso anatero momwe; ndipo asanu ndi awiri'wo analibe 22
kusiya mbeu. Potsiriza pache pa onse mkazi'nso anafa.
Pa kuuka'nso adzakhala mkazi wa ani wa iwo'wa? 23
Pakuti asanu ndi awiri'wo adamuyesa mkazi wao. Yesu 24
ananena nawo, Simusochera nanga mwa ichi, popeza mulibe
kudziwa malembo, kapena mphamvu yache ya Mulungu?
Pakuti pamene adzauka kwa akufa, sakwata, kapena 25
sakwatidwa; koma akhala ngati angelo a kumwamba.
Koma za akufa, kuti akaukitsidwa; simunawerenga m'ka- 26
lata wa Mose kodi, za Chitsamba'cho, kuti Mulungu
anati kwa iye, nanena, Ine Ndine Mulungu wa Abrahamu,
ndi Mulungu wa Isake, ndi Mulungu wa Yakobo? Sali 27
Mulungu wa akufa, koma wa amoyo: musochera inu
nditu.

**Lamulo loposa onse.** (Mat., **22**: 34-40.)

Ndipo anadza mmodzi wa alembi, namva iwo ali 28
kufunsana pamodzi, ndipo pakudziwa kuti anawayanka
bwino, anamfunsa Iye, Lamulo la mtsogolo la onse ndi
liti? Yesu anayanka, kuti, La mtsogolo ndili, Mvera, 29
Israyeli; Ambuye Mulungu wathu, Ambuye ndiye
mmodzi; ndipo udzakonda Ambuye Mulungu wako ndi 30
mtima wako wonse, ndi moyo wako wonse, ndi nzeru
zako zonse, ndi mphamvu yako yonse. Lachiwiri ndi ili, 31
Udzakonda mnzako monga udzikonda mwini. Palibe
lamulo lina lakuposa awa. Ndipo mlembi'yo anati kwa 32
Iye, Chokoma, Mpunzitsi, mwanena zoona kuti ndiye
mmodzi; ndipo palibe wina, koma Iye: ndipo, kukonda 33
Iye ndi mtima wonse, ndi nzeru yonse, ndi mphamvu
yonse, ndipo kukonda mnzache monga adzikonda mwini,
ndiko kuposa nsembe zopsereza zamphumphu zonse, ndi
nsembe zophedwa. Ndipo pakuona Yesu kuti anayanka 34
ndi nzeru, anati kwa iye, Suli kutali ndi Ufumu wa Mulu-
ngu. Ndipo palibe munthu analimba'nso mtima kumfunsa
Iye kanthu.

### Kristu mwana wa Davide.

(Mat., **22**: 41-46. Luka, **20**: 41-44.)

35 Ndipo Yesu pamene anapunzitsa m'kachisi, anayanka,
nanena, Anena bwanji alembi kuti Kristu ali mwana wa
36 Davide? Davide mwini yekha anati mwa Mzimu Woyera,
Ambuye anati kwa Ambuye wanga, Khala ku dzanja
langa lamanja, kufikira ndiwaika adani ako poponda'po
37 mapazi ako. Davide mwini yekha amchula Iye Am-
buye; ndipo ali mwana wache bwanji? Ndipo anthu a
makamu'wo anakondwa kumva Iye.

### Yesu aulula chinyengo cha alembi.

(Mat., **23**: 1-12. Luka, **20**: 45-47.)

38 Ndipo m'chipunzitso chache ananena, Yang'anirani
mupewe alembi, akufuna kuyendayenda obvala miinjiro,
39 ndi kulankhulidwa pa malo a malonda, ndi kukhala nayo
mipando yaulemu mosonkhanira, ndi malo a ulemu pa
40 mapwando: amene'wo alusira nyumba za akazi a masiye,
ndipo apemphera m'manyengo mau ambiri; amene'wa
adzalandira kulanga koposa.

### Mphatso ya mkazi wamasiye.

(Luka, **21**: 1-4.)

41 Ndipo Iye anakhala pansi m'ndunji mosungira'mo
zopereka, napenya kuti khamu la anthu ali kuponya
ndalama mosungira'mo; ndipo eni chuma ambiri anapo-
42 nya'mo zambiri. Ndipo anadza mkazi wamasiye wau-
mpawi, ndipo iye anaponya'mo tindalama tiwiri tating'ono
43 tofa kakobri kamodzi. Ndipo anaitana kwa Iye opunzira
ache, nati kwa iwo, Nditu ndinena ndi inu, Mkazi wama-
siye amene waumpawi anaponya zambiri koposa onse
44 akuponya mosungira'mo: pakuti anaponya'mo onse mwa
zochuruka zao; koma iye anaponya mwa kusowa kwache
zonse anali nazo, inde moyo wache wonse.

### Yesu anenera za masautso alinkudza.

(Mat., **24**: 1-14. Luka, **21**: 5-19.)

13 Ndipo pamene anali kuturuka Iye m'kachisi, mmodzi
wa opunzira ache ananena kwa Iye, Mpunzitsi, onani,
2 miyala yotero ndi nyumba yotero. Ndipo Yesu anati kwa

iye, Waona kodi nyumba izi zazikuru? Sudzasiidwa
pano mwala umodzi pamwamba pa unzache, umene sudza-
gwetsedwa.
Ndipo pamene anakhala Iye pa phiri la Azitona, 3
popenyana ndi kachisi, anamfunsa Iye mtseri Petro, ndi
Yakobo, ndi Yohane, ndi Andreya, kuti, Tiuzeni, zinthu 4
izi zidzatero liti? Ndi chotani chizindikilo chache cha-
kuti ziri pafupi pa kumarizidwa zinthu izi zonse? Ndipo 5
Yesu anayamba kunena nawo, Yang'anirani kuti munthu
asakusokeretseni. Ambiri adzafika m'dzina langa, nadza- 6
nena, Ine ndine Iye; nadzasokeretsa ambiri. Ndipo 7
mmene mudzamva za nkhondo ndi mbiri zache za nkho-
ndo, musamadera nkhawa: ziyenera kuchitika izi; koma
sichinafike chimariziro. Pakuti mtundu wa anthu udza- 8
yambana ndi mtundu wina, ndipo ufumu ndi ufumu
unzache: padzakhala zibvomezi m'malo m'malo; padza-
khala njala; zoyambira za zowawa izi. Koma inu mudzi- 9
yang'anire inu nokha; pakuti adzakuperekani inu kwa
akuru a mirandu; ndipo adzakukwapulani m'mosonkha-
nira; ndipo pa maso pa akazembe ndi mafumu mudzaimi-
rira chifukwa cha Ine, kukhala mboni kwa iwo. Ndipo 10
Utenga Wabwino uyenera uyambe kulalikidwa kwa
anthu a mitundu yonse. Ndipo pamene adzapita nanu ku 11
mlandu, nadzakuperekani, musadera nkhawa usanayambe
mrandu ndi chimene mudzalankhula; koma chimene chi-
dzapatsidwa kwa inu m'mpindi yomwe'yo, muchilankhule
icho; pakuti olankhula si ndinu, koma Mzimu Woyera.
Ndipo mbale adzapereka mbale wache kuti amuphe, ndi 12
atate mwana wache; ndi ana adzayambana ndi akuwa-
bala, nadzawaphetsa. Ndipo adzada inu anthu onse 13
chifukwa cha dzina langa: koma iye wakupirira kufikira
chimariziro, yemwe'yo adzapulumutsidwa.

### Yesu anenera za chisautso chachikuru.

(Mat., **24**: 15-28. Luka, **21**: 20-24.)

Ndipo pamene mukaona chonyansa cha kupululutsa 14
dziko chiri kuima pomwe sichiyenera (wakuwerenga
azindikile), pamenepo a m'Yudeya athawire ku mapiri:
ndipo iye amene ali pamwamba pa tsindwi asatsike, 15
kapena asalowe, kukaturutsa kanthu m'nyumba mwache:
Ndipo iye ali pa munda asabwere kukatenga malaya 16
ache. Koma tsoka kwa iwo akukhala ndi pakati, ndi 17
akuyamwitsa ana masiku aja! Ndipo pempherani kuti 18

19 kusakhale m'nyengo ya chisanu. Pakuti masiku aja
padzakhala chisautso, chonga sichinakhala chinzache
kuyambira pa chiyambi cha chilengedwe chimene Mulu-
ngu anachilenga ndi kufikira tsopano, ndipo sichidza-
20 khala'nso nthawi zonse. Ndipo Ambuye akadapanda
kuchepetsa masiku'wo, sakadapulumuka munthu ali yense;
koma chifukwa cha osankhidwa, amene anawasankha,
21 anachepetsa masiku'wo. Ndipo pamenepo ngati wina
akati kwa inu, Onani Kristu ali pano; kapena, Onani,
22 uko; musabvomereze; pakuti adzauka aKristu onyenga
ndi aneneri onyenga, ndipo adzachita zizindikilo ndi
zozizwitsa, kuti akasokeretse, ngati nkutheka, osankhidwa
23 omwe. Koma yang'anirani; onani ndakuuzani zinthu
zonse, zisanafike.

### Yesu anenera kuti adzabwera'nso.

(Mat., **24**: 29-36. Luka, **21** : 25-33.)

24 Koma m'masiku'wo, chitatha chisautso chimene'cho,
dzuwa lidzadetsedwa, ndi mwezi sudzapatsa kuunika
25 kwache, ndi nyenyezi zidzagwa m'mwamba, ndi mphamvu
26 ziri m'mwamba zidzagwedezeka. Ndipo pamenepo adza-
ona Mwana wa munthu alinkudza m'mitambo ndi
27 mphamvu yeikuru, ndi ulemerero. Ndipo pamenepo
adzatuma angelo, nadzasonkhanitsa osankhidwa ache ocho-
kera ku mphepo zinai, kuyambira ku malekezero ache a
dziko la pansi, ndi kufika ku malekezero a thambo.
28 Ndipo punzirani ndi mkuyu fanizo lache: pamene
pafika kuti nthambi yache ikhala yaiwisi, ndipo anapuka
masamba ache, muzindikira kuti layandikira dzinja;
29 chomwe'cho inu'nso, pamene muona zinthu izi zirikuchi-
30 tika, zindikirani kuti ali pafupi pa khomo. Indetu
ndinena ndi inu, Mbadwo uno sungadzapita kufikira
31 zinthu izi zonse zitachitidwa. Thambo ndi dziko la pansi
32 zidzapita; koma mau anga sadzapita. Koma za tsiku
lija, kapena ora lache sadziwa munthu, angakhale angelo
m'mwamba, angakhale Mwana, koma Atate ndiye.

### Za kulindirira.

(Mat., **24**: 36-44. Luka, **21** : 34-36.)

33 Yang'anirani, dikirani, ndi pempherani: pakuti simu-
34 dziwa nthawi yache. Monga ngati munthu wa pa ulendo,
adachoka ku nyumba kwache, nawapatsa akapolo ache

ulamuliro, kwa munthu ali yense nchito yache, nalamulira
wa pa khomo kuti adikire. Chifukwa chache dikirani; 35
pakuti simudziwa inu nthawi yache akabwera mwini
nyumba, kapena madzulo, kapena pakati pa usiku,
kapena pakulira tambala, kapena mamawa; kuti anga- 36
bwere balamanta nakakupezani muli m'tulo. Ndipo 37
chimene ndinena ndi inu ndinena kwa onse, Dikirani.

### Ansembe akuru achita chiwembu pa Yesu.

(Mat., **26**: 1-5. Luka, **22**: 1-2.)

Ndipo popita masiku awiri kuli phwando la Paskha 14
ndi mikate yopanda chotupitsa: ndipo ansembe akuru
ndi alembi anafunafuna momchitira chiwembu, ndi kumu-
pha: pakuti anati, Pa phwando ai, kuti pangakhale 2
pokoso la anthu.

### Phwando la ku Betaniya.

(Mat., **26**: 6-13. Yoh., **12**: 1-8.)

Ndipo pa kukhala Iye ku Betaniya m'nyumba ya 3
Simoni wakhate, mmene anaseama kudya, anadza'po
mkazi ali nayo nsupa ya alebastero ya mafuta onunkira
bwino a Nardo weni weni a mtengo wapatali; naswa
nsupa'yo, nawatsanulira pa muthu pache. Koma anakha- 4
la'ko ena anabvutika mtima mwa iwo okha, ndi kuti
mafuta'wo atayidwa chifukwa chiani? Pakuti mafuta 5
amene akadagula marupiya ateka mazana atatu ndi
mphambu zache, napatsidwa kwa aumpawi. Ndipo
anadandaulira mkazi'yo. Koma Yesu anati, Mlekeni, 6
mumbvuta bwanji? anandichitira Ine nchito yabwino.
Pakuti muli nawo aumpawi pamodzi ndi inu masiku onse, 7
ndipo pali ponse pamene mukafuna mukhoza kuwachitira
zabwino: koma Ine simuli nane masiku onse. Iye 8
wachita chimene wakhoza; anandidzozeratu thupi langa
ku kuikidwa m'manda. Ndipo nditu ndinena ndi inu, 9
Ponse pamene padzalalikidwa Utenga Wabwino ku dziko
lonse la pansi, ichi'nso chimene anachichita mkazi uyu
chidzanenedwa, chikhale chomkumbukira nacho.

### Yudase apangana ndi ansembe akuru.

(Mat., **26**: 14-16. Luka, **22**: 3-6.)

Ndipo Yudase Isikariote, ndiye mmodzi wa khumi ndi 10

awiri'wo, anachoka napita kwa ansembe akuru, kuti
11 akampereke Iye kwa iwo. Ndipo pamene iwo anamva,
anasekera, nalonjezana naye kuti adzampatsa ndalama.
Ndipo iye anafunafuna pompereka Iye bwino.

## Akonza Paskha.

12 Ndipo tsiku loyamba la mikate yopanda chotupitsa,
pamene amapha Paskha, opunzira ache ananena naye,
Mufuna tinke kuti, tikakonzere mkadyere'ko Paskha?
13 Ndipo anatuma awiri a opunzira ache, nanena nawo,
Lowani m'mzinda, ndipo adzakomana nanu munthu
14 wakunyamula mtsuko wa madzi; mumtsate iye; ndipo
kumene akalowa'ko iye, munene naye mwini nyumba,
Mpunzitsi anena, Chiri kuti chipinda cha alendo changa,
15 mmenemo ndikadye Paskha ndi opunzira anga? Ndipo
iye yekha adzakusonyezani chipinda cha pamwamba
chachikuru choyala'mo ndi chokonzedwa; ndipo kumene-
16 ko mutikonzere. Ndipo opunzira anaturuka, nafika
m'mzinda, napeza monga anati kwa iwo; ndipo anako-
nza Paskha.

## Mgonero wa Ambuye.

(Mat, **26**: 17-30, Luka, **22**: 7-23. 1 Kor., **11**: 23-29.)

17 Ndipo pamene panali madzulo anadza Iye pamodzi
18 ndi khumi ndi awiri'wo. Ndipo pamene anaseama iwo
kudya, Yesu anati, Nditu ndinena ndi inu, Mmodzi wa
inu adzandipereka Ine, ndiye wakudya ndi Ine pamodzi.
19 Anayamba iwo kukhala ndi chisoni, ndi kunena naye
20 mmodzi mmodzi, kuti, Ndine kodi? Ndipo anati kwa iwo
Mmodzi wa khumi ndi awri'wo, ndiye wakusunsa pamodzi
21 ndi Ine m'mbale. Kuti Mwana wa munthu amukadi,
monga kwalembedwa za Iye; koma tsoka kwa munthu'yo
amene Mwana wa munthu aperekedwa ndi iye! Kuka-
dakhala bwino kwa munthu amene'yo ngati sakadaba-
dwa iye.
22 Ndipo pamene iwo anali kudya, Iye anatenga mkate,
ndipo pamene adadalitsa, ananyema, napereka kwa iwo,
23 kuti, Tengani; thupi langa ndi ili. Ndipo anatenga
chiko, ndipo pamene adayamika, anapereka kwa iwo;
24 ndipo iwo onse anamwa'mo. Ndipo Iye anati kwa iwo,
Ichi ndi mwazi wanga wa chipangano, wotiridwa chifu-
25 kwa cha anthu ambiri. Nditu ndinena nanu, Sindidza-
mwa'nso chipatso cha mpesa, kufikira tsiku lidja'lo,

limene ndidzamwa ichi chatsopano mu Ufumu wa Mu-
lungu.
Ndipo atayimba nyimbo, anaturuka, namuka ku phiri 26
la Azitona.

### Yesu achenjeza Petro.

(Mat., **26** : 31-35. Luka, **22** : 31-34. Yoh., **13** : 36-38.)

Ndipo Yesu ananena nawo, Mudzakumudwa nonsenu; 27
kuti kwalembedwa,

*Ndidzakhoma mbusa, ndipo nkhosa zidzamwazika.*

Komatu nditadzauka ndidzatsogolera inu ku Galileya. 28
Koma Petro ananena naye, Angakhale adzakumudwa 29
onse, komatu ine iai. Ndipo Yesu ananena naye, Nditu 30
ndinena ndi iwe, kuti lero, usiku uno, tambala asanalire
kawiri, udzandikana Ine katatu. Koma iye analimbitsa 31
mau chilimbitsire, kuti, Ngakhale ndidzafa nanu, sindidza-
kana Inu. Ndipo onse'wa anatero.

### Getsemane.

(Mat., **26** : 36-46. Luka, **22** : 39-46. Yoh., **18** : 1.)

Ndipo iwo anadza ku malo dzina lache Getsemane; 32
ndipo ananena kwa ophunzira ache, Bakhalani pano, kufiki-
ra ndikapemphera. Ndipo anatenga pamodzi ndi Iye 33
Petro, ndi Yakobo, ndi Yohane, nayamba kudabwa kwa-
mbiri, ndi kusauka mtima nditu. Ndipo ananena nawo, 34
Moyo wanga uli wa chisoni chambiri, kufikira imfa.
Bakhalani pano, ndipo dikirani. Ndipo Iye anapita mtso- 35
golo pang'ono, nagwa pansi, napemphera kuti ngati
nkutheka nthawi imene impitirire. Ndipo ananena, 36
Abba, Atate, zinthu zonse zitheka ndi Inu; chotseni
chiko ichi kwa Ine; komatu si chimene ndichifuna Ine,
koma chimene muchifuna Inu. Ndipo anadza nawapeza 37
iwo ali m'tulo, nanena ndi Petro, Simoni, ugona kodi?
unalibe mphamvu kudikira ora limodzi kodi? Dikirani, 38
pempherani, kuti mungalowe m'kuyesedwa; mzimutu
uli wakufuna, koma thupi la nyama liri lolefuka. Ndipo 39
anachoka'nso, napemphera, nanena mau omwe'wo. Ndi- 40
po anadza'nso nawapeza ali m'tulo, pakuti maso awo ana-
lemeradi; ndipo sanadziwa chomyanka Iye. Ndipo 41
anadza kachitatu, nanena nawo, Gonani tsopano, nimu-
pumule: chakwanira; yafika nthawi; onani Mwana wa
munthu aperekedwa m'manja a anthu ochimwa. Ukani, 42
tidzimuka; onani wakundipereka'yo ali pafupi.

### Amgwira Yesu.

(Mat., **26** : 47-50. Luka, **22**: 47-53. Yoh., **18**: 2-11.)

43 Ndipo pomwepo, Iye ali chilankhulire, anadza Yudase,
mmodzi wa khumi ndi awiri'wo, ndipo pamodzi naye khamu
la anthu, ali nawo malupanga ndi mikunku, ochokera kwa
44 ansembe akuru ndi alembi ndi akuru. Ndipo wakumpe-
reka Iye anawapatsa chizindikilo, nanena, Iye amene
ndidzampsompsona, ndiyetu; mgwireni munka naye chi-
45 sungire. Ndipo atafika, pomwepo anadza kwa Iye,
46 nanena, Rabi; nampsompsonetsa. Ndipo anamgwira
47 ndi manja, namtenga. Koma mmodzi wina wa iwo akui-
ma'po, anasolola lupanga lache, natema kapolo wache wa
48 mkulu wansembe, namdula khutu lache. Ndipo Yesu
anayanka nati kwa iwo, Kodi mwaturuka ndi malupanga
ndi mikunku kundigwira Ine monga wachifwamba?
49 Masiku onse ndinali nanu m'kachisi ndi kupunzitsa, ndipo
simunandigwira Ine: koma ichi chitero kuti malembo
50 akwanitsidwe. Ndipo iwo onse anamsiya iye, nathawa.
51 Ndipo mnyamata wina anamtsata Iye, atapfunda pa
52 thupi bafuta yekha; ndipo anamgwira; koma anasiya
bafuta'yo nathawa wosapfunda kanthu.

### Yesu aweruzidwa ndi akuru a aYuda.

(Mat., **26** : 57-68. Luka, **22**: 63-71. Yoh., **18** : 12-27.)

53 Ndipo ananka naye Yesu kwa mkulu wa nsembe;
ndipo anasonkhana kwa iye ansembe akuru onse ndi akuru
54 a anthu, ndi a'embi. Ndipo Petro adamtsata Iye patali-
tali, ndi kulowa m'bwalo la mkulu wa ansembe; ndipo
anali kukhala pansi pamodzi ndi anyamata, ndi kuota
55 moto. Ndipo ansembe akuru ndi akuru a milandu onse
anafunafuna umboni wakutsutsa nawo Yesu kuti amuphe
56 Iye; ndipo sanaupeza. Pakuti ambiri anamchitira mboni
57 wonama, ndipo mboni zao sizinalingana. Ndipo anauka-
58 'po ena, namchitira mboni wakunama, nanena kuti, Ife
tinamva Iye alikunena, kuti Ine ndidzaononga kachisi
uyu womangidwa ndi manja, ndipo masiku atatu ndidza-
59 manga wina wosapangidwa ndi manja. Ndipo ngakhale
60 momwemo mboni zao sizinalingana. Ndipo mkulu wa
nsembe anaimirira pakati, namfunsa Yesu, nanena, Suya-
nka kanthu kodi? Ichi nchiani chimene awa ali kuchiti-
61 ra mboni? Koma anakhala chete, ndipo sanayanka
kanthu. Mkulu wa ansembe anamfunsa'nso, nanena

naye, Kodi iwe ndiwe Kristu, Mwana wache wa Wodali-
tsika? Ndipo Yesu anati, Ndine amene; ndipo mudzao- 62
na Mwana wa munthu alikukhala ku dzanja la manja la
mphamvu, ndi kudza ndi mitambo ya kumwamba. Ndipo 63
mkulu wa nsembe anang'amba maraya ache, nanena,
Tifunanji'nso amboni? Mwamva mwano wache; muyesa 64
bwanji? Ndipo anamtsutsa Iye onse kuti ayenera kufa.
Ndipo ena anayamba kumlabvulira malobvu Iye, ndi kupi- 65
mba nkhope yache, ndi kumbwanyula, ndi kunena naye,
Lota; ndipo anyamata'wo anampanda Iye kofu.

**Petro akana kuti sadziwa Yesu.** (Mat., **26**: 69-75. Luka, **22**: 54-62. Yoh., **18**: 15-18, 25-27.)

Ndipo pamene Petro anali pansi m'bwalo, anadza'po 66
mmodzi wa adzakazi a mkulu wa nsembe; ndipo anaona 67
Petro alikuota moto namyang'anira iye, nanena, Iwe'nso
unali naye mNazarene, Yesu. Koma anakana, nanena, 68
Sindidziwa, kapena kumvetsa chimene uchinena iwe;
ndipo anaturuka kunka kunja ku konde; ndipo tambala
analira. Ndipo anamuona mdzakazi'yo, nayamba'nso 69
kunena ndi iwo akuimirira'po, Uyu ngwa awa. Koma 70
anakana'nso iye. Ndipo panatha kampindi, akuimirira'po
ananena'nso ndi Petro, Zedi, uli wa kwa awa; pakuti'nso
uli mGalileya. Koma iye anayamba kutemberera, ndi 71
kulumbira, Sindimdziwa munthu'yu muli kunena. Ndipo 72
pomwepo tambala analira kachiwiri. Ndipo Petro ana-
kumbukila mau monga Yesu anati kwa iye, kuti, Tambala
asanalire kawiri udzandikana katatu. Ndipo pa kugani-
zira ichi analira misozi.

**Yesu aweruzidwa ndi Pilato.** (Mat., **27**: 1, 2, 11-31. Luka, **23**: 1-25. Yoh., **18**: 28-**19**: 16.)

Ndipo pomwepo mamawa anaweruzana ansembe 15
akuru, ndi akuru a anthu ndi alembi, ndi akuru a
milandu onse, namanga Yesu, namtenga, nampereka kwa
Pilato. Ndipo Pilato anamfunsa Iye, Kodi ndiwe Mfumu 2
ya aYuda? Ndipo anayanka, nanena naye, Mwatero.
Ndipo akuru ansembe anamnenera Iye zinthu zambiri. 3
Ndipo Pilato anamfunsa'nso Iye, nanena, Suyanka kanthu 4
kodi? taona, akunenera iwe zinthu zambiri zotere. Ko- 5
ma Yesu sanayanka'nso kanthu; kotero kuti Pilato ana-
zizwa.

6 Ndipo adafuwamasulira pa phwando wandende mmo-
7 dzi, amene iwo anampempha. Ndipo analipo wina dzina
łache Baraba, womangidwa, pamodzi ndi opanduka,
8 amene anapha munthu mu mphandu'mo. Ndipo khamu
la anthu anabwera nayamba kupempha kuti achite monga
9 adafuwachitira. Ndipo Piłato anawayanka, nanena nawo,
Mufuna kodi kuti ndikumasulireni Mfumu ya aYuda?
10 Pakuti anazindikira kuti ansembe akuru anampereka Iye
11 mwa njiru. Koma ansembe akuru anasonkezera khamu'-
12 lo, kuti makamaka awamasułire Baraba. Ndipo Piłato
anawayanka'nso, nati kwa iwo, Pamenepo ndidzachita
chiani ndi Iye amene mumchula Mfumu ya aYuda?
13 Ndipo anapfuuła'nso, Mpachikeni pa mtanda. Ndipo
14 Piłato ananena nawo, Pakuti Iye anachita choipa chiani?
15 Koma iwo anapfuulitsatu, Mpachikeni Iye. Ndipo Pi-
łato pofuna kuwakhazika mtima anthu'wo, anawamasulira
Baraba, napereka Yesu, atamkwapuła, kukapachikidwa
pa mtanda.
16 Ndipo ankhondo anachoka naye nalowa m'bwalo,
ndiło Pretorio; ndipo anasonkhanitsa gulu lao łonse.
17 Ndipo anambveka Iye chinyong'onyo, naluka korona
18 wa minga, namuika pa Iye; ndipo anayamba kumlankhula
19 Iye, kuti, Tikuoneni, Mfumu ya aYuda! Ndimo anapa-
nda Iye pa muthu pache ndi bango, namlabvulira Iye
20 malobvu, nampindira maondo, nampembedza. Ndipo
adatha kumnyoza anambvula chinyong'onyo nambveka Iye
zobvala zache. Ndipo anaturuka naye kuti akampachike
Iye pa mtanda.

### Ampachika Yesu pa mtanda.

(Mat., **27**: 32-56. Luka, **23**: 26-49. Yoh., **19**: 17-37.)

21 Ndipo anakangamiza wina wopitirira'po, Simoni wa
ku Kerene, alikuchokera ku minda, atate wao wa Alesa-
22 ndere ndi Rufu, kuti anyamule mtanda wache. Ndipo
anamtenga Iye ku malo Gołgota, ndiwo, osandulika, Mało
23 a bade. Ndipo anampatsa vinyo wosanganiza ndi mure:
24 koma Iye sanaułandira. Ndipo anampachika Iye, nagawa
zobvala zache mwa iwo okha, ndi kuchita maere pa
25 izo, kuti adziwe yense adzatenga chiani. Ndipo panali
26 ora lachitatu, ndipo anampachika Iye. Ndipo lembo la
mlandu wache linalembedwa pamwamba, MFUMU YA
27 AYUDA. Ndipo anapachika pamodzi ndi Iye, achifwamba
28 awiri; mmodzi ku dzanja lamanja lache ndi wina ku

manzere kwache. Ndipo iwo akupitirira'po anamchitira 29
mwano, napukusa mithu yao, nanena, Ha! iwe wakupasula
kachisi, ndi kummanga masiku atatu, udzipulumutse mwini, 30
nutsike pa mtanda. Motero'nso ansembe akuru anamtonza 31
mwa iwo okha pamodzi ndi alembi, nanena, Anapulumutsa
ena; sakhoza kudzipulumutsa mwini yekha. Atsike tso- 32
pano ku mtanda, Kristu Mfumu ya Israyeli, kuti tione,
ndi kukulupirira. Ndipo iwo akupachikidwa naye ana-
mlalatira.

Ndipo pofika ora lachisanu ndi chimodzi, panali mdi- 33
ma pa dziko lonse, kufikira ora lachisanu ndi chinai.
Ndipo pa ora lachisanu ndi chinai Yesu anapfuula ndi 34
mau okweza, Eloi, Eloi, lama sabakitani? ndiko kusa-
ndulika,

*Mulungu wanga, Mulungu wanga mwandisiyiranji Ine?*

Ndipo ena akuimirira'po, pa kumva, ananena, Taonani, 35
aitana Eliya. Ndipo anatamanga mmodzi wina, nadzaza 36
chinkupule ndi vinyo wosasa, nachiika pa bango, namwe-
tsa Iye, nanena, Lekani; tione ngati Eliya adza kudza-
mtsitsa Iye. Ndipo Yesu anapfuula mau okweza, 37
napereka mzimu wache. Ndipo chinsaru chochinga cha 38
m'kachisi chinang'ambika pakati, kuyambira kumwamba
kufikira pansi. Ndipo pamene kenturiyo, woimirira'po 39
popenyana ndi Iye, anaona kuti anapereka mzimu kotero,
anati, Zoonadi, munthu uyu anali Mwana wa Mulungu.
Ndipo anali'nso kumeneko akazi akuyang'anira kutali; 40
mwa iwo anali'nso Maliya wa Magadala, ndi Maliya
amache wa Yakobo wang'ono, ndi wa Yose, ndi Salome;
amene anamtsata Iye, pamene anali m'Galileya, namtu- 41
mikira; ndi akazi ena ambiri, amene anakwera kudza ndi
Iye ku Yerusalemu.

### **Yesu aikidwa m'manda.** (Mat., **27**: 57-66. Luka, **23**: 50-56. Yoh., **19**: 38-42.)

Ndipo atafika tsono madzulo, popeza mpa Chikonzero, 42
ndilo la pambuyo pa Sabata, anadza'po Yosefe wa ku 43
Arematey, mkulu wa mirandu womveka, ameneyo'nso
yekha anali kuyembekezera Ufumu wa Mulungu; nalimba
mtima nalowa kwa Pilato, napempha mtembo wache wa
Yesu. Ndipo Pilato anazizwa ngati adamwaliradi; nai- 44
tana kenturiyo, namfunsa ngati adamwalira kale. Ndipo 45
pamene anachidziwa ndi kenturiyo, anampinka Yosefe mte-
mbo'wo. Ndipo anagula bafuta, namtsitsa Iye, namku- 46

lunga m'bafuta'mo, namuika m'manda osemedwa m'ta-
47 ntwe; nakhunkuniza mwala pa khomo la manda. Ndipo
Maliya wa Magadala ndi Maliya amache wa Yose anape-
nya pomwe anaikidwa'po.

**Yesu auka'nso.** (Mat., **28**: 1-10. Luka, **24**: 1-12. Yoh., **20**: 1-18.)

16 Ndipo litapita Sabata, Maliya wa Magadala, ndi Mali-
ya amache wa Yakobo, ndi Salome, anagula zonunkira,
2 kuti akadze kumdzosa Iye. Ndipo anadza ku manda
mamawa tsiku loyamba la Sabata, litaturuka dzuwa.
3 Ndipo anali kunena mwa okha, Adzatikhunkunizira nda-
4 ni mwala'wo, pa khomo la manda? Ndipo pamene ana-
kweza maso anaona kuti mwala wakhunkunizidwa, pakuti
5 unali woukuru nditu. Ndipo pamene analowa m'manda,
anaona mnyamata alikukhala ku mbali ya ku dzanja la
manja, wobvala mwinjiro woyera; ndipo iwo anadabwa.
6 Ndipo iye ananena nawo, musadabwe: mulikufuna Yesu
mNazarene amene anapachikidwa; anauka; siali pano;
7 taonani, mbuto m'mene anamuika'mo Iye! Koma muka-
ni, uzani opunzira ache, ndi Petro, kuti akutsogolerani
inu ku Galileya: kumeneko mudzamuona Iye, monga
8 anati kwa Inu. Ndipo anaturuka iwo, nathawa ku manda;
pakuti kunthunthumira ndi kudabwa kwakukuru kuda-
wagwira; ndipo sanauza kanthu kwa munthu ali yense;
pakuti anachita mantha.

**Yesu aoneka kwa opunzira ache.**

9 Ndipo pamene Iye adauka mamawa tsiku loyamba
la sabata, anayamba kuoneka kwa Maliya wa Magadala,
amene Iye adamturutsira ziwanda zisanu ndi ziwiri.
10 Iye'yu anapita kuwauza iwo amene adafokhala naye, ali
11 ndi chisoni ndi kulira misozi. Ndipo iwo'wa, pamene
anamva kuti ali moyo, ndi kuti adapenyeka kwa iye, sa-
namvera.
12 Ndipo zitatha izi, anaoneka'nso Iye m'maonekedwe
ena kwa awiri a iwo alikuyendayenda kupita ku miraga.
13 Ndipo iwo'wa anachoka nawauza otsala: koma iwo omwe
sanabvomereza iwo.
14 Ndipo chitatha icho anaoneka kwa khumi ndi mmodzi
iwo okha, alikukhala pa chakudya; ndipo anawatonza
chifukwa cha kusabvomereza kwao ndi kuuma mtima,
chifukwa sanabvomereza iwo amene adamuona, atauka

Iye. Ndipo ananena nawo, Mukani ku dziko lonse la 15
pansi, lalikirani Utenga Wabwino kwa olengedwa onse.
Amene akulupirira, nabatizidwa adzapulumutsidwa ; koma 16
amene sakulupirira adzalangidwa. Ndipo zizindikilo izi 17
zidzawatsata iwo akukulupirira : ndi dzina langa adzatu-
rutsa ziwanda ; adzalankhula ndi malankhulidwe atsopano ;
adzatola njoka, ndipo ngakhale akamwa kanthu kakufa 18
nako, sikadzawapweteka ; adzaika manja awo pa odwala,
ndipo adzachira.
Pamenepo Ambuye Yesu, adatha kulankhula nawo, 19
analandiridwa kumwamba, nakhala pa dzanja la manja la
Mulungu. Ndipo iwo'wa anaturuka, nalalikira ponse 20
ponse, ndipo Ambuye anachita pamodzi ndi iwo, natsimi-
kiza mau'wo ndi zizindikilo zakutsata'po. Amen.

# UTENGA WABWINO WA LUKA

Popeza kuti ambiri anayesera kulongosola nkhani 1
zache za zinthu zimene zinakwanitsidwa pakati pa ife,
monga anazipereka kwa ife iwo amene anakhala mboni 2
ndi atumiki a mau, kuyambira pa chiyambi, ndinachiyesa 3
nchabwino ine'nso, amene ndinalondalonda mosamalitsa
zinthu zonse kuyambira pa chiyambi, kulembera kwa iwe
tsatane tsatane, Teofilo wabwinotu iwe ; kuti iwe ukadziwi- 4
tse zoona zache za mau m'mene'mo unapunzitsidwa.

### Anenera kubadwa kwache kwa Yohane.

Pa nthawi ya Herode, mfumu ya Yudeya, kunali 5
munthu wansembe, dzina lache Zakariya, wa gulu la
nsembe la Abiya ; ndi mkazi wache wa ana akazi a pfuko
la Arone, dzina lache Elisabeti. Ndipo onse awiri anali 6
olungama mtima pa maso pa Mulungu, namayendayenda
m'malamulo onse ndi zoikika za Ambuye osachimwa.
Ndipo analibe mwana, poona kuti Elisabeti anali wouma, 7
ndimo onse awiri anakalamba.
Ndipo panali, pakuchita iye nchito ya kutira nsembe 8
m'kulandira kwa utumiki wache, pa maso pa Mulungu,
monga mwa machitidwe a kutira nsembe, kudamgwera 9

maere akufukiza zonunkira polowa iye m'kachisi wa
10 Ambuye. Ndipo khamu lonse'lo la anthu linali kupemphe-
11 ra kunja nthawi ya zonunkira. Ndipo anamuonekera iye
ngelo wa Ambuye, naima ku dzanja lamanja la potirapo
12 nsembe ya zonunkira. Ndipo Zakariya anadabwa pamene
13 anamuona, ndimo mantha anamgwira iye. Koma ngelo
anati kwa iye, Usaope Zakariya, chifukwa kuti lamveka
pemphero lako, ndimo mkazi wako adzakubalira iwe
mwana wamwamuna, ndimo udzamucha dzina lache
14 Yohane. Ndipo kudzakhala kwa iwe kukondwera ndi
msangalalo; ndimo anthu ambiri adzakondwera pa
15 kubadwa kwache. Pakuti iye adzakhala wamkuru pa
maso pa Ambuye, ndimo sadzamwa konse vinyo kapena
kachasu; nadzadzazidwa ndi Mzimu Woyera, kuyambira
16 ku mimba ya amache. Ndipo iye adzatembenuzitsa
ana a Israyeli ambiri kwa Ambuye Mulungu wao.
17 Ndipo iye adzamtsogolera Iye, ndi mzimu ndi mphamvu
ya Eliya, kutembenuzitsa mitima ya atate kwa ana awo,
ndi osamvera kuti atsate nzeru ya olungama mtima;
18 kukonzera Ambuye anthu okonzeka. Ndipo Zakariya
anati kwa ngelo, Ndidzadziwitsa ichi ndi chiani? Pakuti
ine ndine nkalamba, ndimo zaka zache za mkazi wanga
19 zachuruka. Ndipo ngelo anayanka, nati kwa iye, Ine
ndine Gabriyeli, woimirira pa maso pa Mulungu; ndimo
ndinatumidwa kwa iwe kukalankhula nawe, ndi kuuza iwe
20 utenga uwu wabwino. Ndipo taona, udzakhala wotontola
ndi wosakhoza kulankhula, kufikira tsiku limene zidzachi-
tika izi, poona kuti sunakulupirira mau anga, amene adza-
21 kwanitsidwa pa nyengo yao. Ndipo anthu anali kulindira
Zakariya, nazizwa ndi kuchedwa kwache m'kachisi'mo.
22 Koma mmene iye anaturuka'mo, sanatha kulankhula
nawo: ndimo anazindikira kuti iye adaona masompenya
m'kachisi'mo. Ndipo iye anali kukodola kwa iwo, naka-
23 labe wosalankhula. Ndipo kunali, pamene masiku a
utumiki wache anamarizidwa, anamuka ku nyumba
kwache.
24 Ndipo padatha masiku awa, Elisabeti mkazi wache
25 anaima; nadzibisa miyezi isanu, nati, Ambuye wandichi-
tira chotero m'masiku momwe Iye anandipenyera, kucho-
tsa manyazi anga mwa anthu.

**Anenera kubadwa kwache kwa Yesu.**

26 Ndipo mwezi wachisanu ndi chimodzi ngelo Gabriyeli

anatumidwa ndi Mulungu kumka ku mudzi wa Galileya
dzina lache Nazarete, kwa namwali wopalidwa ubwenzi 27
ndi mwamuna, dzina lache Yosefe, wa pfuko la Davide;
ndimo dzina lache la namwali'yo ndilo Mariya. Ndipo 28
pakulowa ngelo anati kwa iye, Tikuoneni, wochitidwa
chisomo, Ambuye ali ndi iwe. Koma iye ananthunthumira 29
ndi mau awa, nasinkasinka kulankhula uku nkutani.
Ndipo ngelo anati kwa iye, Usaope, Mariya: pakuti 30
wapeza chisomo ndi Mulungu. Ndipo taona, udzakhala 31
ndi pakati nudzabala mwana wamwamuna, nudzamucha
dzina lache Yesu. Iye adzakhala wamkuru, nadzanene- 32
dwa Mwana wa Wamkurukuru: ndipo Ambuye Mulungu
adzampatsa Iye mpando wachifumu wa Davide atate
wache: ndipo Iye adzachita ufumu pa banja la Yakobo 33
ku nthawi zonse; ndimo ufumu wache sudzatha.

Koma Mariya anati kwa ngelo, Ichi chidzakhala bwanji, 34
poona ine sindidziwa mwamuna? Ndipo ngelo anayanka, 35
nati kwa iye, Mzimu Woyera udzafika pa iwe, ndimo
mphamvu ya Wamkulukulu idzakupimba iwe: chifukwa
chache'nso Choyera'cho chikadzabadwa, adzanenedwa
Mwana wa Mulungu. Ndipo taona, Elisabeti mbale 36
wako, iye'nso ali ndi pakati pa mwana wamwamuna m'ku-
kalamba kwache; ndimo mwezi uno uli wachisanu ndi
chimodzi wa iye amene ananenedwa wouma. Chifukwa 37
palibe mau amodzi akuchokera kwa Mulungu adzakhala
opanda mphamvu.

Ndipo Mariya anati, Onani, mdzakazi wa Ambuye; 38
kukhale kwa ine monga ngati mau anu. Ndipo ngelo
anachoka kwa iye.

### Mariya acheza kwa Elisabeti.

Ndipo Mariya anauka masiku amene'wa, namuka ndi 39
changu ku dziko la mapiri ku mudzi wa Yuda; nalowa 40
m'nyumba ya Zakariya nalankhula Elisabeti. Ndipo panali 41
pamene Elisabeti anamva kulankhula kwache kwa Mariya,
mwana wosabadwa'yo anatsalima m'mimba mwache;
ndimo Elisabeti anadzazidwa ndi Mzimu Woyera;
nakweza mau ndi mkuwo woukuru, nati, Wodalitsika iwe 42
mwa akazi, ndimo chodalitsika chipatso cha mimba yako.
Ndipo ichi chichokera kuti kudza kwa ine, kuti adze 43
kwa ine amache wa Ambuye wanga? Pakuti ona, pame- 44
ne mau akulankhula kwako analowa m'makutu anga,
mwana anatsalima ndi msangalalo m'mimba mwanga.

45 Ndipo wodala ali iye amene anakulupirira; chifukwa zidzachitidwa zinthu zimene zalankhulidwa kwa iye ndi Ambuye.

### Nyimbo ya Mariya.

46 Ndipo Mariya anati,

*Moyo wanga ulemekeza Ambuye,*
47 *Ndipo mzimu wanga wakondwera mwa Mulungu*
*Mpulumutsi wanga.*
48 *Chifukwa iye anayang'anira umpawi wa mdzakazi wache:*
*Pakuti taonani, kuyambira tsopano, anthu a mibadwo yonse*
*adzandichula ine wodala.*
49 *Chifukwa Iye Wamphamvu'yo anandichitira ine zazikuru;*
*Ndipo dzina lache liri loyera.*
50 *Ndipo chifundo chache chifikira anthu a mibadwo ndi*
*mibadwo*
*Pa iwo amene akumuopa Iye.*
51 *Iye anachita zamphamvu ndi mkono wache;*
*Iye anabalalitsa odzitama ndi mlingaliro wa mtima wao.*
52 *Iye anatsitsa mafumu pa mipando yao yachifumu,*
*Ndipo anakweza aumpawi.*
53 *Anawakhutitsa anjala ndi zinthu zabwino,*
*Ndipo eni chuma anawachotsa opanda kanthu.*
54 *Anatangatira Israyeli mnyamata wache,*
*Kuti akakumbukile chifundo,*
55 *(Monga analankhula kwa makolo athu)*
*Kwa Abrahamu ndi kwa mbeu yache ku nthawi yonse.*

56 Ndipo Mariya anakhala ndi iye ngati miyezi itatu, nabwera'nso ku nyumba kwache.

### Kubadwa kwache kwa Yohane Mbatizi.

57 Koma inakwanira nthawi yache ya Elisabeti, ya kubala kwache, ndimo iye anabala mwana wamwamuna.
58 Ndipo anansi ache ndi abale ache anamva kuti Ambuye
anakulitsa chifundo chache pa iye; nakondwera pamodzi
59 naye. Ndipo panali pa tsiku lachisanu ndi chitatu iwo
anadza kudzadula kamwana'ko; ndipo analimkumucha
60 Iye dzina la atate wache Zakariya. Ndipo amache
61 anayanka, kuti, Iai; koma adzachedwa Yohane. Ndipo
iwo anati kwa iye, Palibe wina wa abale ako amene ache-
62 dwa dzina ili. Ndipo anakodola kwa atate wache, afuna
63 amuche dzina liti? Ndipo iye anafunsa cholembera'po,
nalemba, kuti, Dzina lache liri Yohane. Ndipo anazizwa

onse. Ndipo panatseguka pakamwa pache pomwepo, ndi 64
lilume lache linamasuka, ndimo iye analankhula, nadalitsa
Mulungu. Ndipo panagwa mantha pa iwo onse akukhala 65
oyandikana nawo; ndimo analankhula lankhula nkhani izi
zonse m'dziko lonse la mapiri a Yudeya. Ndipo onse 66
amene anazimva anazisunga m'mtima mwao, nanena, Mwa-
na uyu nanga adzakhala wotani? Pakuti dzanja la
Ambuye linakhala pamodzi ndi Iye.

### Nyimbo yache ya Zakariya.

Ndipo atate wache Zakariya anadzazidwa ndi Mzimu 67
Woyera, nanenera za Mulungu, nati,

*Wodalitsika Ambuye, Mulungu wa Israyeli;* 68
*Chifukwa Iye anayang'ana, nachitira anthu ache chiombolo,*
*Ndipo Iye anatikwezera ife nyanga ya chipulumutso,* 69
*Mwa pfuko la Davide mwana wache,*
*(Monga Iye analankhula ndi mkamwa mwa aneneri ache* 70
*oyera-mtima, a kale lomwe),*
*Chipulumutso cha kwa adani athu,* 71
*Ndi ku dzanja la anthu onse amene atida ife;*
*Kuchitira atate athu chifundo,* 72
*Ndipo kukumbukila pangano lache loyera;*
*Chilumbiro chimene Iye anachilumbira kwa Abrahamu atate* 73
*wathu,*
*Kutipatsa ife, kuti tidalanditsidwa ku dzanja la adani athu,* 74
*Tidzamtumikira Iye, opanda mantha,*
*M'chiyero ndi chilungamo pa maso pache, masiku athu onse.* 75
*Ea, ndipo iwetu kamwana'we, udzanenedwa mneneri wa* 76
*Wamkulukulu:*
*Pakuti udzatsogolera Ambuye, kukakonza njira zache;*
*Kuwapatsa anthu ache adziwitse chipulumutso,* 77
*Ndi makululukidwe a machimo awo,*
*Chifukwa cha mtima wa chifundo wa Mulungu wathu.* 78
*Mmenemo mbanda kucha wa kumwamba udzatichezera ife;*
*Kuwalitsira iwo okhala mu mdima ndi mtunzi wa imfa;* 79
*Kulunjikitsa mapazi athu mu njira ya mtendere.*

Ndipo mwana'yo anakula, nalimbika mu mzimu wache, 80
ndipo iye anali m'mapululu, kufikira masiku akudzionetsa
yekha kwa Israyeli.

### Kubadwa kwache kwa Yesu Kristu.

Ndipo kunali masiku aja, kuti chilamuliro chinaturuka 2

kwa Kaisara Augusto kuti dziko lonse lokhala'mo anthu
2 lilembedwe; ndiko kulembera koyamba pokhala Kureniyo
3 kazembe wa Suriya. Ndipo onse anamuka kulembedwa,
4 munthu ali yense ku mudzi wache. Ndipo Yosefe'nso
anakwera kuchokera ku Galileya, ku mudzi wa Nazarete,
kumka ku Yudeya, ku mudzi wa Davide, dzina lache
Betelehemu, chifukwa anali iye wa banja ndi pfuko lache
5 la Davide; kukalembedwa iye mwini pamodzi ndi Mariya,
wopalidwa naye ubwenzi; ndi uyu anali ndi pakati.
6 Ndipo panali pokhala iwo komweko, masiku ache a kubala
7 anakwanira. Ndipo iye anabala mwana wache wamwa-
muna woyamba; namkulunga Iye nsaru, nagoneka Iye
modyera ng'ombe, chifukwa kuti kunalibe malo kwa iwo
m'nyumba ya ulendo.

### Abusa a ku Betelehemu.

8 Ndipo panali abusa m'dziko lomwe'lo, okhala ku
9 busa ndi kuyang'anira zoweta zao usiku. Ndipo ngelo
wa Ambuye anaima pa awo, ndimo kuwala kwa Ambuye
kunaunikira iwo kozungulira: ndipo anaopa ndi mantha
10 akuru. Ndipo ngelo anati kwa iwo, Musaope; pakuti
onani, ndikuuzani inu utenga wabwino wa chikondwero
11 chachikuru, chimene chidzakhala kwa anthu onse. Kuti
anakubadwirani inu lero, m'mudzi wa Davide, Mpulumutsi,
12 amene ali Kristu Ambuye. Ndipo ichi ndi chizindikilo
kwa inu; Mudzapeza mwana wa khanda wokuta ndi nsaru,
13 nagona modyera. Ndipo msanga panali pamodzi ndi
ngelo'yo ambirimbiri a gulu la kumwamba, natamanda
Mulungu, nanena,

14 *Ulemerero ukhale kwa Mulungu kumwambamwamba,*
*Ndipo mtendere pansi pano mwa anthu amene akondwera nawo.*

15 Ndipo panali, pamene angelo anachokera kwa iwo
kumka kumwamba, kuti abusa anati wina ndi mnzache,
Tipitiretu ku Betelehemu, ndipo tione chinthu ichi chida-
chitidwa, chimene Ambuye anatidziwitsira ife.
16 Ndipo iwo anadza ndi changu, napeza Mariya, ndi
17 Yosefe, ndi mwana wa khanda wogona modyera. Ndipo
iwo, mmene anaona, anadziwitsa anthu za mau analankhu-
18 lidwa kwa iwo a mwana uyu. Ndipo anthu onse amene
anamva anazizwa pa zinthu zolankhulidwa kwa iwo ndi
19 abusa. Koma Mariya anasunga mau awa onse nawali-
20 ngalira mu mtima mwache. Ndipo abusa'wo anabwera,

nalemekeza ndi kutamanda Mulungu pa zinthu zonse
zimene anazimva, naziona, monga kunalankhulidwa kwa
iwo.

**Mdulidwe ndi kuperekedwa kwache kwa Yesu.**

Ndipo pamene panakwanira masiku asanu ndi atatu 21
akumdula Iye, anamucha dzina lache YESU, limene
analicha ngelo'yo asanalandiridwe Iye m'mimba.
Ndipo pamene anakwanira masiku a kukonza kwao, 22
monga mwa chilamulo cha Mose, iwo anakwera naye
kunka ku Yerusalemu, kukamlangiza Iye kwa Ambuye,
(monga kwalembedwa m'chilamulo cha Ambuye, Kuti 23
muna ali yense wotsegula pa mimba ya amache adzane-
nedwa woyera wa kwa Ambuye) ndi kukapereka nsembe 24
monga kwanenedwa m'malamulo a Ambuye, Njiwa ziwiri,
kapena maunda awiri. Ndipo onani, m'Yerusalemu 25
munali munthu, dzina lache Sumeoni; ndimo munthu
uyu, wolungama mtima ndi wopemphera, anali kulindira
matontozedwe a Israyeli; ndimo Mzimu Woyera unali pa
iye. Ndipo kunaululidwa kwa iye ndi Mzimu Woyera, 26
kuti sadzaona imfa, kufikira adzaona Kristu wache wa
Ambuye. Ndipo iye analowa ku kachisi, ndi Mzimu: 27
ndipo pamene atate ndi amache analowa ndi kamwana'ko
Yesu, kukamchitira Iye chizoloweredwe a chilamulo,
pomwepo iye anamlandira Iye m'manja ache, nadalitsa 28
Mulungu, nati,

*Tsopano, Ambuye, monga mwa mau anu aja,* 29
*Lolani ine, kapolo wanu, ndichoke m'mtendere;*
*Chifukwa maso anga adaona chipulumutso chanu,* 30
*Chimene munakonza patsogolo pa nkhope ya anthu onse,* 31
*Kuunika kwa kuwalitsa anthu a mitundu,* 32
*Ndi ulemerero wa anthu anu Israyeli.*

Ndipo atate ndi amache anali kuzizwa ndi zinthu zolankhu- 33
lidwa za Iye. Ndipo Sumeoni anadalitsa iwo, nati kwa 34
Mariya amache,

*Taona, uyu waikidwa akhale kugwa ndi kuuka'nso kwa*
*anthu ambiri mwa Israyeli;*
*Ndipo akhale chizindikilo chakutsutsana nacho;*
*Ea, ndipo lupanga lidzakupyoza iwe moyo wako;* 35
*Kuti maganizo a m'mitima yambiri akaululidwe.*

Ndipo panali Ana, mneneri wamkazi, mwana wa 36
Fanueli, wa pfuko la Aseri; yemwe'yo anali wokalamba
nditu, amene anakhala ndi mwamuna wache, kuyambira

37 pa unamwali wache, zaka zisanu ndi ziwiri, ndimo iye anali
wamasiye wa kufikira zaka zache makumi asanu ndi
atatu mphambu zinai, amene sanachoka ku kachisi,
wotumikira Mulungu ndi kudzikana kudya ndi kupe-
38 mphera usiku ndi usana. Ndipo iye anafika'ko pa
nthawi yomwe ija, nabvomereza'nso kutama Mulungu,
ndipo analankhula za Iye kwa anthu onse akuyembekeza
39 chiombolo cha Yerusalemu. Ndipo pamene iwo anatha
zonse monga mwa malamulo a Ambuye, anabwera ku
Galileya, ku mudzi kwao, ku Nazarete.
40 Ndipo mwana'yo anakula, nalimbika, nali kudzala ndi
nzeru: ndimo chisomo cha Mulungu chinali pa Iye.

### Mnyamata Yesu pakati pa apunzitsi.

41 Ndipo atate wache ndi amache akamuka chaka ndi
42 chaka ku Yerusalemu ku Paskha. Ndipo pamene Iye
anakhala ndi zaka zache khumi ndi ziwiri, anakwera iwo
43 monga machitidwe a phwando; ndipo pakumariza masiku
ache, pakubwera iwo, mnyamata'yo Yesu anatsala
mumbuyo ku Yerusalemu. Ndimo atate ndi amache
44 sanadziwa; koma iwo anayesa kuti Iye ali m'chipiringu
cha ulendo, nadza ulendo wa tsiku limodzi; ndimo anaya-
mba kufunafuna Iye mwa abale awo ndi mwa anansi awo:
45 ndipo pamene sanampeza, anabwera ku Yerusalemu,
46 nafunafuna Iye. Ndipo panali pa kupita masiku atatu,
anampeza Iye m'kachisi, analikukhala pakati pa apunzi-
47 tsi, namva iwo, nawafunsa'nso mafunso. Ndipo onse
amene anamva Iye anadabwa ndi chidziwitso chache, ndi
48 mayanko ache. Ndipo mmene anamuona Iye, anadabwa;
ndimo amache anati kwa Iye, Mwana'we, wachitiranji ife
chotero; taona, atate wako ndi ine tinali kufunafuna iwe
49 ndi kuda nkhawa. Ndipo Iye anati kwa iwo, Kuli bwanji
kuti munali kundifunafuna ine? Simunadziwa kodi kuti
kundiyenera ine ndikhale m'zache za Atate wanga?
50 Ndipo sanadziwitsa mau amene Iye analankhula nawo.
51 Ndipo anatsika pamodzi nawo nadza ku Nazarete; ndimo
anali womvera iwo: ndipo amache anasunga zinthu izi
zonse mu mtima mwache.
52 Ndipo Yesu anakulabe mu nzeru ndi mu msinku, ndi
m'chisomo cha pa Mulungu ndi cha pa anthu.

### Kulalikira kwache kwa Yohane Mbatizi.

(Mat., **3**: 1-12. Marko, **1**: 2-8. Yoh., **1**: 6-8, 19-36.)

**3** Koma pa chaka cha khumi ndi chisanu cha ufumu wa

Tiberiyo Kaisara, pokhala Pontiyo Pilato kazembe wa
Yudeya, ndi Herode chiwanga cha Galileya, ndi Filipo
mbale wache chiwanga cha dziko la Itureya ndi la
Trakoniti, ndi Lusaniyo chiwanga cha Abilene; pa ukuru 2
wansembe wao wa Ana ndi Kayafa, panadza mau a
Mulungu kwa Yohane mwana wa Zakariya m'chipululu.
Ndipo iye anadza ku dziko lonse la m'mbali mwa Yordano, 3
nalalikira ubatizo wa kulapa mtima ku chikululukiro
cha machimo; monga kunalembedwa m'kalata wa mau a 4
Yesaya mneneri, kuti,

*Mau a wopfuula m'chipululu,*
*Konzani kwalala la Ambuye,*
*Lungamitsani njira zache.*
*Chigwa chiri chonse chidzadzazidwa,* 5
*Ndipo phiri liri lonse ndi mtunda uli wonse zidzatsitsidwa;*
*Ndipo zokhota zidzakhala zolungama,*
*Ndipo zokakala zidzakhala njira zosalala;*
*Ndipo anthu onse adzaona chipulumutso cha Mulungu.* 6

Chifukwa chache iye ananena kwa makamu'wo a anthu 7
amene anaturukira kukabatizidwa ndi iye, Obadwa a
njoka inu, anakulangizani inu ndani kuthawa mkwiyo
ulinkudza? Chifukwa chache balani inu zipatso zakuye- 8
nera kulapa mtima, ndimo musayambe kunena mwa inu
nokha, Atate wathu tiri naye ndiye Abrahamu: pakuti
ndinena kwa inu, kuti ali ndi mphamvu Mulungu, mwa
miyala iyi, kuukitsira Abrahamu ana. Ndipo'nso tsopano 9
lino nkwangwa yaikidwa pa muzu wa mitengo; chotero
mtengo uli wonse wosabala chipatso chabwino udulidwa,
nuponyedwa pa moto.

Ndipo anthu a makamu anamfunsa iye, nanena, 10
Ndipo tsono tidzachita chiani? Koma iye anayanka 11
nanena kwa iwo, Iye amene ali nawo malaya awiri apatse
kwa iye amene alibe; ndimo iye amene ali nazo zakudya
achite chomwecho'nso. Ndipo amisonko'nso anadza 12
kudzabatizidwa, nati kwa iye, Mpunzitsi, ife tidzachita
chiani? Koma iye anati kwa iwo, Musakapambe kanthu 13
konse kakuposa chimene chaweruzidwa kwa inu. Ndipo 14
asilikari'nso anamfunsa iye, nati, Nanga ife tidzachita
chiani? Ndipo iye anati kwa iwo, Musaopse munthu ali
yense, musanamize munthu kuti mulandire chipupu;
khalani okhuta ndi kulipira kwanu.

Ndipo pamene anthu anali kuyembekezera, ndimo 15
onse anaganizaganiza m'mitima yao za Yohane, ngati

16 kapena nanga iye ali Kristu; Yohane anayanka, nanena
kwa onse, Inetu ndikubatizani inu ndi madzi; koma
wakundiposa ine mphamvu alinkudza, amene sindiyenera
kumasula lamba la nsapato zache; Iye'yu adzakubatizani
17 inu ndi Mzimu Woyera ndi moto: amene chopetera
chache chiri m'dzanja lache, kuti apetetse poombera dzi-
nthu pache, ndi kusonkhanitsa tirigu m'chiruli chache;
koma mankusu adzaocha m'moto wosazima.
18 Choteretu iye anauza anthu utenga wabwino ndi
19 kuwadandaulira zinthu zina zambiri. Koma Herode
mfumu uja, mmene anamdzudzula Yohane, chifukwa cha
Herodiya, mkazi wa mbale wache, ndi cha zinthu zonse
20 zoipa Herode anazichita, anayenjeza pa zonse'zi ichi'nso,
kuti anatsekera Yohane m'nyumba ya ndende.

### Yesu abatizidwa.

(Mat., **3**; 13-17. Marko, **1** : 9. Yoh., **1** : 32-34.)

21 Ndipo panali pamene anthu onse anabatizidwa, ndimo
Yesu'nso anabatizidwa, nalikupemphera, kuti panatseguka
22 pa thambo, ndimo Mzimu Woyera unatsika ndi maoneke-
dwe a thupi lache monga ngati nkhunda, nudza pa Iye;
ndimo munaturuka mau m'thambo, kuti, IWE NDIWE
MWANA WANGA WOKONDEDWA, MWA IWE
NDIKONDWERA.

### Makolo ache a Yesu. (Mat., 1: 1-17.)

23 Ndipo Yesu Yekha'yo, pamene anayamba nchito
yache, anali monga ngati zaka makumi atatu, ndiye
(monga anthu adamyesera) mwana wa Yosefe, mwana wa
24 Heli, mwana wa Matati, mwana wa Levi, mwana wa Melki
25 mwana wa Yanai, mwana wa Yosefe, mwana wa Matatio,
mwana wa Amosi, mwana wa Naumi, mwana wa Esli,
26 mwana wa Nagai, mwana wa Maati, mwana wa Matatio,
mwana wa Semeini, mwana wa Yosefe, mwana wa Yoda,
27 mwana wa Yoanani, mwana wa Resa, mwana wa Zoroba-
28 beli, mwana wa Salatieli, mwana wa Neri, mwana wa
Melki, mwana wa Adi, mwana wa Kosamu, mwana wa
29 Elmadama, mwana wa Ere, mwana wa Jose, mwana wa
30 Eliezere, mwana wa Yorimu, mwana wa Matati, mwana
wa Levi, mwana wa Sumeoni, mwana wa Yuda, mwana
wa Yosefe, mwana wa Yonamu, mwana wa Eliyakimu,
31 mwana wa Melea, mwana wa Mena, mwana wa Matata,
32 mwana wa Natanu, mwana wa Davide, mwana wa Yese,
33 mwana wa Obede, mwana wa Boazi, mwana wa Salmoni,

mwana wa Naasoni, mwana wa Aminadabe, mwana wa
Arni, mwana wa Ezronu, mwana wa Farese, mwana wa
Yuda, mwana wa Yakobo, mwana wa Isake, mwana wa 34
Abrahamu, mwana wa Tera, mwana wa Nakoro, mwana 35
wa Seruki, mwana wa Reu, mwana wa Pelege, mwana wa 36
Ebere, mwana wa Sala, mwana wa Kainane, mwana wa
Arfaksadi, mwana wa Semu, mwana wa Nowa, mwana wa 37
Lameke, mwana wa Metusala, mwana wa Enoke, mwana
wa Yarede, mwana wa Malaleeli, mwana wa Kainane, 38
mwana wa Enosi, mwana wa Sete, mwana wa Adamu,
mwana wa Mulungu.

**Kuyesedwa kwa Yesu.** (Mat., **4**: 1-11.
Marko, **1**: 12, 13.)

Ndipo Yesu, wodzala ndi Mzimu Woyera, anabwera 4
kuchokera ku Yordano, natsogozedwa m'chipululu ndi
Mzimu masiku makumi anai kukayesedwa ndi Mdiereke-
zi. Ndipo Iye sanadya kanthu masiku awa: ndipo 2
pamene anatha anamva njala. Ndipo Mdierekezi anati 3
kwa Iye, Ngati muli Mwana wa Mulungu, uzani mwala
uwu kuti ukhale mkate. Ndipo Yesu anayanka kwa iye, 4
Kwalembedwa, kuti,

*Munthu sadzakhala ndi moyo ndi mkate wokha.*

Ndipo mmene anamtsogolera anakwera naye, namuo- 5
netsa Iye maufumu onse a dziko la anthu, m'kampindi
kakang'ono. Ndipo Mdierekezi anati kwa Iye, Ine 6
ndidzapatsa Inu ulamuliro wonse umene'wu ndi ulemerero
wao: chifukwa uwu unaperekedwa kwa ine; ndimo ndi-
patsa uwu kwa iye amene ndingofuna. Chifukwa chache 7
ngati inu mudzagwadira pa maso panga, wonse'wo udza-
khala wanu. Ndipo Yesu anayanka, nati kwa iye, 8
Kwalembedwa,

*Ambuye Mulungu wako udzamgwadira,*
*Ndipo Iye yekhayekha udzamtumikira.*

Ndipo anamtsogolera Iye ku Yerusalemu, namuika 9
Iye pamwamba pa chimbudzi cha kachisi'yo, nati kwa
Iye, Ngati muli Mwana wa Mulungu, tadzigwetsani nokha
apo pansi: pakuti kwalembedwa, kuti, 10

*Adzalamulira angelo ache za iwe, kuti achinjirize iwe.*

Ndipo, 11

*Pa manja awo adzakunyamula iwe,*
*Kuti ungagunde konse pa mwala phazi lako.*

12 Ndipo Yesu anayanka, nati kwa iye, Kwanenedwa,
*Usayese Ambuye Mulungu wako.*

13 Ndipo Mdierekezi, mmene adamariza mayesero onse,
analekana naye kufikira nthawi yina.

### Yesu wachotsedwa ku Nazarete.

(Mat., **13**: 54-58. Marko, **6**: 1-6.)

14 Ndipo Yesu anabwera ndi mphamvu ya Mzimu ku
Galileya; ndipo mbiri yache ya Iye inabuka ku dziko
15 lonse loyandikira. Ndipo Iye anapunzitsa m'mosonkha-
nira mwao, nalemekezedwa ndi anthu onse.
16 Ndipo anadza ku Nazarete, mmene analeredwa: ndi-
mo tsiku la Sabata analowa m'nyumba yosonkhanira,
monga anazolowera, naimirira'mo kuwerenga m'kalata.
17 Ndipo anapereka kwa iye kalata wa Yesaya mneneri.
Ndipo mmene Iye adafunyulula kalata'yo, anapeza pomwe
panalembedwa,

18 *Mzimu wa Ambuye uli pa Ine,*
*Chifukwa cha ichi Iye anandidzoza ine ndiuze anthu osauka*
*Utenga Wabwino:*
*Ananditumu ine kulalikira amsinga mamasulidwe,*
*Ndi akhungu kuti apenye'nso,*
*Kuturutsa ndi ufuru opwanyika,*
19 *Kulalikira chaka chosankhika cha Ambuye.*

20 Ndipo mmene Iye anafunya kalata'yo, nampereka
kwa wotumikira, anakhala pansi: ndimo maso awo a
anthu onse m'mosonkhanira'mo anamyang'anitsa Iye.
21 Ndipo anayamba kunena kwa iwo, kuti, Lero lembo
22 ili lakwanitsidwa m'makutu anu. Ndipo onse anamchi-
tira Iye mboni, nazizwa ndi mau a chisomo akuturuka
mkamwa mwache; nanena, Kodi uyu si mwana wa
23 Yosefe? Ndipo anati kwa iwo, Kwenikweni mudzati
kwa Ine nkhani iyi, Sing'anga iwe tadzichiritsa wekha:
zonse zija tazimva zinachitidwa ku Kapernao, muzichi-
24 te'nso zomwe'zo kwanu kuno. Ndipo Iye anati, Indetu,
ndinena kwa inu, kuti, Palibe mneneri alandirika ku
25 dziko la kwao. Koma zoonadi ndinena kwa inu, kuti,
Munali akazi amasie ambiri m'Israyeli masiku ache a Eliya,
pamene kunatsekedwa kumwamba zaka zitatu ndi miyezi
isanu ndi umodzi, pamene panakhala njala yeikuru pa

dziko lonse'lo; ndimo Eliya sanatumidwa kwa mmodzi wa 26
iwo, koma ku Sarepta wa Sidoniya, kwa mkazi wamasiye.
Ndipo munali akhate ambiri m'Israyeli masiku a Elisa 27
mneneri'yo; ndimo palibe mmodzi wa iwo anakonzedwa,
koma Naamani yekha wa ku Suriya. Ndipo onse a 28
m'mosonkhanira'mo anadzala ndi mkwiyo pakumva izi;
nauka namturutsa Iye kunja kwa mudzi'wo, nadza naye 29
ku phompho la phiri'lo pamenepo mudzi wao unamangika,
kuti adzamponye Iye pansi. Koma Iye anapyola pakati 30
pao, nachoka'po.

## Yesu achiritsa munthu wogwidwa mzimu woipa. (Marko, 1: 21-28.)

Ndipo Iye anatsika nadza ku Kapernao, ndiwo mudzi 31
wa Galileya. Ndipo anali kuwapunzitsa iwo pa Sabata:
ndimo anadabwa ndi chipunzitso chache; chifukwa mau 32
ache anali ndi ulamuliro. Ndipo munali m'nyumba 33
yosonkhanira munthu, wokhala nacho chiwanda chonya-
nsa; napfuula mau olimba, kuti, Ha! tiri ndi chiani ndi 34
Inu, Yesu wa ku Nazarete? munadza kodi kutiononga
ife? ndikudziwani Inu muli ani, ndinu Woyera wache wa
Mulungu. Ndipo Yesu anamdzudzula iye, nanena, To- 35
ntola, nuturuke mwa iye. Ndipo chiwanda'cho mmene
chinamgwetsa iye pakati, chinaturuka mwa iye chosa-
mpweteka iye konse. Ndipo kunali kudabwa pa anthu 36
onse, nalankhulana iwo wina ndi mnzache, nanena, Mau
amene'wa ali otani? chifukwa ndi ulamuliro ndi mphamvu
angolamulira mizimu yonyansa, ndimo ingoturuka. Ndi- 37
po mbiri yache ya Iye inafalikira ku malo onse a dziko
loyandikira.

## Achiritsa mpongozi wa Simoni. (Mat., 8: 14-17. Marko, 1: 29-34.)

Ndipo Iye ananyamuka kuchokera m'mosonkhanira, 38
nalowa m'nyumba ya Simoni. Koma momwemo munali
mpongozi wache wa Simoni, anagwidwa ndi nthenda
yolimba ya malungo; ndimo anampempha Yesu za iye.
Ndipo Iye anaima, naweramira pa iye, nadzudzula nthe- 39
nda'yo; ndimo inamleka iye: ndimo msangatu anauka,
nawatumikira iwo.

Ndipo pakulowa dzuwa anthu onse amene anali nawo 40
odwala ndi nthenda za mitundu mitundu, anadza nawo kwa
Iye; ndipo Iye anaika manja ache pa munthu ali yense

41 wa iwo, nawachiritsa. Ndipo ziwanda'nso zinaturuka
mwa ambiri, ndi kukuwa, kuti, Inu ndinu Mwana wa
Mulungu. Ndipo Iye anadzudzula, wosazilola kulankhula
chifukwa zinamdziwa kuti Iye ali Kristu.
42 Ndipo kutacha anaturuka Iye nanka ku malo a chi-
pululu ; ndimo makamu a anthu anali kumfunafuna Iye,
nadza nafika kwa Iye, nayesa kumletsa Iye, kuti asachoke
43 kwa iwo. Koma anati kwa iwo, Kundiyenera Ine ndilali-
kire Utenga Wabwino wa Ufumu wa Mulungu ku
midzi yina'nso : chifukwa ndinatumidwa kukatero.
44 Ndipo Iye anali kulalikira m'nyumba zosonkhanira'mo
za Galileya.

**Agwira nsomba zambiri. Opunzira oyamba'wo.**
(Mat., **4** : 18-22. Marko, **1** : 16-20. Yoh., **1** : 40-42.)

**5** Ndipo panali, pakumkanikiza Iye khamu la anthu,
kukamva mau a Mulungu, kuti Iye anali kuima m'mbali
2 mwa nyanja ya Genesarete ; ndipo anaona ngalawa ziwiri
zinakhala m'mbali mwa nyanja : koma asodzi a nsomba
3 adachoka m'mene'mo, nalikutsuka makoka awo. Ndipo
analowa mu ngalawa imodzi, ndiyo yache ya Simoni,
nampempha iye akanke pang'ono. Ndipo anakhala pansi
m'mene'mo, napunzitsa m'ngalawa makamu'wo a anthu.
4 Ndipo pamene Iye analeka kulankhula, anati kwa
Simoni, Kankira kwa kuya, nimuponye makoka anu kuka-
5 sodzera. Ndipo Simoni anayanka, nati, Ambuye, tinagwi-
ritsa nchito usiku wonse osakola kanthu, koma pa kunena
6 kwanu ndidzaponya makoka. Ndipo pamene anachita
ichi, anazinga unyinji woukuru wa nsomba ; ndimo mako-
7 ka awo analinkung'ambika ; ndipo anakodola anzao a mu
ngalawa yina'yo, adze awatangate. Ndipo anadza, nadzaza
8 ngalawa zonse ziwiri, motero kuti zinalinkumira. Koma
Simoni Petro, pamene anaona, anagwa pansi pa mabondo
ache a Yesu, nanena, Muchoke pa ine, Ambuye, chifukwa
9 ndine munthu wochimwa. Pakuti chizizwo chidamgwira
iye, ndi onse amene anali naye, pa kusodza'ko kwa nso-
10 mba zimene anazikola ; ndipo chimodzimodzi'nso Yakobo
ndi Yohane, ana a Zebedayo, amene anali anzache a Simoni.
Ndipo Yesu anati kwa Simoni, Usaope, kuyambira tsopa-
11 no udzakhala msodzi wa anthu. Ndipo mmene iwo
anakocheza ngalawa zao pa mtunda, anasiya zonse, namtsa-
ta Iye.

### Wakhate achiritsidwa.
(Mat., 8: 1-4. Marko, 1: 40-44.)

Ndipo panali, pamene Iye anali m'mudzi wina umodzi, 12
kuti taona, munthu wodzala ndi khate; ndipo pamene anao-
na Yesu, anagwa pa nkhope pache, nampempha Iye, nanena,
Ambuye, ngati mufuna mungathe kundikonza. Ndipo Iye 13
anatambalitsa dzanja lache, namkhudza iye, nanena,
Ndifuna, takonzeka. Ndipo pomwepo khate linachoka
kwa iye. Ndipo Iye anamuzitsa, kuti asauze munthu 14
yense; koma uchoke, nudzionetse wekha kwa wansembe,
nupereke nsembe ya kwa chikonzedwe chako, monga
adalamulira Mose, kukhale umboni kwa iwo. Koma 15
makamaka mbiri yache ya Iye inabuka: ndimo mipingo
yambiri ya anthu inasonkhana kudzamvera, ndi kudzachi-
ritsidwa nthenda zao. Koma Iye anazemba, nanka m'ma- 16
pululu, nalikupemphera.

### Yesu achiritsa munthu wamanjenje.
(Mat., 9: 1-8. Marko, 2: 1-12.)

Ndipo panali tsiku limodzi la masiku aja, kuti Iye 17
anali kupunzitsa; ndimo anali kukhala'po Afarisi ndi
apunzitsi a malamulo, amene anachokera ku midzi yonse
ya Galileya, ndi Yudeya ndi Yerusalemu: ndimo mpha-
mvu ya Ambuye inali ndi Iye ya kuwachiritsa.

Ndipo onani, anthu alikunyamula pa kama munthu wa 18
manjenje; nafunafuna kumlowetsa, ndi kumuika pa maso
pa Iye. Ndipo posapeza polowa naye, chifukwa cha unyi- 19
nji wa anthu, anakwera pamwamba pa chindwi, namtsitsa
iye mumpata mwa njerwa za chindwi ndi kama wache,
namfikitsa pakati pomwe patsogolo pa Yesu. Ndipo Iye, 20
pakuona chikulupiriro chao, anati, Munthu iwe, machimo
ako akukululukiridwa kwa iwe.

Ndipo alembi ndi Afarisi anayamba kuyesayesa mu mti- 21
ma mwao, kuti, Ndani uyu amene alankhula zochitira
Mulungu mwano? Ndani kodi angathe kukululukira
machimo, koma Mulungu yekha? Koma Yesu anadziwa 22
zoyesayesa zao, nayanka, nati kwa iwo, Muyesayesa
bwanji m'mitima yanu? Nchiti chapafupi, kunena, 23
Akululukidwa kwa iwe machimo ako; kapena kunena,
Tauka, nuyende? Koma kuti mudziwe kuti Mwana 24
wa munthu ali nayo mphamvu pansi pano ya kukulu-
lukira machimo, (anati Iye kwa wa manjenje'yo), Ndinena
kwa iwe, Tauka, nusenze kama wako, numuke ku
nyumba kwako. Ndipo pomwepo anaimirira pa maso 25

pao, nasenza chimene chija adagona'po, nachoka'po, kunka
26 ku nyumba kwache, wakulemekeza Mułungu. Ndipo
chizizwo chinagwira anthu onse, ndimo anałemekeza
Mulungu; nadzazidwa ndi mantha, nanena kuti, Lero
taona zodabwitsa.

**Kuitanidwa kwache kwa Levi.**
(Mat., **9**: 9-13. Marko, **2**: 14-17.)

27 Ndipo zitatha izi Iye anaturuka, naona munthu wamso-
nko, dzina łache Levi, analikukhala połandira msonko,
28 nati kwa iye, Unditsate Ine. Ndipo iye anasiya zonse,
nanyamuka, namtsata Iye.
29 Ndipo Levi anamkonzera Iye phwando łalikuru ku
nyumba kwache; ndimo panałi khamu lalikuru la amiso-
nko, ndi a ena'nso amene anali kuseama pa chakudya
30 pamodzi nawo. Ndipo aFarisi ndi alembi awo anang'u-
ng'udza kwa opunzira ache, nanena, kuti, Bwanji inu
mukudya ndi kumwa pamodzi ndi anthu amisonko ndi
31 ochimwa? Ndipo Yesu anayanka, nati kwa iwo, Amene
32 alimba safuna sing'anga; koma akudwała ndiwo. Sindi-
nadza Ine kuitana olungama, koma ochimwa kuti atembe-
nuke mtima.

**Za kudzikana kudya.**
(Mat., **9**: 14-17. Marko, **2**: 18-22.)

33 Ndipo iwo anati kwa Iye, Opunzira a Yohane amadzi-
kana kudya kawiri kawiri, ndi kuchita mapemphero;
chimodzimodzi'nso iwo a aFarisi; koma anu a Inu ama-
34 ngokudya, namangokumwa. Koma Yesu anati kwa iwo,
Mungathe kodi kuletsa anyamata a ukwati asadye, pamene
35 mkwati ali nawo pamodzi? Koma masiku adzafika;
ndipo pamene mkwati adzachotsedwa kwa iwo, pamenepo
36 adzadzikana kudya m'masiku omwe'wo. Ndipo Iye anane-
na'nso fanizo kwa iwo, kuti, Palibe munthu ang'amba
chigamba cha maraya atsopano, nachipatikiza pa maraya
akale; chifukwa ngati atero, angong'ambitsa atsopano'wo,
ndimo'nso chigamba chija chochokera ku atsopano'wo sichi-
37 dzayenerana ndi akale'wo. Ndipo palibe munthu atsanulira
vinyo watsopano m'matumba akale; chifukwa ngati atero,
vinyo watsopano'yo adzapulitsa matumba, ndimo amene'yo
38 adzatayika, ndimo matumba adzaonongeka. Koma kuye-
nera kutsanulira vinyo watsopano m'matumba atsopano.
39 Ndipo palibe munthu atamwa vinyo wakale afuna watso-
pano: pakuti anena, Wakale ali wokoma.

### Yesu Mbuye wa tsiku la Sabata.
(Mat., **12**: 1-8. Marko, **2**: 21-28.)

Ndipo kunali tsiku la Sabata, kuti Iye analinkupita 6
pakati pa minda ya tirigu; ndimo opunzira ache analinku-
budula ngala za tirigu, nazifikisa m'manja mwao, nadya.
Koma aFarisi ena anati, Muchitiranji chosaloledwa kuchi- 2
tika tsiku la Sabata? Ndimo Yesu anayanka nati kwa 3
iwo, Kodi simunawerenga ngakhale ichi'nso anachichita
Davide, pamene paja anamva njala, iye'yu ndi iwo anali
pamodzi naye; kuti analowa m'nyumba ya Mulungu, 4
natenga mikate yoonetsa, nadya, napatsa'nso kwa iwo anali
pamodzi naye; imene'yi yosaloledwa kudya ena koma
ansembe okha? Ndipo Iye ananena kwa iwo, kuti, 5
Mwana wa munthu ali Mbuye wa tsiku la Sabata.

### Achiritsa munthu wa dzanja lache lopuala.
(Mat., **13**: 9-14. Marko, **3**: 1-6.)

Ndipo kunali tsiku lina la Sabata, Iye analowa m'mo- 6
sonkhanira, napunzitsa. Ndimo munali munthu momwemo,
ndimo dzanja lache lamanja linali lopuala. Ndipo alembi 7
ndi aFarisi analikumzonda Iye, ngati adzachiritsa tsiku la
Sabata; kuti akapeze chomneneza Iye. Koma Iye ana- 8
dziwa maganizo awo; ndimo anati kwa munthu'yo wa
dzanja lache lopuala, Tauka, nuimirire pakati'po. Ndipo 9
Iye ananyamuka, naimirira. Ndipo Yesu anati kwa iwo,
Ndikufunsani inu, Nkulola kodi tsiku la Sabata, kuchita
zabwino, kapena kuchita zoipa? kupulumutsa moyo, kape-
na kuononga? Ndipo pamene anaunguza unguza pa iwo 10
onse, anati kwa iye, Tansa dzanja lako. Ndipo iye anate-
ro, ndimo dzanja lache linabwerera momwe. Koma iwo 11
aja anagwidwa misala; nalankhulana wina ndi mnzache
adzamchitire Yesu chiani.

### Yesu asankha opunzira khumi ndi awiri.
(Mat., **10**: 1-4. Marko, **3**: 16-19.)

Ndipo kunali masiku awa, Iye anaturuka nanka ku 12
phiri kukapemphera; ndimo anachezera usiku wonse
m'kupemphera kwa Mulungu. Ndipo kutacha, anaitana 13
opunzira ache; ndimo anasankha mwa iwo khumi ndi
awiri, amene'nso anawacha dzina lao atumwi: Simoni, 14
amene anamucha'nso Petro, ndi Andreya mbale wache,
ndi Yakobo, ndi Yohane, ndi Filipo, ndi Bartolomeyo, ndi 15
Mateyu, ndi Tomasi, ndi Yakobo mwana wa Alifeyo, ndi

16 Simon wonenedwa Zelote, ndi Yuda mwana wa Yakobo,
ndi Yudase Isikariote, amene anali wompereka Iye.

### Chipunzitso cha pa phiri. (Mat., 5-7.)

17 Ndipo Iye anatsika nawo, naima pa chidika, ndi khamu
lalikuru la opunzira ache, ndi unyinji woukuru wa anthu
a ku Yudeya lonse ndi Yerusalemu, ndi a ku mbali ya
nyanja ya ku Turo ndi Sidoni, amene anadza kudzamva
18 Iye ndi kudzachiritsidwa nthenda zao; ndimo obvutidwa
19 ndi mizimu yonyansa anachiritsidwa, ndimo khamu lonse
lija linafuna kumkhudza Iye; chifukwa munaturuka mphamvu
mwa Iye, niichiritsa onse'wa.
20 Ndipo Iye anakweza maso ache kwa opunzira ache,
nanena, Odala osauka inu; chifukwa uli wanu ufumu wa
21 Mulungu. Odala inu akumva njala tsopano; chifukwa
mudzakhuta. Odala inu akulira tsopano; chifukwa
22 mudzaseka. Odala inu, pamene anthu adzada inu, ndimo
pamene adzapatula inu, nadzatonza inu, nadzalitaya dzina
lanu longa ngati loipa; chifukwa cha Mwana wa
munthu.
23 Kondwerani tsiku lomwe'li, tumpani ndi chimwemwe;
pakuti onani, mphoto zanu nzazikuru Kumwamba; pakuti
makolo awo anawachitira aneneri zonga zomwe'zo.
24 Koma tsoka kwa inu eni chuma! chifukwa mwalandira
25 chisangalatso chanu. Tsoka kwa inu okhuta tsopano!
chifukwa mudzamva njala. Tsoka kwa inu, akuseka
tsopano: chifukwa mudzachita maliro ndi kulira misozi.
26 Tsoka kwa inu, pamene anthu onse adzanenera inu zabwino!
pakuti makolo awo anawatero momwemo aneneri
onama.
27 Koma ndinena kwa inu akumva, Kondanani nawo
28 adani anu; chitirani zabwino iwo akuda inu, dalitsani iwo
akutemberera inu, pempērerani iwo akuchitirani inu
29 chipongwe. Iye amene akupanda iwe pa tsaya limodzi
umpatse linzache'nso; ndimo iye amene alanda chopfunda
30 chako, usamkanize iye malaya ako. Munthu ali yense
akupempha kanthu, umpatse; ndimo iye amene alanda
31 zako, usazipempha'nso. Ndipo monga mufuna inu kuti
anthu adzakuchitirani inu, muwachitire iwo motero inu
32 nomwe. Ndipo ngati muwakonda iwo akukondana ndinu,
mudzalandira chiyamiko chotani? pakuti inde ochimwa
33 omwe akonda iwo akukondana nawo. Ndipo ngati muwachitira
zabwino iwo amene akuchitirani inu zabwino, mudzalandira
chiyamiko chotani? pakuti inde anthu ochimwa

omwe amachita chomwecho. Ndipo ngati mubwereka 34
kanthu kwa iwo amene muyembekeza kulandira'nso,
mudzalandira chiyamiko chotani? pakuti inde anthu
ochimwa amabwerekera kwa ochimwa anzao, kuti alandi-
re'nso zobwezedwa zomwe'zo. Koma takondanani nawo 35
adani anu, ndimo chitirani zabwino, ndimo bwerekani
osayembekeza kanthu konse; ndipo mphoto yanu idza-
khala yeikuru, ndipo inu mudzakhala ana ache a Wamku-
rukuru'yo; chifukwa Iye achitira zokoma anthu osaya-
mika ndi oipa. Khalani inu achifundo monga Atate wanu 36
ali wachifundo. Ndipo musaweruze, ndimo simudzaweru- 37
zidwa inu. Ndipo musatsutse, ndimo simudzatsutsidwa
inu. Masulani, ndimo mudzamasulidwa inu. Patsani, 38
ndimo kudzapatsidwa kwa inu; muyeso wabwino wotsende-
reka wokuchumuka, wosefukira, anthu adzakupatsani
m'manja mwanu. Pakuti kudzayesedwa kwa inu ndi
muyeso womwe'wo muyesa nawo inu.

Ndipo Iye ananena'nso nawo fanizo, Kodi munthu 39
wakhungu angathe kutsogolera mnzache wakhungu? kodi
sadzagwa onse awiri m'mbuna? Wopunzira sakhala 40
wamkuru ndi mpunzitsi wache; koma yense, mmene
atakonzedwa mtima, adzafanana ndi mpunzitsi wache.
Ndipo uyang'aniranji kachitsotso kali m'diso la mbale 41
wako, koma mtengo wa m'diso la iwe mwini suzindi-
kira? Kapena ungathe bwanji kunena kwa mbale wako, 42
Mbale iwe, leka ndichotse kachitsotso kali m'diso lako,
wosayang'anira iwe mwini mtengo uli m'diso lako?
Wonyenga iwe! tanga wachotsa mtengo'wo m'diso lako,
ndipo pomwepo udzayang'anitsa bwino kuchotsa kachi-
tsotso ka m'diso la mbale wako.

Pakuti palibe mtengo wabwino wakupatsa zipatso zo- 43
bvunda; kapena'nso mtengo woipa wakupatsa zipatso
zabwino. Pakuti mtengo uli wonse uzindikirika ndi 44
chipatso chache. Pakuti anthu samachera nkhuyu pa
minga, kapena pa matungwi samachera mphesa. Munthu 45
wabwino aturutsa zabwino m'chabwino cha mtima wache;
ndimo munthu woipa aturutsa zoipa m'choipa chache:
pakuti mkamwa mwache angolankhula mwa kuchuruka
kwa mtima wache.

Ndipo mundichuliranji Ine, Ambuye, Ambuye, ndi 46
kusachita zimene ndizinena? Munthu ali yense wakudza 47
kwa Ine, ndi kumva mau anga, ndi kuwachita amene'wo,
ndidzakusonyezani amene afanana naye. Iye afanafana 48
ndi munthu wakumanga nyumba, amene anakumba pansi

nditu, namanga kuzika kwa nyumba'yo pa tantwe: ndipo
pamene panadza chigumula, mtsinje unagunda pa
nyumba'yo, ndimo sunakhoza kuigwedeza; chifukwa
49 idamangika bwino. Koma iye amene akumva, ndi
kusachita, afanafana ndi munthu wakumanga nyumba pa
dothe, yopanda pokhazikika; pa imene'yo unagunda
mtsinje, ndipo inagwa pomwepo; ndimo kugumuka
kwache kwa nyumba'yo kunali kwakukuru.

### **Kenturiyo wa ku Kapernao.** (Mat., 8: 5-13.)

7 Pamene Yesu adamariza mau ache onse m'makutu a
anthu, analowa m'Kapernao.
2 Ndipo kapolo wa kenturiyo, wokondedwa naye, ana-
3 dwala, nafuna kutsirizika. Ndipo pamene iye anamva za
Yesu, anatuma kwa Iye akuru a aYuda, namfunsa Iye
4 kuti adze kupulumutsa kapolo wache. Ndipo iwo,
pakufika kwa Yesu, anampempha Iye koumirira, nati,
5 Ayenera iye kuti mumchitire ichi: pakuti akonda mtundu
wathu, ndipo anatimangira ife nyumba yosonkhanira'mo.
6 Ndipo Yesu anapita nawo. Ndipo pakufika Iye tsono
pafupi pa nyumba yache, kenturiyo anatuma kwa Iye
abwenzi ache, kunena kwa Iye, Ambuye, musadzibvute;
pakuti sindiyenera ine kuti mudzalowe pansi pa chindwi
7 langa; chifukwa chache ine sindinadziyesera ndekha
woyenera kudza kwa Inu; koma nenani mau, ndimo
8 mnyamata wanga adzachiritsidwa. Pakuti ine'nso ndiri
munthu wakumvera akuru anga, ndiri nawo asilikari
akumvera ine: ndipo ndinena kwa uyu, Muka, ndimo
amuka; ndi kwa wina, Idza, ndimo adza; ndipo kwa
9 kapolo wanga, Tachita ichi, ndimo achita. Koma Yesu
pakumva zimene'zo anazizwa naye, napotoloka kwa anthu
a mpingo wakumtsata Iye, nati, Ndinena kwa inu, sindi-
napeza, ngakhale mwa Israyeli, chikulupiriro chachikuru
10 chotere. Ndipo pakubwera ku nyumba otumidwa'wo,
anapeza kapolo'yo wachira nditu.

### **Wa masiye wa ku Nayini.**

11 Ndipo kunali, katapita kampindi, kuti Iye anapita
ku mudzi, dzina lache Nayini; ndimo opunzira ache ndi
12 mpingo woukuru wa anthu anatsagana naye. Ndipo
pamene anayandikira ku chipata cha mudzi'wo, onani,
anali kunyamula munthu wakufa, mwana wamwamuna
mmodzi yekha, amache ndiye mkazi wa masiye; ndimo

anthu ambiri a ku mudzi anali pamodzi naye. Ndipo 13
pamene Ambuye anamuona, anagwidwa ndi chifundo
chifukwa cha iye, nanena naye, Usalire. Ndipo anayandi- 14
kira, nakhudza chitanda; ndimo akumnyamula'wo ana-
ima. Ndipo Iye anati, Mnyamata Iwe, ndinena kwa iwe,
Tauka. Ndipo wakufa'yo anakhala tsonga, nayamba 15
kulankhula. Ndimo anampereka kwa amache. Ndipo 16
mantha anagwira onse'wo ; ndimo analemekeza Mulungu,
nanena kuti, Mneneri wamkuru anauka mwa ife ; ndipo
Mulungu anadzacheza ndi anthu ache. Ndipo mbiri 17
yache imene'yo inabuka ku Yudeya lonse, ndi ku dziko
lonse loyandikira.

**Amitenga a Yohane Mbatizi.** (Mat., **11** : 1-19.)

Ndipo opunzira a Yohane anamuza iye zonse'zi. 18
Ndipo Yohane anaitana awiri a opunzira ache, nawatuma 19
kwa Ambuye, nanena, Ndinu kodi wakudza'yo, kapena
tiyang'anire wina? Ndipo pakufika kwa Iye anthu aja, 20
anati, Yohane Mbatizi watituma ife kwa Inu, kuti, Kodi
ndinu wakudza'yo, kapena tiyang'anire wina? Nthawi 21
yomwe'yo Iye anachiritsa anthu ambiri nthenda zao, ndi
zobvuta, ndi mizimu yoipa ; ndimo anthu akhungu ambiri
anawapenyetsa'nso. Ndipo anayanka, nati kwa iwo, 22
Mukani, muuze Yohane zimene mwaziona, nimwazimva ;
anthu akhungu alandira kuona kwao, opunduka miyendo
ayendayenda, akhate akonzedwa, ogonta akumva, akufa
aukitsidwa, kwa aumpawi ulalikidwa Utenga Wabwino.
Ndipo wodala ali iye amene sakumudwa chifukwa cha 23
Ine.

Ndipo pamene atachoka amitenga ache a Yohane, Iye 24
anayamba kunena za Yohane kwa anthu a makamu aja,
nati, Munaturuka kunka ku chipululu kukapenya chiani?
Bango kodi logwedezeka ndi mphepo? Koma munatu- 25
ruka kukaona chiani? Munthu wobvala zobvala zofewa
kodi? Onani, iwo akubvala zolemera, ndi akukhala
odyerera, ali m'makuka a mafumu. Koma munaturuka 26
kukaona chiani? Mneneri kodi? Etu, ndinena kwa inu,
ndipo wakuposa mneneri. Uyu ndi iye amene kunale- 27
mbedwa za iye,

*Ona, ndituma Ine mtenga wanga patsogolo pa nkhope yako,*
*Amene adzakukonzera njira yako pa maso pako.*

Ndinena kwa inu, kuti, Mwa akubadwa ndi akazi palibe 28
mmodzi wamkuru ndi Yohane; koma iye amene ali

wamng'ono mu Ufumu wa Mulungu ali wamkulu ndi
29 iye. Ndipo anthu onse ndi amisonko omwe, pakumva,
anabvomereza kuti Mulungu ali wolungama, popeza
30 anabatizidwa iwo ndi ubatizo wa Yohane. Koma aFarisi ndi
achilamulo anakaniza upungu wa Mulungu kwa iwo okha,
31 popeza sanabatizidwa ndi iye. Ndipo, ndidzafanizira ndi
chiani anthu a mbadwo uno? ndimo afanana ndi chiani?
32 Angofanana ndi ana akukhala pa bwalo la malonda, ndi
kuitanana wina ndi mnzache, ndi kunena, Ife tinakulizi-
rani chitoliro, ndimo inu simunabvina ai; tinabuma
33 maliro, ndimo simunalira ai. Pakuti Yohane Mbatizi
wafika wosadya mkate ndi wosamwa vinyo; ndimo
34 munena, Ali ndi chiwanda. Mwana wa munthu wafika
wakudya ndi wakumwa; ndimo munena, Onani, munthu
wosusuka ndi wakumwaimwa vinyo, bwenzi wa amisonko
35 ndi anthu ochimwa! Ndipo nzeru iyesedwa yolungama
ndi ana ache onse.

**Mkazi wochimwa adzoza mapazi a Yesu.**
(Mat., **26**: 6-13. Marko, **14**: 3-9. Yoh., **12**: 1-8.)

36 Ndipo mmodzi wa aFarisi anamuitana Iye kuti akadye
naye. Ndipo analowa m'nyumba ya mFarisi, naseama
37 pa chakudya. Ndipo onani, mkazi wochimwa, amene
anali m'mudzi'mo; ndipo pakudziwa kuti Yesu anali-
nkuseama pa chakudya m'nyumba ya mFarisi, anatenga
38 nsupa ya alebastero ya mafuta onunkira bwino, ndipo
anaima kumbuyo'ko, pa mapazi ache, nalira, nayamba
kubvumbitsa mapazi ache misozi, nawapukuta ndi tsitsi
la muthu wache, nampsompsonetsa mapazi ache, nawadzoza
39 ndi mafuta'wo onunkira bwino. Koma mFarisi, amene
adamuitana Iye, pakuona, anati mwa yekha, nanena,
Akadakhala mneneri uyu akadazindikira ali ani, ndi
wotani mkazi'yo womkhudza Iye, chifukwa ali wochimwa.
40 Ndipo Yesu anayanka nati kwa iye, Simoni, ndiri ndi
kanthu kakunena kwa iwe. Ndipo iye anabvomera,
41 Mpunzitsi, tatini. Munthu wokongoletsa ndalama anali
nawo amangawa awiri: mmodzi'yo anali ndi mangawa
ache a marupiya mazana asanu, koma mnzache makumi
42 asanu. Popeza analibe chobwezera iwo, anawakululukira
onse awiri. Chotero, ndani wa iwo adzaposa kumkonda?
43 Simoni anayanka, nati, Ndiyesa kuti, iye amene anamku-
44 lulukira zoposa. Ndipo anati kwa iye, Waweruza bwino.
Ndipo mmene Iye anacheuka kwa mkazi'yo, anati kwa
Simoni, Upenya mkazi amene'yu kodi? Ndinalowa

m'nyumba yako, sunandipatsa madzi akusambitsa mapazi
anga; koma uyu anakonka mapazi anga ndi misozi,
nawapukuta ndi matsitsi ache. Sunandipatsa mpso- 45
mpsono wa chibwenzi; koma uyu sanaleka kumpsompso-
netsa mapazi anga, chilowere muno Ine. Sunandidzoza 46
muthu wanga ndi mafuta; koma uyu anadzoza mapazi
anga ndi mafuta onunkira bwino. Chifukwa chache, 47
ndinena kwa iwe, Machimo ache, ndiwo ambiri, akululu-
kidwa; chifukwa anakonda kwambiri; koma munthu
amene anamkululukira pang'ono, iye akonda pang'ono.
Ndipo anati kwa mkazi, Machimo ako akululukidwa. 48
Ndipo iwo akuseama naye pa chakudya anayamba 49
kunena mwa okha, Uyu ndani amene akululukira'nso
machimo? Ndipo Iye anati kwa mkazi'yo, Chikulupiriro 50
chako chakupulumutsa iwe; muka ndi mtendere.

### Akazi akumtumikira Yesu ndi chuma chao.
(Mat., **27**: 55. Marko, **15**: 40, 41.)

Ndipo kunali, katapita kampindi kuti anayendayenda 8
ku mizinda ndi ku midzi, kulalikira ndi kuwauza Utenga
Wabwino wa Ufumu wa Mulungu, ndimo pamodzi naye
khumi ndi awiri'wo, ndi akazi ena amene anachiritsidwa 2
mizimu yoipa ndi zofoka, ndiwo, Mariya wonenedwa Maga-
dalene, amene ziwanda zisanu ndi ziwiri zinaturuka mwa
iye, ndi Yohana, mkazi wache wa Kuza kapitao wa 3
Herode, ndi Susana, ndi ena ambiri, amene anawatumi-
kira ndi chuma chao.

### Fanizo la wofesa. (Mat., **13**: 1-23. Marko, **4**: 1-12.)

Ndipo pamene khamu lalikuru la anthu linasonkhana, 4
ndimo anthu a ku midzi yonse anafika kwa Iye, anati
mwa fanizo: Anaturuka wofesa kukafesa mbeu zache: 5
ndipo m'kufesa kwache zina zinagwa m'mbali mwa njira;
ndipo zinapondedwa, ndimo mbalame za mlengalenga
zinatha kuzidya. Ndipo zina zinagwa pa tantwe; ndimo 6
pakupuka zinafota msanga, chifukwa zinalibe mnyonto.
Ndipo zina zinagwa pakati pa minga; ndimo minga'yo 7
inapuka pamodzi nazo, nizitsamwitsa. Ndipo zina zina- 8
gwa pa dothe lokoma, ndimo zinapuka, nizinapatsa
zipatso za makumikhumi. Pakunena Iye izi anapfuula,
Iye amene ali ndi makutu akumva amve.
Ndipo opunzira ache anamfunsa Iye, kuti, Fanizo ili 9
liri lotani? Ndipo Iye anati, Kwapatsidwa kwa inu 10
kuzindikira zinsinsi za Ufumu wa Mulungu; koma kwa

ena otsala ndinena nawo mwa mafanizo; kuti pa kuona
11 sangaone, ndi pakumva sangadziwitse. Koma fanizo'li
12 litere: Mbeu'zo ndizo Mau a Mulungu. Ndimo izo za
m'mbali mwa njira ndiwo anthu amene adamva; pamene-
po akudza Mdierekezi, nachotsa mau m'mitima yao, kuti
13 angakulupirire ndi kupulumuka. Ndipo za pa tantwe
ndiwo amene, pakumva, alandira mau ndi kukondwera;
ndimo iwo alibe muzu, akukulupirira nthawi, ndimo pa
14 nthawi ya mayesedwe angopatuka. Ndipo zija zinagwa
ku minga'zi, ndiwo amene adamva, ndimo m'kupita kwao
atsamwitsidwa ndi nkhawa, ndi chuma, ndi zokondwera
15 za moyo, ndimo sakwimitsa zipatso zamphumpu. Ndipo
zija za m'dothe lokoma, ndiwo amene anamva mau nawa-
sunga mu mtima wokoma ndi wabwino, nabala zipatso ndi
kupirira.

**Fanizo la nyali.** (Mat., **5**: 14-16. Marko, **4**: 21-23. Luka, **11**: 33-36.)

16 Ndipo palibe munthu, atayatsa nyali, aibvundikira ndi
chotengera, kapena kuiika pansi pa kama; koma aiika
pa choikapo, kuti iwo akulowa'mo aone kuunika'ku.
17 Pakuti palibe chinthu chobisika, chimene sichidzakhala
choonekera; kapena chobisika chimene sichidzadziwika
18 ndi kukhala poonekera. Chifukwa chache yang'anirani
mamvedwe anu; pakuti kudzapatsidwa kwa iye amene
ali nacho; ndimo kwa iye amene alibe kudzachotsedwa,
chingakhale chija aoneka ngati akhala nacho.

**Amache ndi abale ache a Yesu.**
(Mat., **12**: 46-50. Marko, **3**: 31.)

19 Ndipo kunadza kwa Iye amache ndi abale ache, ndi-
mo sanangathe kumfikira, chifukwa cha khamu la anthu.
20 Ndipo anamuza Iye, kuti, Amai wanu ndi abale anu
21 alinkuima kunja, nafuna kuona Inu. Koma Iye anayanka,
nati kwa iwo, Amai wanga ndi abale anga ali iwo amene
akumva Mau a Mulungu, nawachita.

**Yesu atontoletsa namondwe.**
(Mat., **8**: 23-27. Marko, **4**: 35-41.)

22 Ndipo panali limodzi la masiku aja, kuti Iye analowa
m'ngalawa, ndi opunzira ache; ndimo anati kwa iwo,
Tiolokere ife ku tsidja lija la nyanja; ndimo anaka-
23 nka'mo. Ndipo mmene iwo anali kupita pa madzi Iye
anagona tulo. Ndipo panatsikira pa nyanja namondwe

wa mphepo; ndimo anali kudzala madzi, nali m'kuopse-
dwa. Ndipo anadza kwa Iye, namutsa, nanena, Ambuye, 24
Ambuye, titayika. Ndipo anauka, nadzudzula mphepo
ndi mapfunde ache a madzi; ndimo zinaleka, ndimo
panagwa bata. Ndipo Iye anati kwa iwo, Chikulupiriro 25
chanu chiri kuti? Ndipo m'kuchita mantha anazizwa
iwo, nanenana wina ndi mnzache, Uyu nanga ndani, kuti
angolamula mphepo ndi madzi, ndimo zingomvera Iye?

**Munthu wa ku Gerasa wogwidwa mizimu yoipa.** (Mat., **8**: 28-34. Marko, **5**: 1-17.)

Ndipo iwo anakocheza ku doko ku dziko la Gerasa, 26
ndilo lopenyana ndi Galileya. Ndipo atatuluka pa 27
mtunda Iye, anakomana naye mwamuna wa ku mudzi,
amene anali nazo ziwanda; ndipo masiku ambiri sana-
bvala chobvala, nisanakhala m'nyumba, koma m'manda.
Ndipo pakuona Yesu iye anapfuula, nagwa pansi patsogo- 28
lo pache, nati ndi mau akuru, Ndiri nacho chiani ndi Inu,
Yesu Mwana wa Mulungu Wamkurukuru? Ndikupe-
mphani inu musandizunze? Pakuti Iye adalamula mzimu 29
wonyansa uturuke m'munthu'yo. Pakuti nthawi zambiri
unamgwira; ndipo anthu anammanga ndi maunyolo ndi
matangadza kumsungira; ndimo anadula pakati zoma-
ngira'zo, nathawitsidwa ndi chiwanda'cho ku mapululu.
Ndipo Yesu anamfunsa iye, kuti, Dzina lako ndiwe ani? 30
Ndipo anati, Legio, chifukwa ziwanda zambiri zidalowa
mwa iye. Ndipo zinampempha Iye, kuti asazilamulire 31
zichoke kulowa ku phompo. Ndipo panali pamenepo 32
gulu la nkhumba zambiri zirinkudya m'phiri. Ndipo
zinampempha Iye kuti, azilole zilowe mu izo'zo. Ndipo
anazilola. Ndipo ziwanda'zo zinaturuka m'munthu nizi- 33
lowa mu nkhumba: ndimo gulu'lo linatsika liwiro potse-
ruka ndi kulowa m'nyanja'mo, nilitsamwa. Ndipo 34
akuweta'wo mmene anaona chimene chinachitika, anatha-
wa, nauza ku mudzi ndi ku miraga yache. Ndipo iwo 35
anaturuka kukaona chimene chinachitika; ndimo anadza
kwa Yesu, nampeza munthu'yo, amene ziwanda zinaturu-
ka mwa iye, alikukhala pansi ku mapazi ache a Yesu
wobvala ndi wa nzeru zache; ndipo iwo anaopa. Ndipo 36
amene anaona anawauza iwo machiritsidwe ache a wogwi-
dwa chiwanda'yo. Ndipo anthu aunyinji onse a dziko la 37
Agerasa loyandikira anamfunsa Iye achoke kwa iwo;
chifukwa iwo anagwidwa ndi mantha akuru. Ndipo
Iye analowa mu ngalawa, nabwerera. Ndipo munthu'yo 38

amene ziwanda zinaturuka mwa iye anampempha Iye
39 akhale ndi Iye; koma anamuza apite, nanena, Bwera ku
nyumba kwako, nufotokozere zazikuru'zo anakuchitira
iwe Mulungu. Ndipo iye anachoka, nalalikira ku mudzi
wonse zazikuru'zo Yesu anamchitira iye.

### Mwana wamkazi wa Yairo; mkazi wokhudza chopfunda cha Yesu.

(Mat., 9: 18-26. Marko, 5: 22-43.)

40 Ndipo pa kubwera Yesu, khamu la anthu anamla-
41 ndira Iye; pakuti onse anali kumlindira Iye. Ndipo
onani, panadza munthu dzina lache Yairo, ndipo iye
ndiye mkuru wa nyumba yosonkhanira; ndipo anagwa pa
mapazi ache a Yesu, nampempha Iye adze ku nyumba
42 kwache; chifukwa anali naye mwana wamkazi mmodzi
yekha, wa zaka zache ngati khumi ndi ziwiri, ndimo
analimkumwalira iye. Koma pa kupita Iye anthu a
mipingo anapsinjana naye.
43 Ndipo mkazi, anali ndi nthenda yoturuka mwazi zaka
khumi ndi ziwiri, amene adasudzula asing'anga za moyo
wache zonse, ndimo sanangathe kuchiritsidwa ndi mmodzi
44 yense, anadza kumbuyo kwache, nakhudza mphonje ya
chobvala chache: ndipo pomwepo kukha mwazi kwache
45 kunaleka. Ndipo Yesu anati, Anandikhudza Ine ndani?
Koma pamene onse anakana, Petro ndi iwo a kukhała
naye anati, Ambuye, anthu aunyinji ali kukankana pa
46 Inu ndi kupsinjana. Koma Yesu anati, Wina anandi-
khudza Ine; pakuti ndazindikira Ine kuti mphamvu
47 yaturuka mwa Ine. Ndipo mkazi'yo pakuona kuti sana-
bisika, anadza ndi kunthunthumira, nagwa patsogolo pa
Iye, nauza pa maso pa anthu onse'wo chifukwa chache
cha kumkhudza Iye, ndi kuti anachiritsidwa pomwepo.
48 Ndipo Iye anati kwa iye'yu, Mwana wanga, chikulupiriro
chako chakupulumutsa iwe; muka ndi mtendere.
49 Mmene Iye anali chilankhulire, anadza wina wocho-
kera kwa mkuru wa mosonkhanira, nanena, Mwana wako
50 wafa; usambvute Mpunzitsi. Koma Yesu anamva, namya-
nka, kuti, Usaope; kulupira kokha, ndipo iye adzapulumu-
51 tsidwa. Ndipo pakufika Iye ku nyumba'ko, sanaloleze
wina kulowa pamodzi naye, koma Petro, ndi Yohane,
52 ndi Yakobo, ndi atate wa mwana'yo, ndi amache. Ndipo
anthu onse anali kumlirira iye ndi kudziguguda pa chifua.
Koma Iye anati, Musalire; pakuti iye sanafa, koma agona
53 tulo. Ndipo anamseka Iye phwephwete podziwa kuti

anafa. Ndipo Iye anamgwira dzanja lache, naitana, nati, 54
Buthu, tauka. Ndipo mzimu wache unabwera, ndimo 55
anauka pomwepo ; ndipo Iye anauza kuti ampatse kanthu
ka kudya. Ndipo atate wache ndi amache anadabwa : 56
ndipo analamula iwo asauze munthu yense chimene china-
chitidwa.

### Yesu atuma opunzira ache kukalalikira mau.
(Mat., **10**. Marko, **6**: 7-13.)

Ndipo Iye anaitana pamodzi khumi ndi awiri'wo nawa- 9
patsa mphamvu ndi ulamuliro pa ziwanda zonse, ndi za-
kuchiritsa nthenda. Ndipo anawatuma iwo kukalalikira 2
Ufumu wa Mulungu, ndi kukachiritsa anthu odwala.
Ndipo Iye anati kwa iwo, Musanyamule kanthu ka 3
ulendo, kapena ndodo, kapena thumba, kapena mkate,
kapena ndarama ; ndimo musakhale nawo malaya awiri.
Ndipo m'nyumba iri yonse mukalowe'mo, khalani komweko, 4
ndipo mudzikachokera kumeneko. Ndipo onse amene 5
sakakulandireni inu, mmene muturuka m'mudzi wo-
mwe'wo, sansani pfumbi la pa mapazi anu, kukhale mboni
ya pa iwo. Ndipo iwo anaturuka, napita midzi midzi, 6
ndi kulalikira Utenga Wabwino, ndi kuchiritsa ponse.

### Herode ndi Yohane Mbatizi.
(Mat., **14** : 1-12. Marko, **6**: 14-29. Luka, **3**: 19, 20.)

Ndipo Herode chiwanga'cho anamva mbiri yache ya 7
zonse zinachitika ; ndipo inamthetsa nzeru, chifukwa kuti
ananena anthu ena, kuti Yohane anauka kwa akufa ;
koma ena, kuti Eliya anaoneka ; ndimo ena, kuti mneneri 8
wina wa akale aja anauka'nso. Ndipo Herode anati, 9
Yohane ndinamdula muthu ine ; koma uyu ndani ndikumva
zotere za iye ? Ndipo anafunafuna kumuona Iye.

### Yesu achurukitsa mikate.
(Mat., **14**: 13-21. Marko, **6**: 30-44. Yoh., **6**: 1-14.)

Ndipo pamene adabwera atumwi, anamfotokozera Iye 10
zonse anazichita. Ndipo Iye anawatenga, napatuka nawo
pa okha ku mudzi dzina lache Betsaida. Koma unyinji 11
wa anthu, pamene anadziwa, anamtsata Iye ; ndipo Iye
anawalandira, nalankhula nawo za Ufumu wa Mulungu,
nachiritsa amene anasowa kuchiritsidwa. Koma dzua 12
lapendeka ; ndipo khumi ndi awiri'wo anadza, nati kwa
Iye, Tauzeni makamu a anthu amuke, kuti apite ku midzi
yoyandikira ndi ku miraga, kukafuna pogona, ndi kupeza

13 zakudya; chifukwa tiri ku malo a chipululu kuno. Koma
anati kwa iwo, Muwapatse kudya ndi inu. Koma anati,
Tiribe ife mikate, koma isanu yokha ndi nsomba ziwiri
zokha; koma kapena timuke ife kukagulira anthu awa
14 onse zakudya. Pakuti anali amuna ngati zikwi zisanu.
Koma Iye anati kwa opunzira ache, Khalitsani iwo pansi
15 miyulu miyulu, ngati makumi asanu, makumi asanu. Ndipo
16 anatero, nawakhalitsa pansi onse'wa. Ndipo Iye, mmene
anatenga mikate isanu ija ndi nsomba ziwiri'zo, anapenya
kumwamba, nazidalitsa, nagawa, napatsa kwa opunzira
17 apereke kwa anthu'wo. Ndipo anadya, nakhuta onse'wa;
ndipo anatola zowatsalira nyenyeswa, mitanga khumi ndi
iwiri.

### Petro abvomereza Kristu.

(Mat., **16**: 13-23. Marko, **8**: 27-33. Yoh., **6**: 66-69.)

18 Ndipo kunali, pamene Iye anali kupemphera pa yekha,
kuti opunzira anali naye; ndipo anawafunsa iwo, kuti,
19 Makamu'wo a anthu anena kuti Ine ndine ani? Ndipo
anayanka nati, Yohane Mbatizi; koma ena, Eliya; ndimo
20 ena, kuti anauka'nso mmodzi wa aneneri akale. Ndipo
anati kwa iwo, Koma inu munena kuti Ine ndine ani?
21 Ndipo anayanka Petro, nati, Kristu wa Mulungu. Ndipo
Iye anawauzitsa iwo, nalamulira kuti asanene ichi kwa
22 munthu ali yense; nati, Kuli kuyenera kuti Mwana wa
munthu amve zowawa zambiri, ndi kukanidwa ndi akuru,
ndi ansembe akuru, ndi alembi, ndi kuphedwa, ndi kuu-
ka'nso tsiku lachitatu.

### Za kusenza mtanda wathu.

(Mat., **16**: 24-28. Marko, **8**: 34-**9**: 1. Yoh., **12**: 25.)

23 Ndipo Iye ananena kwa onse, Ngati munthu afuna
kudza pambuyo panga, adzikanize yekha, nasenze mtanda
24 wache tsiku ndi tsiku, nanditsate Ine. Pakuti amene ali
yense akafuna kupulumutsa moyo wache, iye adzautaya
uwu; koma amene ali yense akataya moyo wache chifu-
25 kwa cha Ine, iye adzaupulumutsa uwu. Pakuti munthu
apindulanji, ngati akadzilemezera dziko lonse la pansi
26 nadzitaya'po, kapena kulipa'po moyo wache? Pakuti
amene ali yense adzachita manyazi chifukwa cha Ine ndi
mau anga, Mwana wa munthu adzachita manyazi chifukwa
cha iye, pamene adzafika ndi ulemerero wache ndi wa
27 Atate, ndi wa angelo oyera. Koma Ine ndinena ndi inu
zoonadi, Kuli ena a iwo akuima pano, amene sadzailawatu
imfa, kufikira kuti akaona Ufumu wa Mulungu.

### Mawalitsidwe a Yesu pa phiri.
(Mat., 17: 1-13. Marko, 9: 2-13.)

Ndipo pamene padatha ngati masiku asanu ndi atatu 28
atanena mau amene'wa, Iye anatenga Petro ndi Yohane
ndi Yakobo apite naye, nakwera m'phiri kukapemphera.
Ndipo m'kupemphera kwache, maonekedwe a nkhope 29
yache anasanduka, ndimo chobvala chache chinayera ni
chinanyezimira. Ndipo onani, anali kulankhulana naye 30
amuna awiri, ndiwo Mose ndi Eliya; amene anaonekera 31
m'ulemerero, nanena za kumuka kwache kumene Iye ati
adzatsiriza ku Yerusalemu. Koma Petro ndi iwo anali 32
naye analemedwa ndi tulo; koma mmene anakhala maso
nditu, anaona ulemerero wache, ndi amuna awiri'wo akui-
mirira ndi Iye. Ndipo panali polekana iwo aja ndi Iye, 33
Petro anati kwa Yesu, Ambuye, nkwabwino kuti tiri
pano; ndimo timange misasa itatu, umodzi wa Inu, ndi
umodzi wa Mose, ndi umodzi wa Eliya; wosadziwa iye
chimene alikunena. Ndipo pamene akadalankhula izi, 34
unakhala mtambo, nuwapimba iwo: ndimo anaopa pakulowa
iwo m'mtambo'mo. Ndipo munaturuka mau m'mtambo- 35
'mo nanena,

*Uyu ndiye Mwana wanga, wosankhidwa'yo; mverani Iye.*

Ndipo pakutero mau'wo Yesu anapezedwa ali yekha. 36
Ndipo iwo anakhala chete, ndimo sanauza munthu ali
yense masiku adja'wo kanthu konse ka izo anaziona.

### Achiritsa mwana wodwala khunyu.
(Mat., 17: 14-23. Marko, 9: 14-29.)

Ndipo panali, mawa wache, atatsika m'phiri, khamu 37
lalikuru la anthu linakomana naye. Ndipo onani, ana- 38
kuwa munthu wa m'khamu'lo, nanena, nati, Mpunzitsi,
ndikupemphani, yang'anirani mwana wanga; chifukwa
kuti ali mmodzi yekha wa ine: ndimo onani, umamgwira 39
iye mzimu, ndimo dzidzidzi apfuula; ndimo umamng'amba
iye ndi kumchititsa tobvu pakamwa, nuchoka pa iye
mokokoteka, numtyola iye. Ndipo ndinapempha opunzira 40
anu kuti auturutse; ndimo sanathe. Ndipo Yesu anaya- 41
nka, nati, Ha! obadwa Inu osakulupirira ndi ampulupulu,
ndidzakhala ndi inu nthawi yanji, ndi kulekerera inu?
kadze naye kuno mwana wako. Ndipo pamene iye 42
akadadza, chiwanda'cho chinamgwetsa, numng'ambitsa
iye. Koma Yesu anadzudzula mzimu wonyansa'wo,

nachiritsa mnyamata, nambweza iye kwa atate wache.
43 Ndipo onse anadabwa pa ukulu wache wa Mulungu.
Koma pamene onse anali kuzizwa ndi zonse anazichita,
44 Iye anati kwa opunzira ache, Alowe mau amene'wa
m'makutu anu: pakuti mwana wa munthu ati aperekedwa
45 ku manja a anthu. Koma iwo sanadziwitse mau awa,
ndimo anabisidwa kwa iwo, kuti asawadziwe; ndimo
anaopa kumfunsa za mau awa.

### Wamkulu ndani mu ufumu wa kumwamba?
(Mat., **18**: 1-5. Marko, **9**: 33-37.)

46 Ndipo anayamba kutsutsana kuti, wamkulu mwa iwo
47 ndani. Koma Yesu pakuona kutsutsana kwa mitima
yao, anatenga kamwana, nakaimika pa mbali pache, nati
48 kwa iwo, Amene ali yense akalandire kamwana aka
m'dzina langa alandira Ine; ndimo amene andilandira
Ine alandira Iye amene ananditumа Ine: pakuti iye waku-
khala wang'onong'ono wa inu nonse, yemwe'yu ndiye
wamkuru.

### Otsutsana ndi otandizana. (Marko, **9**: 38-40.)

49 Ndipo Yohane anayanka nati, Ambuye, tinaona wina
alikuturutsa ziwanda m'dzina lanu; ndimo tinamletsa,
50 chifukwa samatsatana ndi ife. Koma Yesu anati kwa
iye, Musamletse, pakuti iye amene sali kutsutsana nanu
ali kutandizana nanu.

### Asamariya amkaniza Yesu.

51 Ndipo panali, pamene anayamba kukwanira masiku
akuti akalandiridwe Iye kumwamba, Yesu anatsimika
52 kuloza nkhope yache kunka ku Yerusalemu, natumiza
amitenga patsogolo pache; ndipo ananka, nalowa m'mu-
53 dzi wa Asamariya, kukamkonzera Iye malo. Ndipo aja
sanamlandira Iye, chifukwa nkhope yache inali yoloza
54 kunka ku Yerusalemu. Ndipo pamene opunzira ache
Yakobo ndi Yohane anaona, anati, Ambuye, mufuna kodi
kuti ife tidzauze moto utsike kumwamba ndi kuwanyeke-
55 tsa iwo? Koma Iye anapotoloka nawadzudzula iwo.
56 Ndipo anapita ku mudzi kwina.

### Matsatidwe a Yesu. (Mat., **8**: 18-22.)

57 Ndipo mmene iwo analikuyenda mu njira, munthu anati
kwa Iye, Ine ndidzatsata Inu kumene kuli konse mukapi-
58 ta'ko. Ndipo Yesu anati kwa iye, Nkhandwe ziri nazo

nkhwimba, ndi mbalame za kumwamba zisa, koma Mwa-
na wa munthu alibe potsamira muthu. Ndipo anati kwa 59
munthu wina, Nditsate Ine. Koma iye anati, Mundilole
ine Ambuye, nditange ndamuka kuika maliro a atate
anga. Koma anati kwa iye, Leka akufa aike akufa a eni 60
okha ; koma muka iwe nubukitse mbiri yache ya Ufumu
wa Mulungu. Ndipo wina'nso anati, Ambuye ndidzaku- 61
tsatani Inu ; koma mutange mwandilola kulawirana nawo
a ku nyumba kwanga'wo. Koma Yesu anati kwa iye, 62
Palibe munthu wakugwira chikhasu, nayang'ana za ku-
mbuyo, ayenera Ufumu wa Mulungu.

**Yesu atuma opunzira makumi asanu ndi awiri.**

Zitatha izi Ambuye anaika ena makumi asanu ndi awiri, 10
nawatuma iwo awiri awiri pa maso pache ku mudzi uli
wonse, ndi malo ali onse kumene ati afike'ko mwini.
Ndipo ananena kwa iwo, Dzinthu dzichuruka, koma 2
anchito achepa ; potero pemphani Mwini dzinthu, kuti
akanke anchito ku masika ache. Mukani ; taonani, Ine 3
nditumа inu ngati ana a nkhosa pakati pa afisi. Musa- 4
nyamule thumba la ndalama kapena thumba la kamba,
kapena nsapato ; ndipo musalankhule munthu panjira.
Ndipo m'nyumba iri yonse mukalowa'mo mutange mwa- 5
nena, Mtendere ukhale ku nyumba iyi. Ndipo akakhala 6
mwana wa mtendere kumeneko, mtendere wanu udzapu-
mula pa iye ; koma ngati palibe, ubzabwerera kwa inu.
Ndipo m'nyumba momwe'mo khalani, ndi kudya ndi 7
kumwa za kwao ; pakuti wanchito ayenera mphoto yache ;
musachokachoka m'nyumba m'nyumba. Ndipo m'mudzi 8
uli wonse mukalowa'mo, ndipo alandira inu, idyani zomwe'-
zi akupatsani inu ; ndipo chiritsani odwala ali momwemo 9
nimunene nawo, Ufumu wa Mulungu wayandikira kwa
inu. Koma ku mudzi uli wonse mukalowa'ko, ndipo 10
salandira inu, mmene mwaturuka ku makwalala ache
tatini, Lingakhale fumbi lochokera ku mudzi kwanu, 11
lomamatika ku mapazi athu tilisansira pa inu, koma
zindikirani ichi, kuti ufumu wa Mulungu wayandika.
Ndinena ndi inu kuti tsiku lidja'lo ku Sodoma kudzapiri- 12
rika kuposa mudzi umene'wo. Tsoka kwa iwe, Korazini ! 13
tsoka kwa iwe Betsaida ! kuti zikadachitika m'Turo, ndi
Sidoni, zamphamvu'zi zidachitika mwa inu, akadalapa
kale lomwe ndi kukhala pansi obvala chiguduli ndi maka-
ra. Koma ku Turo ndi Sidoni kudzapiririka m'chiweru- 14
ziro, koposa inu. Ndipo iwe, Kapernaumu, kodi udzakwe- 15

zedwa kufikira mwamba? Udzatsitsidwa kufikira ku
16 Hade. Iye wakumvera inu, andimvera Ine; ndipo iye
wakukana inu, andikana Ine; ndipo iye wakukana Ine
amkana Iye amene ananditurna Ine.
17 Ndipo makumi asanu ndi awiri aja anabwera moko-
ndwera, nanena, Ambuye, zingakhale ziwanda zinatigonje-
18 ra ife m'dzina lanu. Ndipo anati kwa iwo, Ndinaona
Satana alinkugwa ngati mphezi wochokera kumwamba.
19 Taonani, ndakupatsani ulamuliro wa kuponda pa njoka
ndi zinkhanira, ndi pa mphamvu iri yonse ya mdani'yo;
20 ndipo kulibe kanthu kadzakuipsani konse. Koma musa-
kondwera nako kuti mizimu idakugonjerani, koma
kondwerani kuti maina anu alembedwa m'mwamba.
21 Nthawi yomwe'yo anakondwera ndi Mzimu Woyera,
nati, Ndikubvomerezani Inu, Atate, Ambuye wa mwamba
ndi wa dziko, kuti izi munazibisira anzeru ndi ozindikira,
ndipo munaziululira ana amakanda; Indedi, Atate, kuti
22 kotero kudakondweretsa pa maso panu. Zonse zapereke-
dwa kwa Ine ndi Atate wanga; ndipo palibe munthu
azindikira Mwana ali ani, koma Atate; ndipo Atate ali
ani, koma Mwana, ndi iye amene Mwana afuna kumulu-
23 lira Iye. Ndipo mmene anapotoloka kwa opunzira ache,
pa okha anati, Odala maso'wo akuona zimene muona.
24 Pakuti ndinena ndi inu kuti aneneri ndi mafumu ambiri
anafuna kuona zimene inu muziona, ndipo sanaziona; ndi
kumva zimene mukumva, ndipo sanazimva.

**Fanizo la mSamariya wa chifundo.**

25 Ndipo taonani, wa chilamulo wina anauka namuyesa
Iye, nanena, Mpunzitsi, ndidzalowa moyo wosatha ndi
26 kuchita chiani? Ndipo anati kwa iye, M'malamulo mule-
27 mbedwa chiani? Uwerenga bwanji? Ndipo iye anayanka
nati, Udzikonda Ambuye Mulungu wako ndi mtima wako
wonse, ndi moyo wako wonse, ndi mphamvu yako yonse,
ndi nzeru zako zonse, ndi mnansi wako monga iwe
28 mwini. Ndipo anati kwa iye, Wayanka bwino; chita
29 ichi, ndipo udzakhala ndi moyo. Koma iye, pofuna kudzi-
yesera yekha wolungama, anati kwa Yesu, Ndipo mnansi
30 wanga ndani? Ndipo Yesu anamlanda mau, nati, Munthu
wina anatsika kuchokera ku Yerusalemu kumka ku
Yeriko; ndipo anagwa m'manja a achifwamba amene
anambvula zobvala, namkwapula, nachoka atamsiya
31 wofuna kufa. Ndipo kudangotero kuti wansembe wina
anatsika njira'yo, ndipo pakumuona iye anapita mbali

yina. Momwemo'nso mLevi, pofika pa mbuto'po, ndi 32
kumuona, anapita mbali yina. Koma mSamariya wina ali 33
pa ulendo wache anadza pali iye; ndipo pakumuona,
anagwidwa chifundo, nadza kwa iye, namanga mabala 34
ache, natira'po mafuta ndi vinyo; ndipo anamuika iye pa
nyama yache ya iye yekha, nadza naye ku nyumba ya
alendo, namsungira. Ndipo mawa wache anaturutsa maru- 35
piya ateka awiri napatsira mwini nyumba ya alendo, nati,
Msungire iye, ndipo chiri chonse umpatsa koposa, ine,
pobwera, ndidzakubwezera iwe. Uti wa awa atatu, uyesa 36
iwe, anakhala mnansi wa iye udja adagwa m'manja a achi-
fwamba? Ndipo anati, Iye wakumchitira chifundo. 37
Ndipo Yesu anati kwa iye, Pita, nuchita iwe momwemo.

### Malita ndi Mariya.

Ndipo pakupita pa ulendo pao Iye analowa m'mudzi 38
wina; ndipo mkazi wina dzina lache Malita anamlandira
Iye ku nyumba kwache. Ndipo anali ndi mbale wache 39
wochedwa Mariya, ndiye'nso wakukhala pa mapazi a
Ambuye, anamva mau ache. Koma Malita analemetsa 40
ndi kutumikira kwambiri; ndipo anadza'ko nati, Ambuye,
simusamala kodi kuti mbale wanga anandisiya nditumikire
ndekha? Mumuze tsono kuti anditandize. Koma Ambu- 41
ye anayanka nati kwa iye, Malita, Malita, uda nkhawa
nubvutika ndi zinthu zambiri; koma chisoweka chinthu 42
chimodzi; pakuti Mariya anasankha dera lokoma limene
silidzachotsedwa kwa iye.

### Pemphero la Ambuye. (Mat., 6: 9-13.)

Ndipo kunali, pakukhala Iye pa malo pena ndi kupe- 11
mphera, mmene analeka, wina wa opunzira ache anati kwa
Iye, Ambuye, tipunzitseni ife kupemphera, monga'nso
Yohane anapunzitsa opunzira ache. Ndipo anati kwa iwo, 2
Mmene mupemphera nenani, Atate, Dzina lanu liyeretse-
dwe; Ufumu wanu udze; Tipatseni ife tsiku ndi tsiku 3
chakudya cha pa tsiku. Ndipo mutikululukire ife machimo 4
athu; pakuti'nso ife tokha tikululukira munthu yense wa
mangawa athu. Ndipo musatitengere ife m'kuyesera.

### Fanizo la Bwenzi loliuma.

Ndipo anati kwa iwo, Ndani wa inu adzakhala ndi 5
bwenzi lache, nadzapita kwa iye pakati pa usiku, nadzati
kwa iye, Bwenzi, ndibwereke mikate itatu; popeza wandi- 6
dzera bwenzi langa lochokera pa ulendo, ndipo ndiribe

7 chompatsa ; ndipo iye'yu wa mkati'mo poyanka akati,
Usandibvuta ; pa khomo mpotseka tsopano, ndipo ana
anga ali nane pamodzi pogona ; sindikhoza kuuka ndi
8 kukupatsa iwe ? Ndinena ndi inu, angakhale sadzauka
ndi kumpatsa, chifukwa ali bwenzi lache, koma chifukwa
cha liuma lache adzauka nadzampatsa iye ziri zonse aziso-
9 wa. Ndipo Ine ndinena ndi inu, Pemphani, ndipo kudza-
patsidwa kwa inu ; funani, ndipo mudzapeza ; gogodani,
10 ndipo kudzatsegulidwa kwa inu. Pakuti yense wakupe-
mpha alandira ; ndipo wofuna'yo apeza ; ndipo kwa iye
11 amene agogoda kudzatsegulidwa. Ndipo ndani wa inu
ali atate, mwana wache akadzampempha mkate, adzampa-
tsa mwala ? kapena'nso nsomba, nadzamninka njoka
12 m'malo mwa nsomba ? kapena'nso akadzamfunsa dzira
13 kodi adzampatsa chinkhanira ? Potero, ngati inu, okhala
oipa, mudziwa kupatsira ana anu mphatso zabwino, koposa
kotani nanga Atate wanu wakumwamba adzapatsa Mzimu
Woyera kwa iwo akumpempha Iye ?

### Za mwano wa Afarisi.

(Mat., **12** : 22-32. Marko, **3** : 22-30.)

14 Ndipo analikuturutsa chiwanda chosalankhula. Ndipo
kunali, chitaturuka chiwanda, wosalankhula'yo analankhu-
15 la ; ndipo makamu a anthu anazizwa. Koma ena mwa iwo
anati, Ndi Beelzebuli mkuru wa ziwanda aturutsa ziwanda.
16 Koma ena anamuyesa, nafuna kwa Iye chizindikilo cho-
17 chokera kumwamba. Koma Iye, podziwa zolingirira zao,
anati kwa iwo, Ufumu uli wonse wogawanika potsutsana
pa wokha upasuka ; ndipo nyumba ikagawanika kudzi-
18 tsutsa yokha igwa. Ndipo'nso ngati Satana agawanika
kudzitsutsa mwini, udzaimika bwanji ufumu wache ? pope-
19 za munena kuti nditurutsa ziwanda ndi Beelzebuli. Koma
ngati ine ndimaturutsa ziwanda ndi Beelzebuli, ana anu
aziturutsa ndi ani ? Mwa ichi iwo adzakhala oweruza anu.
20 Koma ngati ine nditurutsa ziwanda ndi chala cha Mulu-
21 ngu, pamenepo ufumu wa Mulungu wafikira inu. Pame-
ne pali ponse mwini mphamvu alindira pa bwalo pache
22 zinthu zache ziri mu mtendere ; koma pamene pali ponse
amdzera wakumposa mphamvu, nakamlaka, amchotsera
zida zache zonse zimene analimbika nazo, nagawa zofunka
23 zache. Iye wosabvomerezana ndi ine atsutsana ndi ine ;
24 ndipo iye wosasonkhanitsa pamodzi ndi ine amwaza. Pa-
mene pali ponse mzimu wonyansa ukaturuka mwa munthu
upyola malo opanda madzi nufuna mpumulo ; ndipo posa-

upeza unena, Ndidzabwera ku nyumba kwanga kumene
ndinaturuka'ko; ndipo pofika, uipeza yosesa ndi yokonze- 25
ka. Pomwepo upita nutenga mizimu yina isanu ndi iwiri 26
yoipa yoposa ndi uwu mwini; ndipo ilowa nikhalira komwe-
ko; ndipo makhalidwe otsiriza a munthu uyu aipa ndi oya-
mba'wo.

Ndipo kunali, pakunena izi Iye, mkazi wina mwa 27
khamu la anthu anakweza mau, nati kwa Iye, Yodala
mimba'yi idakubalani, ndi mawere amene munayamwa.
Koma Iye anati, Inde, koma odala iwo akumva mau a 28
Mulungu, nawasunga.

### Chizindikilo cha Yona. (Mat., 12: 38-42.)

Ndipo pakusonkhana pamodzi makamu a anthu, anaya- 29
mba kunena, Mbadwo uwu ndi mbadwo woipa; ufuna
chizindikilo, ndipo chizindikilo sichidzapatsidwa kwa uwu
koma chizindikilo cha Yona. Pakuti monga ngati Yona 30
anali chizindikilo kwa aNinevi, chotero'nso adzakhala
Mwana wa munthu kwa mbadwo uwu. Mfumu wamkazi 31
wa ku mwera adzauka pa mlandu wotsiriza pamodzi ndi
amuna a mbadwo uwu, nadzawatsutsa iwo; kuti anadza
kuchokera ku malekezero a dziko kudzamva nzeru
za Solomoni; ndipo onani, woposa Solomoni ali pano.
Amuna a ku Ninevi adzauka pa mlandu wotsiriza pamodzi 32
ndi anthu a mbadwo uwu, nadzawatsutsa; pakuti iwo
analapa pa kulalikira kwa Yona; ndipo onani wakuposa
Yona ali pano.

### Za nyali ya thupi.

Palibe munthu, atayatsa nyali, aiika m'chipinda cha 33
pansi, kapena pansi pa muyeso, koma pa choikapo
chache, kuti iwo akulowa'mo aone kuunika. Nyali ya 34
thupi ndiyo diso lako: pamene pali ponse diso lako liri
langwiro thupi lako lonse liunikira'nso monsemo; koma
likakhala loipa, ndipo thupi lako liri la mdima wokha
wokha. Potero yang'anira kuunika kuli mwa iwe kunga- 35
khale ndima. Pamenepo, ngati thupi lako lonse liunikira 36
losakhala nalo dera lache la mdima, lidzakhala lounikira
monsemo, ngati pamene nyali ndi kunyezimira kwache
ikuunikira iwe.

### Yesu adzudzula Alembi ndi Afarisi. (Mat., 23: 1—.)

Ndipo pakulankhula Iye, anamfunsa mFarisi kuti adye 37
naye; ndipo analowa naseama kudya. Ndipo anazizwa 38

mFarisi'yo, pakuona kuti anayamba chakudya asanasambe.
39 Koma Ambuye anati kwa iye, Tsopano inu aFarisi muye-
retsa kunja kwache kwa chiko ndi mbale, koma mkati
40 mwanu mudzala ndi zolanda ndi zoipa. Opusa inu, kodi
Iye wopanga kunja kwache sanapanga'nso mkati mwache?
41 koma patseni mphatso ya chifundo za mkati'mo; ndipo
onani, zonse ziri zokonzeka kwa inu.

### Tsoka kwa aFarisi.

42 Koma tsoka kwa inu, aFarisi! chifukwa mupereka
kachikhumi kache ka timbeu tonunkira, ndi timbeu
tokometsa chakudya ndi ndiwo zonse, ndimo mumaleka
chiweruziro ndi chikondi cha Mulungu; mwenzi muta-
43 chita izi, ndi kusasiya zina'zo. Tsoka kwa inu, aFarisi!
chifukwa mukonda mipando ya ulemu m'nyumba zoso-
44 nkhanira, ndi kulankhulidwa m'mabwalo a malonda. Tsoka
kwa inu! chifukwa muli ngati manda osaoneka, ndimo
anthu akuyendayenda pamwamba pao sadziwa.

### Tsoka kwa achilamulo.

45 Ndipo mmodzi wa achilamulo anayanka, nanena kwa
46 Iye, Mpunzitsi, ndi kunena izi, mutitonza ife'nso. Ndipo
anati, Tsoka kwa inu'nso, achilamulo inu! chifukwa
musenzetsa anthu akatundu osautsa ponyamula, ndimo
inu nomwe simukhudza akatundu'wo ndi chala chanu chi-
47 modzi. Tsoka kwa inu! chifukwa mumanga za pa
manda a aneneri, ndimo makolo anu anawapha iwo.
48 Chomwecho muli amboni, ndimo mubvomera nchito za
makolo anu; chifukwa iwotu anawapha, koma inu mu-
49 wamangira iwo za pa manda. Mwa ichi'nso nzeru ya
Mulungu inati, Ndidzatumiza kwa iwo aneneri ndi atumwi;
50 ndimo ena a amene'wa adzawapha, nadzawazunza; kuti
mwazi wa aneneri onse, wakhetsedwa kuyambira kukhazika
kwa dziko la pansi ukafunidwe kwa anthu a mbadwo
51 uno; kuyambira pa mwazi wa Abele kufikira pa mwazi wa
Zakariya, amene anamupha pakati potirapo nsembe ndi
nyumba ya kachisi. Indetu, ndinena kwa inu udzafuni-
52 dwa kwa anthu a mbadwo uno. Tsoka kwa inu, achila-
mulo! chifukwa munachotsa chifungulo cha nzeru; inu
simunalowa'mo nokha, ndimo munawaletsa iwo anali-
nkulowa.
53 Ndipo pamene iye anaturuka m'mene'mo, alembi ndi
aFarisi anayamba kumkangamira Iye kolimba, ndi ku-

mnenetsa Iye za zinthu zambiri; namzonda Iye mtseri 54
kukakola kanthu koturuka mkamwa mwache.

### Yesu awachenjeza za chinyengo.

Pomwepa pamene anthu a zikwizikwi a khamu anaso- 12
nkhana pamodzi, kotero kuti anapondana, Iye anatanga
kunena kwa opunzira ache, poyamba, Tadzichenjezani
nokha ndi chotupitsa mikate cha aFarisi, chimene chiri
chinyengo. Koma kulibe kanthu kobvundikiridwa kame- 2
ne sikadzaululidwa ; ndi kobisika kamene sikadzadziwika.
Chifukwa chache zonse zimene mwaziti mu mdima zidza- 3
mveka poyera; ndimo chimene munalankhula m'khutu,
m'zipinda za mkati, chidzalalikidwa pa machindwi a
nyumba.

### Awachulira amene ayenera kumuopa.
(Mat., 10: 28-33.)

Ndipo ndinena kwa inu, abwenzi-anga, Musaope iwo 4
akupha thupi, ndimo akatha ichi alibe kanthu kena
angathe kuchita. Koma ndidzakulangizani amene mu- 5
dzamopa: taopani Iye amene atatha kupha ali ndi mpha-
mvu ya kutaya ku gehena, inde, ndinena ndinu, opani
amene'yo.
Kodi mpheta zisanu sizigula timakobiri tiwiri? ndimo 6
palibe imodzi ya izo iiwalika pa maso pa Mulungu ; koma- 7
tu ngakhale matsitsi onse a pa muthu panu awerengedwa.
Musaope, muposa mtengo wache wa mpheta zambiri.
Ndipo ndinena kwa inu, Amene ali yense akabvomereze 8
Ine pa maso pa anthu, inde, Mwana wa munthu adza-
mbvomereza iye pa maso pa angelo a Mulungu; koma 9
iye wondikana Ine pa maso pa anthu, iye adzakanidwa pa
maso pa angelo a Mulungu. Ndimo amene ali yense adza- 10
nenera Mwana wa munthu zoipa kudzakululukidwa kwa
iye; koma amene anenera Mzimu Woyera zamwano
sikudzakululukidwa kwa iye.
Ndipo pamene pali ponse adzatenga inu ku mlandu wa 11
m'mosonkhanira ndi kwa akulu, ndi a ulamuliro, musade
nkhawa ndi kuti mukadzikanira bwanji, ndimo ndi mau
otani, kapena mukati chiani; pakuti Mzimu Woyera 12
udzapunzitsa inu pa mpindi yomwe'yo zimene muyenera
kuzinena.

### Fanizo la mwini chuma wopusa.

Ndipo munthu wa m'khamu'lo anati kwa Iye, Mpu- 13

nzitsi, uzani mbale wanga agawane ndi ine chuma cha
14 masiye. Koma anati kwa iye, Munthu iwe, anandiika
Ine ndani ndikhale woweruza, kapena wakukugawirani?
15 Ndipo Iye anati kwa iwo, Yang'anirani, mudzisungire
kupewa msiriro wonse; chifukwa moyo wache wa munthu
sulingana ndi kuchuruka kwa zinthu zache ali nazo.
16 Ndipo Iye ananena nawo fanizo, kuti, Munda wache wa
17 munthu mwini chuma unapatsa bwino. Ndimo anagani-
zaganiza mwa yekha nanena, Ndidzatani ine, popeza
18 ndiribe mosungira'mo zipatso zanga? Ndimo anati,
Ndidzatere: Ndidzapasula nkhokwe zanga, ndi kuma-
nga'nso zazikuru, ndimo ndidzasungira'mo dzinthu dzanga
19 dzonse, ndi chuma changa. Ndipo ndidzati kwa moyo
wanga, Moyo iwe, uli nacho chuma chambiri chosungika
kufikira zaka zambiri; tapumulatu, nudye, numwe,
20 nukondwere. Koma Mulungu anati kwa iye, Wopusa
iwe, usiku womwe uno udzafunidwa moyo wako; ndimo
21 zinthu zimene unazikonza zidzakhala za ani? Atero iye
wakudziunjikira chuma mwini yekha wosakhala nacho
chuma cha kwa Mulungu.

**Nkhawa za moyo wathu.** (Mat., **6**: 25-34.)

22 Ndipo Iye anati kwa opunzira ache, Chifukwa chache
ndinena ndinu, Musade nkhawa ndi moyo wanu, chimene
mudzadya; kapena ndi thupi lanu, chimene mudzabvala.
23 Pakuti moyo uli woposa chakudya, ndimo thupi liposa
24 chobvala. Lingirirani nkungubwe, kuti sizimafesa'i,
kapena kusatema'i; ziribe nyumba yosungira'mo; kapena
nkhokwe; ndimo Mulungu azidyetsa: nanga inu simuzi-
25 posa mbalame kwambiri! Ndipo ndani wa inu, ndi kuda
nkhawa angathe kuonjeza mkono pa msinku wache?
26 Kotero ngati simungathe ngakhale chaching'onong'ono,
27 muderanji nkhawa chifukwa cha zina zija? Lingalirani
maluwa, makulidwe awo: sagwiritsa nchito ndi kusapota;
koma ndinena kwa inu, Ngakhale Solomoni, mu ulemerero
28 wache wonse sanabvala ngati limodzi la awa. Koma ngati
Mulungu abveka kotere maudzu a ku thengo akukhala
lero, ndimo mawa aponyedwa ku nkumbaliro; nanga inu
29 sadzakuninkani koposa, inu okulupirira pang'ono? Ndipo
inu musafunefune chimene mudzadya, ndi chimene mudza-
30 mwa; ndimo musakayikekayike mtima. Pakuti izi zonse
mitundu ya anthu a pansi pano amazifunafuna; koma
31 Atate wanu adziwa kuti musowa zimene'zi. Komatu
tafunafunani Ufumu wache, ndimo izi zidzaonjezedwa kwa

inu. Musaope, kagulu ka nkhosa inu; chifukwa Atate 32
wanu akonda kukupatsani Ufumu. Gulitsani zinthu 33
muli nazo, nimupatse mphatso za chifundo; mudzikonzere
matumba a ndarama amene sakutha, chuma chosatha
m'mwamba, kumene mbala siziyandikira, ndimo njenjete
siziononga. Pakuti kumene kuli chuma chanu, komweko 34
kudzakhala mtima wanu'nso.

**Fanizo la kapolo wochezera.** (Mat., **24**: 45-51.)

Khalani odzimangira m'chuuno, ndimo nyali zanu 35
zikhale zoyaka; ndimo inu nokha khalani ofanana ndi 36
anthu oyembekezera mbuye wao, pamene ati abwera
kuchokera ku ukwati; kuti pakudza iye, nakagogoda,
akamtsegulire pomwepo. Odala akapolo aja'wo, amene 37
mbuye wao pakudza iye adzawapeza odikira; indetu
ndinena ndinu, kuti iye adzadzimangira m'chuuno, nadza-
wakhalitsa pansi kudya, nadzafika, nadzawatumikira.
Ndipo akadza londa lachiwiri, kapena lachitatu, nakawa- 38
peza atero, odala amene adja.

Koma zindikirani ichi, kuti mwini nyumba akadadziwa 39
nthawi yache yakudza mbala, akadadikira, ndimo sakada-
lola nyumba yache iboledwe. Khalani okonzeka inu- 40
'nso: chifukwa nthawi imene simulingirira mwana wa
munthu akudza.

Ndipo Petro anati, Ambuye, fanizo ili mwalinena kwa 41
ife kodi, kapena'nso kwa onse? Ndipo Ambuye anati, 42
Ndani tsono ali mdindo wokulupirika ndi wanzeru, amene
mbuye wache adzamuika kapitao wa pa banja lache, kuwa-
patsa iwo poso lao pa nthawi yache? Wodala kapolo uyu 43
amene mbuye wache pakufika, adzampeza ali kuchita
chotero. Ndinena ndinu zoona, kuti adzamuika iye 44
kapitao wa pa zonse ali nazo. Koma kapolo uyo akanena 45
mu mtima mwache, Mbuye wanga azengereza kudza;
ndimo akayambe kupanda anyamata ndi adzakazi ndi
kudya ndi kumwa, ndi kuledzera; mbuye wa kapolo uyo 46
adzafika tsiku lakuti samyembekezera, ndimo nthawi
yakuti saidziwa, nadzamdula iye pakati, nadzamuika dera
lache pamodzi ndi anthu osakulupirira. Ndipo kapolo 47
uyo, wodziwa chifuniro cha mbuye wache, ndimo sanakonza,
ndimo sanachita zonga za chifuniro chache'cho, adzakwa-
pulidwa mikwapulo yambiri. Koma iye amene sanachi- 48
dziwa, ndimo anazichita zoyenera mikwapulo adzakwapu-
lidwa pang'ono. Ndimo kwa munthu ali yense adampatsa

zambiri, kwa iye adzafuna zambiri; ndimo amene anamu-
ikizira zambiri, adzamuza abwezere zoposa.

### Yesu aponya moto pa dziko la pansi pano.
(Mat., 10: 34-36.)

49 Ndinadza Ine kuponya moto pansi pano; ndimo ndi-
50 funanji ngati unatha kuyatsidwa? Koma ndiri ndi ubati-
zo ndikabatizidwe nawo; ndimo ndikanikizidwa Ine
51 kufikira ukatsirizidwa! Muyesa kodi kuti ndinadza
kudzapatsa mtendere pansi pano? Ndinena kwa inu,
52 Iaitu, komatu kulekana; pakuti kuyambira tsopano
adzakhala m'nyumba imodzi anthu asanu, atatu adza-
tsutsana ndi awiri, ndipo awiri adzatsutsana ndi atatu.
53 Adzatsutsana atate ndi mwana wache, ndi mwana
ndi atate wache; amache adzatsutsana ndi mwana
wamkazi, ndi mwana wamkazi ndi amache, mpongozi
adzatsutsana ndi mkazi wa mwana wache, ndi mkazi'yo
ndi mpongozi wache.

### Zizindikilo za nyengo ya Kristu.
(Mat., 16: 2, 3.)

54 Koma Iye ananena'nso kwa makamu a anthu'wo, Pa-
mene pali ponse muona mtambo wokwera ku madzulo,
pomwepo munena, kuti, Ikudza mvula; ndimo itero.
55 Ndipo pamene mphepo ya kumwela ipepeta, munena, kuti,
56 Kudzakhala kuthenthatu; ndimo kuterodi. Onyenga inu,
mudziwa kuzindikira nkhope yache ya dziko ndi ya
thambo; koma simudziwa bwanji kuzindikira nyengo
57 yino? Ndipo inu'nso, pa nokha mulekeranji kuweruza
58 kolungama? Pakuti pamene ulikupita naye mnzako wa
mlandu, kwa woweruza, fulumira pa njira kutha mlandu
ndi iye, kuti angakoke iwe kwa woweruza, ndimo wowe-
ruza'yo angapereke iwe kwa msilikari, ndimo msilikari
59 angaponye iwe m'nyumba ya ndende. Ine ndinena kwa
iwe, Sudzaturuka'mo konse kufikira utalipira kakobri
kakumariza.

### Maphedwe a aGalileya, tsanja la m'Siloamu.

13 Ndipo anakhala'ko nthawi yomwe'yo, anthu ena amene
anamuza Iye za Agalileya, amene Pilato anasanganiza
2 mwazi wao ndi nsembe zao. Ndimo Iye anayankha nati
kwa iwo, Muyesa kodi kuti Agalileya aja anali anthu
akuchimwa koposa Agalileya onse, chifukwa anamva
3 zowawa izi? Ndinena kwa inu, Iaitu; koma ngati inu

simutembenuka mtima, mudzaonongeka monse mo-
mwe'mo. Kapena iwo aja khumi ndi asanu ndi atatu, 4
amene tsanja lalitali la m'Siloamu linawagwera, ndi
kuwapha; muyesa kodi kuti iwo anali olakwa koposa
anthu onse akukhalira m'Yerusalemu? Ndinena kwa inu, 5
Iaitu; koma ngati simutembenuka mtima, mudzaonongeka
nonse chimodzimodzi.

### Fanizo la mkuyu wosabala.

Ndipo Iye ananena fanizo ili; Munthu wina anali ndi 6
mkuyu wooka m'munda wache wa mpesa. Ndipo anadza
nafuna chipatso pa uwu, ndimo anapeza palibe. Ndipo 7
anati kwa wosungira munda wa mpesa, Taona, zaka zapita
zitatu ndimadza ine kudzafuna chipatso pa mkuyu uwu,
ndimo ndimapeza palibe: taulika; uyeseranji'nso nthaka
wopanda pache? Ndipo iye anayanka nanena naye, 8
Mbuye, baulekani ngakhale chaka chino chomwe, kufiki-
ra ndikaukumbira kwete, nditire'po -ulongwe; ndipo 9
ngati udzabala chipatso kuyambira pamenepo, chabwino;
koma ngati iai, mudzaulikatu.

### Achiritsa mkazi wopeteka.

Ndipo anali kupunzitsa m'nyumba yina yosonkhani- 10
ra'mo, tsiku la Sabata. Ndimo mkazi anali nawo mzimu 11
wakudwaladwala zaka khumi ndi zisanu ndi zitatu;
nakhala wopeteka, ndimo analibe mphamvu konse ya
kuweramuka. Ndipo Yesu mmene anamuona, anamui- 12
tana, nanena naye, Mkazi'we, wamasulidwa kudwala
kwako. Ndipo anaika manja ache pa iye; ndipo pomwepo 13
anaongoledwa'nso, nalemekeza Mulungu.

Ndipo mkuru wa nyumba yosonkhanira anabvutika 14
mtima, chifukwa Yesu anachiritsa tsiku la Sabata, naya-
nka, nanena kwa khamu'lo, Alipo masiku asanu ndi limo-
dzi, m'mene'mo anthu ayenera kugwira nchito, chifukwa
chache idzani kudzachiritsidwa momwe'mo, ndimo si tsiku
la Sabata.

Koma Ambuye anamyanka iye, nati, Onyenga inu, 15
samaimasula kodi munthu ali yense wa inu ng'ombe
yache, kapena buru wache, ku chodyera'mo, tsiku la
Sabata, kupita nayo kukaimwetsa madzi? Ndipo mkazi 16
uyu, ndiye mwana wa Abrahamu, amene Satana anamma-
nga, onani, zaka khumi ndi zisanu ndi zitatu, nanga si
kuyenera kodi, kuti amasulidwe nsinga yache imene'yi
tsiku la Sabata? Ndipo pamene Iye anatero, onse aja 17

akutsutsana naye ananyazitsidwa; ndimo anthu onse a
m'khamu anakondwera ndi zinthu zonse za ulemerero'zo
zinachitidwa ndi Iye.

**Fanizo la mpiru, ndi la chotupitsa.**
(Mat., **13**: 31-33. Marko, **4**: 30-32.)

18 Pamenepo ananena, Ufumu wa Mulungu ufanana ndi
19 chiani? ndimo ndidzaufanizira ndi chiani? Ufanana ndi
kambeu ka mpiru, kamene munthu anatenga, nakaponya
m'munda wache wachiweta, ndimo kanamera, kanakula
mtengo; ndimo mbalame za mlengalenga zinabindikira
20 mu nthambi zache. Ndipo'nso anati, Ndidzafanizira
21 Ufumu wa Mulungu ndi chiani? Ufanana ndi chotupitsa
mikate, chimene mkazi anatenga, nachibisa mu miyeso
itatu ya ufa, kufikira unatupa wonse'wo.

**Khomo lopapatiza.** (Mat., **7**: 13, 14.)

22 Ndipo Iye anapita pakati pa mizinda ndi midzi,
napunzitsa, nayenda ulendo kunkabe ku Yerusalemu.
23 Ndipo munthu anati kwa Iye, Ambuye, akupulumutsidwa
ndiwo owerengeka kodi? Koma Iye anati kwa iwo,
24 Yesetsani kulowa pa khomo lopapatiza; chifukwa anthu
ambiri, ndikuuzani, adzafunafuna kulowa'mo, ndimo sa-
25 dzakhoza. Pamene atauka mwini nyumba natseka pa
khomo, ndimo inu mudzayamba kuima pa bwalo, ndi
kugogoda pa chitseko, ndi kunena, Ambuye titsegulireni
ife; ndimo Iye adzayanka nadzati ndi inu, Sindidziwa
26 inu kumene muchokera'ko; pomwepo mudzayamba ku-
nena, Ife tinadya ndi tinamwa pa maso panu, ndimo
27 munapunzitsa m'makwalala a kwathu: ndimo iye adzati,
Ndinena kwa inu, sindidziwa kumene muchokera inu;
28 chokani pa ine, nonse akuchita chisalungamo. Kudza-
khala komweko kulira ndi kukukuta mano, pamene
mudzaona Abrahamu, ndi Isake, ndi Yakobo, ndi aneneri
onse, mu Ufumu wa Mulungu, koma inu nokha muturu-
29 tsidwa kunja. Ndipo anthu adzadzera ku mmawa, ndi ku
madzulo, ndi ku mpoto, ndi ku mwela, nadzakhala pansi
30 mu Ufumu wa Mulungu. Ndipo onani, alipo akuthungo
amene adzakhala oyamba, ndimo alipo oyamba adzakhala
akuthungo.

**Amchenjeza Yesu za Herode. Yesu alirira Yerusalemu.** (Mat., **23**: 37-39.)

31 Pa nthawi yomwe'yo anadza'po aFarisi ena, nanena

kwa Iye, Turukani, ndipo chokani kuno; chifukwa Hero-
de afuna kupha Inu. Ndipo Iye anati kwa iwo, Pitani 32
kauzeni nkhandwe'yo, Taonani, nd, ndimo mkucha ndi-
uditsiriza machiritso lero ndi mawa, ndimo mkucha ndi-
tsirizidwa. Komatu ndiyenera ndipite ulendo wanga lero 33
ndi mawa ndi mkucha, chifukwa sikuloleka kuti mneneri
aonongeka kunja kwache kwa Yerusalemu. Yerusalemu, 34
Yerusalemu, iwe wakupha aneneri, ndi wakuponya miyala
iwo atumidwa kwa iwe! kawiri kawiri nanga ndinafuna
kusonkhanitsa ana ako, monga ngati tadzi ndi anapiye ache
pansi pa mapiko ache, ndimo simunafuna'i! Onani nyumba 35
yanu isiidwa kwa inu, yabwinja; ndimo ndinena kwa inu,
kuti, Simudzandiona Ine, kufikira mudzati, Wodalitsika
Iye amene akudza m'dzina la Ambuye.

### Yesu achiritsa munthu wodwala mbulu.

Ndipo panali pamene Iye analowa m'nyumba ya 14
mmodzi wa akuru a aFarisi tsiku la Sabata, kukadya
mkate, iwo anali kumzonda Iye. Ndipo onani, panali pa 2
maso pache munthu wa mbulu. Ndipo Yesu anayanka 3
nati kwa a chilamulo ndi aFarisi, nanena, Nkuloledwa
kodi tsiku la Sabata kuchiritsa, kapena iai? Koma iwo 4
anakhala chete. Ndipo anamtenga iye namchiritsa,
namuza apite. Ndipo anati kwa iwo, Ndani wa inu buru 5
wache kapena ng'ombe yache itagwa m'chitsime, ndimo
sadzaiturutsa kodi pomwepo tsiku la Sabata? Ndipo iwo 6
sanathe kubweza mau pa zinthu izi.

### Fanizo la mipando ya ulemu.

Ndipo Iye ananena fanizo kwa iwo adaitanidwa adye 7
nawo, popenyera kuti amadzisankhira mipando ya ulemu,
nanena kwa iwo, Pamene pali ponse waitanidwa iwe ndi 8
munthu ku chakudya cha ukwati usaseama pa mpando
wa ulemu; kuti kapena wina wa ulemu wakuposa iwe
akaitanidwe ndi iye, ndipo pakufika iye amene adaitana 9
iwe ndi uyu, adzati kwa iwe, Mpatse uyu malo; ndipo
pomwepo udzayamba manyazi kukhala pa mpando waku-
thungo. Koma pamene pali ponse waitanidwa iwe, pita 10
nukhale pansi pa malo a kuthungo; kotero kuti pamene
akadza iye anakuitana iwe, akanena ndi iwe, Bwenzi
langa, sendera, kwera kuno: pomwepo udzakhala ndi
ulemerero pa maso pa onse akukhala pa chakudya pa-
modzi ndi iwe. Chifukwa munthu ali yense wakudzikuza 11
adzachepetsedwa; ndimo wakudzichepetsa adzakulitsidwa.

12 Ndipo ananena'nso kwa iye amene adamuitana,
Pamene ukonzera chakudya cha pa usana kapena cha
madzulo, usaitane abwenzi ako, kapena abale ako, kapena
a pfuko lako, kapena anansi ako eni chuma; kuti kapena
iwo'nso angabwereze kuitana iwe, ndipo udzakhala nayo
13 mphoto. Koma pamene ukonzera phwando uitane au-
14 mpawi, opunduka, otsimpina, akhungu; ndimo udzakhala
wodala; chifukwa iwo alibe chakubwezera iwe mphoto:
pakuti idzabwezedwa mphoto pakuuka'nso kwa olungama
mtima.

**Fanizo la phwando lalikuru.** (Mat., **22**: 1-14.)

15 Ndipo pamene wina wa iwo akuseama pa chakudya
pamodzi ndi Iye anamva izi, anati kwa Iye, Wodala iye
16 amene adzadya mikâte mu Ufumu wa Mulungu. Koma
anati kwa iye, Munthu wina anakonza phwando lalikuru;
17 naitana anthu ambiri; ndipo anatumiza kapolo wache pa
nthawi ya phwando kunena kwa oitanidwa'wo, Idzani,
18 chifukwa zonse zakonzeka tsopano. Ndipo onse ndi
mtima umodzi anayamba kuwiringula. Woyamba anati
kwa iye, Ine ndagula munda, ndimo ndiyenera ndituruke
kukawuona; ndikupempha undilole ine sindingafike.
19 Ndipo anati wina, Ine ndagula ng'ombe za magori asanu,
ndimo ndinka kukaziyesa; ndikupempha undilole ine
20 sindingafike. Ndipo anati wina, Ine ndinakwata mkazi,
21 ndimo chifukwa chache sindingathe kudza. Ndipo kapo-
lo'yo pakubwera anauza mbuye wache zinthu izi. Pame-
nepo mwini nyumba anakwiya, nati kwa kapolo wache,
Turuka msanga, pita ku makwalala ndi ku njira za mudzi,
nubwere nawo muno aumpawi ndi opunduka ndi akhungu
22 ndi otsimpina. Ndipo kapolo'yo anati, Ambuye, chimene
23 munachilamulira chachitika, ndimo malo atsala'po. Ndi-
po mbuye ananena kwa kapolo'yo, Turuka, nupite ku
miseu ndi njira za ku minda, nuwaumirize anthu alowe,
24 kuti nyumba yanga idzale. Pakuti ndinena kwa inu, kuti
ku'ibe mmodzi wa amuna oitanidwa aja adzalawa phwa-
ndo langa.

**Fanizo la mfumu yanzeru.**

25 Ndipo mipingo yambiri ya anthu inamperekeza Iye;
26 ndimo Iye anapotoloka, nati kwa iwo, Munthu akadza
kwa Ine, wosada atate wache ndi amache, ndi mkazi
wache, ndi ana, ndi abale, ndi alongo ache, inde ndi moyo
wache womwe wa iye mwini, sakhoza kukhala wopunzira

wanga. Ndimo amene ali yense sanyamula mtanda 27
wache wa mwini yekha, ndi kudza pambuyo panga,
sakhoza kukhala wopunzira wanga.

Pakuti ndani wa inu amene afuna kumanga tsanja 28
lalitali, satanga wakhala pansi, nawerengera mtengo
wache, aone ngati ali nazo za kulimariza? Kuti kapena 29
kusatero, pamene atakhazitsa pansi miyala ya ku kuzika
kwache, ndimo sangathe kulimariza, anthu onse aku-
yang'ana angayambe kumseka iye, ndi kunena kuti, 30
Munthu uyu anayamba kumanga, ndimo sanathe ku-
mariza.

Kapena mfumu wanje pakupita kukomana ndi nkho- 31
ndo ya mfumu mnzache, satanga wakhala pansi, nafu-
nsana ndi akuru ngati akhoza ndi asilikari ache zikwi
khumi kulimbana naye wina uja alikudza kukomana
naye ndi asilikari zikwi makumi awiri? Koma ngati 32
sakhoza atumiza akazembe, pokhala wina'yo ali kutalitali,
nafunsa za mtendere.

Chifukwa chache tsono yense wa inu amene sakaniza 33
zonse ali nazo sakhoza kukhala wopunzira wanga.

Kotero mchere uli wokoma; koma ngati mchere 34
utasukuluka adzaukoleretsa ndi chiani? Suyenera kuu- 35
tira pa munda kapena pa malo a ulongwe, autaya kunja.
Amene ali nawo makutu akumva amve.

**Fanizo la nkhosa yosokera.** (Mat., 18: 12-14.)

Koma amisonko onse ndi anthu ochimwa anali kumya- 15
ndikira kudzamva Iye. Ndipo anadandaula aFarisi ndi 2
alembi, nati, Uyu alandira anthu ochimwa, nadya nawo.

Koma anati kwa iwo fanizo ili, nanena, Munthu 3
ndani wa inu ali nazo nkhosa makumi-khumi, ndimo 4
pakutayika imodzi ya izo, sasiya nanga m'chipululu
zina'zo makumi asanu ndi anai ndi mphambu zisanu ndi
zinai, nalondola yotayika'yo kufikira aipeza? Ndipo 5
pamene adaipeza, aisenza pa mapewa ache wokondwera.
Ndipo pakufika ku nyumba kwache amema abwenzi ache 6
ndi anansi ache, nanena nawo, Kondwerani ndi ine,
chifukwa ndinapeza nkhosa yanga yotayika'yo.

Ndinena kwa inu, kuti kotero kudzakhala chimwemwe 7
kumwamba chifukwa cha wochimwa mmodzi wotembenuka
mtima, koposa ndi anthu olungama makumi asanu ndi
anai ndi mphambu zache asanu ndi anai, amene alibe
kusowa kutembenuka mtima.

### Fanizo la ndalama yotayika.

8 Kapena mkazi wanje ali nazo ndalama za ntumbiri
khumi, ngati itayika imodzi, sayatsa nyali, nasesa
nyumba yache, nafunafuna chisamalire kufikira akaipeza?
9 Ndipo mmene aipeza amema abwenzi ache ndi anansi
ache, nanena, Kondwerani ndi ine, chifukwa ndinapeza
10 ndalama ndidataya'yo. Chomwecho, ndinena kwa inu,
kuli chimwemwe pa maso pa angelo a Mulungu chifukwa
cha munthu wochimwa mmodzi amene atembenuka
mtima.

### Fanizo la mwana wolowerera.

11 Ndipo Iye anati, Munthu wina anali ndi ana amuna
12 awiri; ndimo wamng'ono'yo anati kwa atate wache,
Atate, ndigawirenitu zanga za pa chuma chanu. Ndipo
13 iye anawagawira za moyo wache. Ndipo pakupita masiku
owerengeka mwana wamng'ono'yo anasonkhanitsa zonse,
napita ulendo wache ku dziko lakutaritari; ndimo
komweko anamwaza chuma chache ndi makhalidwe a
chitayiko.
14 Ndipo pamene anatha zache zonse, panakhala njala
yeikuru m'dziko mudja, ndimo iye anayamba kusowa.
15 Ndipo anamuka nadzipatikiza kwa mfulu mmodzi wa
dziko lija; ndimo uyu anamtumiza ku busa kwache
16 kukaweta nkhumba. Ndipo analakalaka kukhutitsa
mimba yache ndi makoko amene nkhumba zimadya,
17 ndimo palibe munthu anamninka kanthu. Koma mmene
anakumbukila mu mtima, anati, Anchito olipidwa ambiri a
atate wanga ali nayo mikate yochuruka, ndimo ine
18 nditayika kuno ndi njala? Ndidzauka ndipite kwa
atate wanga, ndimo ndidzanena naye, Atate ndinachi-
19 mwira kumwamba ndi pa maso panu: sindikhala woye-
nera'nso konse kuchulidwa mwana wanu; mundiyesere
20 ine ngati mmodzi wa anchito anu. Ndipo iye anauka,
nadza kwa atate wache. Koma pakudza iye kutali,
atate wache anamuona iye, nagwidwa chifundo, natama-
nga, namgwera pa khosi pache, nampsompsonetsa iye.
21 Ndipo mwana'yo anati kwa iye, Atate ndinachimwira
Kumwamba ndi pa maso panu, sindikhala woyenera'nso
22 konse kuchulidwa mwana wanu. Koma atate'yo ananena
kwa akapolo ache, Turutsani msanga mwinjiro wokome-
tsetsa, nimubveke iye; ndimo mpatseni mpete ku dzanja
23 lache ndi nsapato ku mapazi ache: ndimo idzani naye
mwana wa ng'ombe wonenepa, mumuphe, ndimo tidye,

tisekere: chifukwa mwana wanga uyu anali wakufa, 24
ndimo akhala'nso wamoyo; anali wotayika, ndimo wape-
zedwa. Ndipo anayamba kusekera. Koma mwana 25
wache wamkuru anali ku munda. Ndipo pakubwera iye
ndi kuyandikira ku nyumba, anamva kuyimba ndi kubvina.
Ndipo anaitana mmodzi wa anyamata, namfunsa, Zinthu 26
izi nzotani? Ndipo uyu anati kwa iye, mng'ono wako 27
wafika; ndimo atate wako anamupha mwana wang'ombe
wonenepa'yo, chifukwa anamlandira iye wamoyo. Koma 28
anakwiya, ndimo sanafuna kulowa'mo. Ndipo atate
wache anaturuka namdandaulira iye. Koma anayanka 29
nati kwa atate wache, Onani ine ndinakhala kapolo wanu
zaka zambiri zotere, ndimo sindinalakwa pa lamulo lanu
nthawi iri yonse; ndimo simunandipatsa ine kamodzi
konse mwana wa mbuzi, kuti ndisekere ndi abwenzi
anga. Koma pamene anadza mwana wanu uyu, wakutha 30
zamoyo zanu ndi akazi adama, munamphera iye mwana
wa ng'ombe wonenepa. Koma iye ananena naye, Mwana 31
wanga, iwe uli ndine nthawi zonse, ndimo zanga zonse
ziri zako. Koma kudayenera kuti tisangalale ndi kuko- 32
ndwerera: chifukwa mng'ono wako uyu anali wakufa
ndimo ali ndi moyo; anatayika, ndimo wapezedwa.

**Fanizo la kapitao wonyenga.**

Ndipo Iye ananena'nso kwa opunzira ache, Panali 16
munthu mwini chuma, anali ndi kapitao wache; ndimo
amene'yu ananenezedwa kwa iye kuti ali kumwaza chuma
chache. Ndipo anamuitana, nati kwa iye, Ichi ndi chiani 2
ndikumva za iwe? Undiwerengere za ukapitao wako;
pakuti sungathe kukhala'nso kapitao. Ndipo kapitao uyu 3
anati mu mtima mwache, Ndidzachita chiani ine, chifukwa
mbuye wanga andichotsera ukapitao? kulima ndiribe mpha-
mvu, kupemphapempha kundichititsa manyazi. Ndidziwa 4
chimene ndidzachita, kotero kuti pamene ananditurutsa
mu ukapitao, anthu akandilandire ku nyumba kwao.
Ndipo anadziitanira mmodzi ndi mmodzi a mangawa onse 5
a mbuye wache, nanena kwa woyamba, Unakongola
chiani kwa mbuye wanga? Ndipo anati, Mitsuko ya 6
mafuta zana. Ndipo iye ananena naye, Tenga kalata
wako, nukhala pansi msanga, nulembere, Makumi asanu.
Pomwepo anati kwa wina, Ndipo iwe uli nawo mangawa 7
otani? Ndimo uyu anati, Mitanga ya tirigu zana. Iye
ananena naye, Tenga kalata wako nulembere makumi
asanu ndi atatu. Ndipo mbuye wache anatama kapitao 8

wonyenga uja, kuti anachita mwa nzeru; chifukwa ana a
nthawi ya pansi pano ali anzeru m'mbadwo wao koposa
9 ana a kuunika. Ndipo Ine ndinena kwa inu, Mudziye-
sere inu nokha abwenzi ndi chuma cha chisalungamo;
kuti pamene chikakusowani, iwo akalandire inu m'mahema
10 osatha. Iye amene akulupirika m'chaching'onong'ono
ali'nso wokulupirika m'chachikuru; ndimo iye amene ali
wosalungama m'chaching'onong'ono ali'nso wosalungama
11 m'chachikuru. Chifukwa chache ngati simunakhala
okulupirika m'chuma cha chisalungamo, adzakulupirira
12 inu ndani ndi chuma choona? Ndipo ngati simunakhala
okulupirika ndi zache za wina, adzakupatsani inu ndani
13 za inu eni? Palibe mnyamata wa m'nyumba akhoza
kukhala kapolo wa ambuye awiri; pakuti kapena adza-
dana ndi wina, nadzakondana ndi mnzache; kapena
adzatsata wina, nadzapepula mnzache'yo. Simungathe
kukhala kapolo wa Mulungu ndi wa Chuma.

### Za mphamvu ya malamulo.

14 Koma aFarisi, ndiwo okonda ndalama, anamva izi
15 zonse; ndipo anamseka. Ndipo anati kwa iwo, Inu,
ndinu odziyesera nokha olungama pa maso pa anthu;
koma Mulungu azindikira mitima yanu; chifukwa ichi
chimene chikuzika mwa anthu chiri chonyansa pa maso
16 pa Mulungu. Malamulo ndi aneneri analipo kufikira
kwa Yohane; kuyambira pamenepo ulalikidwa Utenga
Wabwino wa Ufumu wa Mulungu, ndipo munthu ali yense
17 akangamira kulowa'mo. Koma nkopepuka kuti mwamba
ndi dziko zichoke koposa kuti kalembo kakang'ono
18 kamodzi ka malamulo kagwe. Yense wakusudzula
mkazi wache, nakwata wina, achita chigololo; ndipo iye
amene akwata wosudzulidwa'yo ndi mwamuna, achita
chigololo.

### Fanizo la mwini chuma ndi Lazaro waumpawi.

19 Ndipo panali munthu mwini chuma amabvala chinyo-
ng'onyo ndi nsaru ya bafuta, nasekera, nadyerera masiku
20 onse; ndipo wopemphapempha wina, dzina lache Lazaro,
21 adaikidwa pa khomo pache wodzala ndi zironda, ndipo
anafuna kukhuta ndi zakugwa pa gome la mwini chu-
ma'yo; komatu agaru'nso anadza nanyambita zironda
22 zache. Ndipo kunali kuti wopempha'yo adafa, ndi kuti
anatengedwa iye ndi angelo ku chifua cha Abrahamu;
ndipo mwini chuma'yo adafa'nso, naikidwa m'manda.

Ndipo m'Hade anakweza maso ache, pokhala nawo 23
mazunzo, naona Abrahamu patali, ndi Lazaro m'chifua
mwache. Ndipo anakweza mau nati, Atate Abrahamu, 24
ndichitire chifundo ine, nimutume Lazaro, kuti abviike
nsonga ya chala chache m'madzi, naziziritse lilime langa;
kuti ndizunzidwadi m'chirangali cha moto ichi. Koma 25
Abrahamu anati, Mwana, kumbukila kuti unalandira
zokoma zako pakukhala m'moyo iwe, momwemo'nso
Lazaro zoipa: ndipo tsopano iye asangalatsidwa pano,
koma iwe uzunzidwadi. Ndipo pamwamba pa izi, pakati 26
pa ife ndi inu pakhazikika phompo lalikuru, kotero
kuti iwo akufuna kuoloka kuchokera kuno kumka kwa
inu sangathe, kapena kuchokera kwanu'ko kuyambuka
kudza kwa ife, sangathe'nso. Koma anati, pamenepo 27
ndikupemphani, Atate, kuti mumtume ku nyumba ya
atate wanga; pakuti ndiri nawo abale asanu; awachitire 28
mboni iwo kuti iwo'nso angadze ku malo ano a mazunzo.
Koma Abrahamu anati, Ali ndi Mose ndi aneneri; 29
amvere iwo. Koma anati, Iai, Atate Abrahamu, komatu 30
ngati wina akapita kwa iwo wochokera kwa akufa adzasa-
nduka mtima. Koma anati kwa iye, Ngati samvera 31
Mose ndi aneneri, sadzakopeka mtima angakhale wina
akauka kwa akufa.

**Za zolakwitsa, ndi makululukidwe, ndi mphamvu ya malamulo.**

Ndipo anati kwa opunzira ache, Sikutheka kuti zola- 17
kwitsa zisadze; koma tsoka iye amene adza nazo. Kuka- 2
dakhala bwino kwa iye mwala wa mpero ukadamangika
pa khosi pache, nakadaponyedwe iye m'nyanja, koposa
kuti akadalakwitsa mmodzi wa ang'ono awa. Kadzichenje- 3
rani nokha; akachimwa mbale wako umdzudzule; akalapa,
umkululukire. Ndipo akakuchimwira kasanu ndi kawiri 4
pa tsiku lache, ndipo akakutembenukira kasanu ndi
kawiri ndi kunena, Ndalapa ine; udzamkululukira iye.
Ndipo atumwi anati kwa Ambuye, Mutionjezere chi- 5
kulupiriro. Koma Ambuye anati, Ngati muli nacho 6
chikulupiriro ngati kambeu ka mpiru, mukanena kwa
mtengo uwu wa mkuyu, Uzulidwe, nuokedwe m'nyanja;
ndipo ukadamvera inu. Koma ndani mwa inu ali naye 7
kapolo wolima, kapena woweta nkhosa, amene pobwera iye
kuchokera ku munda adzanena kwa iye, Lowa tsopano
khala pansi kudya; wosanena naye makamaka, Undiko- 8
nzere chakudya ine, nudzimangire, nunditumikire kufikira

ndadya ndi kumwa; ndipo nditatha ine udzadya nudzamwa
9 iwe? Kodi ayamika kapolo'yo chifukwa anachita zolamu-
10 lidwa? Chotero inu'nso mmene mutachita zonse zola-
mulidwa inu, nenani, Ife ndife akapolo opanda pache,
tangochita izi tayenera kuzichita.

### Yesu achiritsa akhate khumi.

11 Ndipo kunali, pakumuka ku Yerusalemu kuti Iye
12 anali kupita pakati pa Samariya ndi Galileya. Ndipo
mmene analowa Iye m'mudzi wina, anakomana naye
13 amuna khumi akhate, amene anaima kutali; ndipo iwo
anakweza mau, nanena, Yesu, Mbuye, mutichitire chifundo.
14 Ndipo pakuwaona anati kwa iwo, Pitani, kadzionetseni
nokha kwa ansembe. Ndipo kunali, mkumuka kwao,
15 anakonzedwa. Ndipo mmodzi wa iwo, pakuona kuti ana-
chiritsidwa, anabwera mbuyo, nalemekeza Mulungu ndi
16 mau akuru; ndipo anagwa pa nkhope pache ku mapazi
ache, namyamika Iye; ndipo anali mSamariya amene'yo.
17 Ndipo Yesu anayanka nati, Kodi sanakonzedwa khumi?
18 koma ali kuti asanu ndi anai adja? Akubwera kuleme-
keza Mulungu sanapezedwa mmodzi kodi, koma mlendo
19 uyu? Ndipo anati kwa iye, Uka, nupite; chikulupiriro
chako chakupulumutsa iwe.

### Za kudza kwache kwa Ufumu wa Mulungu.

20 Ndipo pamene aFarisi anamfunsa Iye, kuti, Ufumu wa
Mulungu ukudza liti, anawayanka, nati, Ufumu wa Mulu-
21 ngu sukudza ndi maonekedwe: ndipo sadzanena, Taonani
uwu, kapena uwo! Pakuti, taonani, ufumu wa Mulungu
uli mkati mwa inu.
22 Ndipo anati kwa opunzira ache, Adzadza masiku,
amene mudzakhumba kuona limodzi la masiku a Mwana
23 wa munthu, ndipo simudzaliona. Ndipo adzanena ndi inu,
Taonani ilo! taonani ili! musachoke kapena musawatsate;
24 pakuti monga mphezi ing'anipa kuchokera kwina pansi pa
thambo, niunikira kufikira kwina pansi pa thambo, kotero
25 adzakhala Mwana wa munthu m'tsiku lache. Koma aye-
nera atange wamva zowawa zambiri nakanizidwe ndi mba-
26 dwo uwu. Ndipo monga munakhala m'masiku a Nowa,
momwemo mudzakhala'nso m'masiku a Mwana wa munthu.
27 Anadya, anamwa, anakwata, anakwatidwa, kufikira tsiku'lo
Nowa analowa m'chingalawa, ndipo chinadza chigumula,
28 nichiwaononga onse'wa. Monga momwe'nso munakhala
m'masiku a Loti; anadya, anamwa, anagula, anagulitsa,

anabsyala, anamanga nyumba; koma tsiku'lo Loti anatu- 29
ruka m'Sodomo udabvumba moto ndi sulfure zochokera
kumwamba, ndipo zinawaononga onse'wa; monga mo- 30
mwemo kudzakhala tsiku la kubvumbuluka Mwana wa
munthu. Tsiku lidja'lo iye amene adzakhala pamwamba 31
pa tsindwe, ndipo akatundu ache m'nyumba, asatsike
kuwatenga awa; ndipo iye amene ali m'munda modzimo-
dzi asabwere ku zache za mbuyo. Kumbukilani mkazi 32
wa Loti. Iye ali yense akafunafuna kusunga moyo wa- 33
che adzautaya, koma iye ali yense akautaya, adzausunga.
Ndinena ndi inu, usiku womwe adzakhala awiri pa kama 34
mmodzi; mmodzi adzatengedwa, ndipo wina adzasiidwa.
Padzakhala akazi awiri akupera pamodzi, mmodzi adzate- 35
ngedwa, ndi wina adzasiidwa. Ndipo anayanka nanena 36
kwa Iye, Kuti Ambuye? Ndipo anati kwa iwo, Pamenepo
pali thupi, pomwepo'nso miimba idzasonkhanidwa.

### Fanizo la woweruza wosalungama.

Ndipo anawanenera fanizo lakuti ayenera iwo kupe- 18
mphera nthawi zonse, osafoka-mtima; nanena, M'mudzi 2
mwakuti munali woweruza wosaopa Mulungu, ndi wosasa-
mala munthu. Ndipo m'mudzi'mo munali mkazi wa 3
masiye; ndipo anadza kwa iye nanena, Undiweruzire
mlandu pa wotsutsana nane. Ndipo sanafuna nthawi; 4
koma bwino bwino anati mwa yekha, Ndingakhale sindi-
opa Mulungu, kapena kusamala munthu; koma chifukwa 5
cha kundibvuta ine mkazi wa masiye amene ndidzamwe-
ruzira mlandu, kuti angandilemetse ndi kudzaidza kwa-
che. Ndipo Ambuye anati, Tamverani chonena woweruza 6
wosalungama. Ndipo kodi Mulungu sadzachitira chilu- 7
ngamo osankhidwa ache akumuitana usana ndi usiku,
popeza aleza mtima nawo? Ndinena ndi inu, adzawachi- 8
tira chilungamo msanga. Koma Mwana wa munthu
pakudza iye adzapeza chikulupiriro pa dziko kodi?

### Fanizo la mFarisi ndi wamsonko.

Ndipo anati'nso kwa ena anadzikulupiriramwa iwo okha 9
kuti ali olungama, napeputsa onse ena, fanizo ili, Anthu 10
awiri anakwera kunka ku kachisi kukapemphera; wina'yo
mFarisi ndi mnzache wamsonko. MFarisi'yo anaima 11
napemphera izi mwa yekha, Mulungu, ndikuyamikani kuti
sindiri monga anthu onse ena, opambapamba, osalungama,
achigololo, kapena'nso monga wamsonko uyu; ndidzikana 12
chakudya kawiri sabata limodzi; ndipereka chachikhumi

13 cha zonse ndiri nazo. Koma wamsonko'yo alikuima
patali sanafuna kungakhale kukweza maso kumwamba,
komatu anadziguguda pa chifua pache nanena, Mulungu,
14 mundichitire chifundo ine wochimwa. Ndinena ndi inu,
anatsika ku nyumba kwache woyesedwa wolungama uyu-
tu, wosati udja ai; kuti yense wakudzikuza yekha
adzachepetsedwa; koma wodzichepetsa yekha adzaku-
litsidwa.

## Yesu adalitsa ana.

(Mat., **19**: 13-15. Marko, **10**: 13-16.)

15 Ndipo anatenga kwa iye ana a makanda kuti awakhu-
dze; koma pamene opunzira anaona, anawadzudzula iwo.
16 Koma Yesu anawaitana, nanena, Lolani ana adze kwa Ine,
ndipo musawaletse: pakuti ufumu wa Mulungu uli wa
17 otere. Indetu ndinena kwa inu, Ali yense sakalandira
ufumu wa Mulungu ngati mwana, sakalowa'mo nditu.

## Mkuru mwini chuma.

(Mat., **19**: 16-30. Marko, **10**: 17-31.)

18 Ndipo mkuru wina anamfunsa Iye, nanena, Mpunzitsi
wabwino, ndichite chiani, kuti ndilowe moyo wosatha?
19 Koma Yesu anati kwa iye, Undicha ine wabwino bwanji?
20 palibe wabwino, koma mmodzi, ndiye Mulungu. Udziwa
malamulo, Usachite chigololo, Usaphe; Usabe; Usachite
21 mboni wonama, Lemekeza atate wako ndi amako. Koma
anati, Izi zonse ndazisunga kuyambira pa ubwana wanga.
22 Koma mmene Yesu anamva, anati kwa iye, Usowa chinthu
chimodzi: gulitsa ziri zonse uli nazo, nugawire osauka;
ndipo udzakhala nacho chuma cheni cheni m'mwamba;
23 ndipo tiye kuno, nditsate ine. Koma pakumva izi
anagwidwa nacho chisoni chambiri; pakuti anali mwini
24 chuma chambiri. Ndipo Yesu pomuona iye anati, kubvuti-
ka nanga kwa anthu eni chuma kulowa ufumu wa Mulu-
25 ngu! Pakuti nkopepuka kwa ngamila apyole diso la
singano koposa kwa munthu mwini chuma, alowe ufumu
26 wa Mulungu. Koma akumva'wo anati, Ndipo ndani
27 angathe kupulumutsidwa? Koma Iye anati, Zinthu
28 zosatheka ndi anthu zitheka ndi Mulungu. Ndipo Petro
anati, Taonani ife tasiya zathu za ife eni, ndipo takutsa-
29 tani Inu. Koma anati kwa iwo, Indetu, ndinena kwa inu,
Palibe munthu wasiya nyumba, kapena mkazi, kapena
abale, kapena akumbala, kapena ana, chifukwa cha ufumu
30 wa Mulungu, koma adzalandira zobwezedwa koposatu
m'nthawi yino; ndipo m'nthawi irinkudza moyo wosatha.

### Yesu anenera za mazunzo ache.
(Mat., 20: 17-19. Marko, 10: 32-45.)

Ndipo anadzitengera khumi ndi awiri'wo, nati kwa iwo, 31
Taonani, tikwera kunka ku Yerusalemu, ndipo zidzamari-
zidwa kwa Mwana wa munthu zonse zolembedwa ndi
aneneri. Pakuti adzampereka kwa amitundu, ndipo adza- 32
mtonza, nadzamchitira chipongwe, nadzamtira malobvu:
ndipo atamkwapula adzamupha Iye; ndipo tsiku lachi- 33
tata adzauka'nso. Ndipo sanadziwitsa kanthu ka izi; 34
ndipo mau awa adawabisikira, ndipo sanazindikira
zonenedwa'zo.

### Msaona wa ku Yeriko.
(Mat., 20: 29-34. Marko, 10: 46-52.)

Ndipo kunali, pamene anayandikira ku Yeriko, msaona 35
wina anakhala m'mbali mwa njira, napemphapempha;
ndipo pakumva khamu la anthu alinkupita, anafunsa, Ichi 36
nchiani? Ndipo anamuza iye, kuti, Yesu mNazarayo ali- 37
nkupita. Ndipo anapfuula, nanena, Yesu, Mwana wa 38
Davide, mundichitire chifundo. Ndipo iwo akutsogolera 39
anamdzudzula iye, kuti akhale chete; koma iye anapfuu-
litsa chipfuulire, Mwana wa Davide, mundichitire chifundo.
Ndipo Yesu anaima, nalamulira kuti abwere naye kwa 40
Iye: ndipo mmene adafika pafupi, anamfunsa iye, Ufuna 41
ndikuchitire chiani? Ndipo anati, Ambuye, kuti ndipe-
nye'nso. Ndipo Yesu anati kwa iye, Penya'nso: chiku- 42
lupiriro chako chakupulumutsa iwe. Ndipo pomwepo 43
anapenya'nso, namtsata Iye, ndi kulemekeza Mulungu:
ndipo anthu onse pakuona, anachitira Mulungu ma-
yamiko.

### Zakeyu.

Ndipo analowa, napyola pa Yeriko. Ndipo taonani, 19
mwamuna, wochedwa dzina lache Zakeyu; ndipo iye anali 2
mkulu wa amisonko, ndipo anali wachuma iye. Ndipo 3
anafuna kuona Yesu ali ani, ndipo sanathe, chifukwa cha
khamu'lo, kuti anali wamfupi msinku. Ndipo anatama- 4
nga, natsogola, nakwera m'mkuyu kukamuona Iye; kuti
anati apita njira idja'i. Ndipo mmene anadza pa malo'po 5
Yesu anakweza maso nati kwa iye, Zakeyu, fulumira,
nutsike; kuti lero ndiyenera kukhala m'nyumba mwako.
Ndipo anafulumira, natsika namlandira Iye wokondwera. 6
Ndipo mmene anachiona anadandaula onse, nanena, 7
Analowa amchereze munthu ali wochimwa. Ndipo Zakeyu 8
anaima nati kwa Ambuye, Taonani, Ambuye, nusu lache la

zanga zonse ndipatsa kwa osauka; ndipo ngati ndalanda
9 kanthu kwa munthu konyenga, ndimbwezera kanai. Ndipo
Yesu anati kwa iye, Lero chipulumutso chagwera nyumba
10 iyi, kuti iye'nso ndiye mwana wa Abrahamu. Pakuti
Mwana wa munthu anadza kufunafuna ndi kupulumutsa
chotayika'cho.

**Fanizo la ndalama khumi.**
(Mat., 25: 14-30.)

11 Ndipo pakumva izi iwo, Iye anaonjeza nanena fanizo,
chifukwa anali Iye pafupi pa Yerusalemu, ndipo iwo
anayesa kuti ufumu wa Mulungu ukuti uonekere pomwepo.
12 Pamenepo anati, Munthu wa pfuko lomveka anamka ku
dziko la kutali, kudzilandirira yekha ufumu, ndi kubwera-
13 'ko. Ndipo anaitana akapolo ache khumi, nawapatsa
iwo ndalama khumi, nati kwa iwo, chita nazoni malonda
14 kufikira ndibwera'nso. Koma mfulu za pa mudzi pache
anamuda, natuma akazembe amtsate mbuyo ndi kunena,
15 Ife sitifuna munthu'yu akhale mfumu yathu. Ndipo
kunali, pakubwera iye, atalandira ufumu'wo, ndipo anati
aitanidwe kwa iye akapolo adja, amene adawapatsa nda-
lama'zo, kuti adziwe anapindulanji pochita malonda.
16 Ndipo anafika woyamba, nanena, Mbuye ndalama yanu
17 inachita nizionjezetsa ndalama khumi. Ndipo anati kwa
iye, Chabwino, kapolo wabwino iwe; kuti wakhala woku-
lupirika m'chaching'onong'ono, khala nawo ulamuliro pa
18 midzi khumi. Ndipo anadza wachiwiri, nanena, Mbuye,
19 ndalama yanu yapanga ndalama zisanu. Ndipo anati kwa
20 iye'nso, Khala iwe'nso woweruza midzi isanu. Ndipo
wina anadza, nanena, Mbuye, taonani, siyi ndalama yanu,
21 ndaisunga m'kansaru: pakuti ndinakuopani, popeza inu
ndinu munthu wouma mtima: munyamula chimene sumu-
22 nachiika pansi, mutema chimene simunachifesa. Ananena
kwa iye, Pakamwa pako ndikuweruza, kapolo woipa iwe.
Unadziwa kuti ine ndine munthu wouma mtima, wonya-
mula chimene sindinachiika, ndi wotema chimene sindi-
23 nachibzala; ndipo sunapereka bwanji ndalama yanga
pokongoletsa, ndipo ine pakudza ndikadaitenga ndi chio-
24 njezero chache? Ndipo anati kwa iwo akuima'po,
Mchotsereni ndalama'yo, nimuipatse kwa iye wakukhala
25 nazo ndalama khumi. Ndipo anati kwa iye, Mbuye, ali
26 nazo ndalama khumi. Ndinena ndi inu, kuti, kwa yense
wakukhala nacho kudzapatsidwa; koma kwa iye amene
alibe kanthu, chingakhale chimene ali nacho chidzacho-

tsedwa kwa iye. Koma adani anga adja osafuna kuti 27
ndidzakhala mfumu yao, atengeni kuno, nimuwaphe pa
maso panga.

Ndipo mmene adati izi anawatsogolera nakwera ku 28
Yerusalemu.

**Yesu alowa m'Yerusalemu.** (Mat., **21**: 1-11. Marko, **11**: 1-10. Yoh., **12**: 12-15.)

Ndipo kunali, mmene anayandikira ku Betefage ndi 29
Betaniya, pa phiri lochedwa la Azitona, anatuma awiri a
opunzira'wo, nati, Mukani ku mudzi uli pandunji panu; 30
m'mene'mo, polowa, mudzapeza mwana wa buru womangi-
dwa, pamenepo palibe munthu anakwera'po nthawi iri
yonse; mummasule iye nimumtenge. Ndipo munthu 31
akati kwa inu, Mummasula bwanji? mudzatero naye,
Ambuye amsowa iye. Ndipo anachoka otumidwa'wo, 32
napeza monga adati kwa iwo. Ndipo pamene anamasula 33
mwana wa buru, eni ache anati kwa iwo, Mumasuliranji
mwana wa buru? Ndipo anati, Ambuye amsowa iye. 34
Ndipo anamtenga kwa Yesu: ndipo anaponya zobvala 35
zao pa mwana wa buru'yo, nakweza'po Yesu. Ndipo 36
pakupita Iye, anayala zobvala zao m'njira. Ndipo paku- 37
yandikira Iye tsopano potsetseremba pache pa phiri la
Azitona, unyinji wonse wa opunzira anayamba kukondwera
ndi kuyamika Mulungu ndi mau akuru, chifukwa cha
nchito zonse zamphamvu zimene anaziona; nanena, Woda- 38
litsika Mfumu'yo ikudza m'dzina la Ambuye: Mtendere
m'mwamba, ndi ulemerero m'mwambamwamba. Ndipo 39
aFarisi ena a m'khamu la anthu anati kwa Iye, Mpunzitsi
dzudzulani opunzira anu. Ndipo anayanka nati, Ndinena 40
ndi inu, ngati awa akhala chete miyala idzapfuula.

Ndipo mmene anayandikira, anaona mudzi'wo naulirira 41
uwu, nanena, Ukadazindikira tsiku ili, inde iwetu zinthu 42
za mtendere! koma tsopano zibisika pa maso pako. Kuti 43
masiku adzakudzera, ndipo adani ako adzakuzingira linga,
nadzakuzungulira iwe kwete, nadzakutsekereza ponse'po;
ndipo adzakupasula iwe, ndi ana ako mwa iwe; ndipo 44
sadzasiya mwa iwe mwala wina pa mwala unzache;
popeza sunazindikira nyengo ya mayang'aniridwe ako.

**Yesu ayeretsa kachisi.** (Mat., **21**: 12-17. Marko, **11**: 15-18. Yoh., **2**: 13-17.)

Ndipo analowa m'kachisi, nayamba kuturutsa iwo 45
akugulitsa malonda, nanena nawo, Kwalembedwa, Ndipo 46

nyumba yanga idzakhala nyumba ya kupemphera; koma
inu mwaiyesa iyo phanga la achifwamba.
47 Ndipo analikupunzitsa m'kachisi tsiku ndi tsiku.
Koma akulu ansembe, ndi alembi ndi akulu a anthu
48 anafunafuna kumuononga Iye: ndipo sanapeza chimene
akachita; pakuti anthu onse anamlendewera Iye kuti
amve.

### **Ubatizo wa Yohane.** (Mat., **21**: 23-27. Marko, **11**: 27-33.)

20 Ndipo kunali limodzi la masiku'wo mmene Iye analiku-
punzitsa anthu m'kachisi, ndi kulalikira Utenga Wabwino,
adamdzera akulu a nsembe ndi alembi pamodzi ndi akulu;
2 ndipo anati, nanena naye, Utiuze ife; uchita izi ndi ula-
muliro wotani. Kapena ndani iye amene anakupatsa
3 ulamuliro uwu? Ndipo anayanka, nati kwa iwo, Ndi-
4 dzakufunsani mau ine'nso; ndipo mundiuze: Ubatizo wa
Yohane unachokera kumwamba kodi, kapena kwa anthu?
5 Ndipo anatsutsana mwa okha, nanena, Ngati tinena
uchokera kumwamba; adzati, Simunamkulupirira chifu-
6 kwaninji? ndipo'nso tikanena, Uchokera kwa anthu;
anthu onse adzatiponya miyala: pakuti akopeka mtima,
7 kuti Yohane ali mneneri. Ndipo anayanka kuti, sadziwa
8 kumene uchokera. Ndipo Yesu anati kwa iwo, Ndinga-
khale ine'nso sindikuuzani ulamuliro wanje ndichita
nawo zinthu izi.

### **Fanizo la olima munda wa mpesa.** (Mat., **21**: 33-46. Marko, **12**: 1-12.)

9 Ndipo Iye anayamba kunena kwa anthu fanizo ili:
Munthu anaoka munda wa mpesa, naukongoletsa kwa
olima munda, namka ku dziko lina, nagonera'ko nthawi
10 yeikuru. Ndipo pa nyengo ya zipatso anatumiza kapolo
wache kwa olima munda'wo, kuti ampatse'ko chipatso cha
munda'wo: koma olima'wo anampanda, nambweza wopa-
11 nda kanthu. Ndipo anatumiza'nso kapolo wina: ndimo
iye'nso anampanda, namchitira chipongwe, nambweza,
12 wopanda kanthu. Ndipo anatumiza'nso wina wachitatu:
13 ndimo iye'nso anamlasa, namtaya kunja. Ndipo mwini
munda'wo anati, Ndidzachita chiani? Ndidzatuma mwa-
na wanga amene ndikondana naye; kapena akamchitira
14 iye ulemu. Koma olima'wo, pamene anamuona, anauzana
wina ndi mnzache, nati, Uyu ndiye wolowa-nyumba:
15 timuphe, kuti cholowa chache chikhale chathu. Ndipo

anamponya kunja kwa munda'wo, namupha. Pamenepo
mwini munda wa mpesa'wo adzawachitira chiani? Iye 16
adzafika nadzaononga olima munda aja, nadzapatsa munda
kwa ena. Ndipo pamene iwo anamva, anati, Musatero
iai! Koma Iye anawapenyetsa iwo, nati, Nchiani ichi 17
chinalembedwa,

*Mwala umene anaukana omanga nyumba,*
*Womwe'wu unakhala muthu wa ngondya.*

Munthu yense wakugwa pa mwala uwu adzapwanji- 18
ka; koma pa iye amene udzamgwera, udzamupha iye.

**Za msonko.** (Mat., **22**: 15-22. Marko, **12**: 13-17.)

Ndipo alembi ndi ansembe akuru anafunafuna ku- 19
mgwira ndi manja nthawi yomwe'yo; ndipo anaopa
anthu: pakuti anazindikira kuti ananenera pa iwo fanizo
ili. Ndipo anamyang'anira, natumiza azondi, amene 20
anadzionetsera ngati olungama-mtima, kuti akamkole pa
mau ache, kotero kuti akampereke Iye ku ukulu ndi ku
ulamuliro wa kazembe. Ndipo anamfunsa Iye, nanena, 21
Mpunzitsi, ife tidziwa kuti munena ndi kupunzitsa kolu-
njika, ndi kusalandira za pa nkhope ya munthu, koma
mupunzitsa njira ya Mulungu koonadi: kuloledwa kodi 22
kupereka msonko kwa Kaisara, kapena iai? Koma Iye 23
anazindikira chinyengo chao, nati kwa iwo, Tandionetsani 24
Ine rupiya lateka. Chitunzitunzi ndi cholemba chache
ncha ani? Anati iwo, Cha Kaisara. Ndipo Iye anati 25
kwa iwo, Chifukwa chache perekani kwa Kaisara zache
za Kaisara, ndi kwa Mulungu zache za Mulungu. Ndipo 26
sanakhoza kugwira mau'wo pa maso pa anthu: ndimo
anazizwa pa kuyanka kwache, nakhala chete.

**Asaduki ndi kuuka'nso kwa akufa.**
(Mat., **22**: 23-33. Marko, **12**: 18-27.)

Ndipo anadza kwa Iye Asaduki ena, amene amanena 27
kuti palibe kuuka'nso kwa akufa; ndipo anamfunsa Iye,
nanena, Mpunzitsi, Mose anatilembera ife, ngati mbale 28
wache wa munthu akafa, wokhala ndi mkazi, ndimo alibe
mwana iye, mbale wache adzakwata mkazi'yo, nadzamu-
kitsira mbale wache mbeu. Tsono panali abale asanu 29
ndi awiri: ndimo woyamba anakwata mkazi, nafa wopa-
nda mwana; ndimo wachiwiri, ndi wachitatu anamtenga 30
mkazi'yo; ndipo chotero'nso asanu ndi awiri onse, sana- 31
siya mwana, namwalira. Pomarizira anamwalira'nso 32

33 mkazi'yo. Potero m'kuuka'nso iye adzakhala mkazi wa
ani wa iwo? pakuti asanu ndi awiri'wo adamkwata iye.
34 Ndipo Yesu anati kwa iwo, Ana a dziko la pansi pano
35 akwata nakwatidwa: koma iwo akuyesedwa oyenera
kufikira dziko lija'lo, ndi kuuka'nso kwa akufa, sakwata
36 kapena kukwatidwa. Pakuti sangathe kufa'nso nthawi
zonse; pakuti afanafana ndi angelo; ndimo ali ana a
37 Mulungu, popeza akhala ana a kuuka'nso. Koma kuti
anthu akufa auka'nso anaulula ngakhale Mose, pa Chitsa-
mba'cho, pamene iye amchulira Ambuye, Mulungu wa
Abrahamu, ndi Mulungu wa Isake, ndi Mulungu wa
38 Yakobo. Ndipo Iye sakhala Mulungu wa akufa, koma
wa amoyo: pakuti anthu onse akhala ndi moyo kwa Iye.
39 Ndipo alembi ena anayanka nati, Mpunzitsi, mwanena
40 bwino. Pakuti sanalimba'nso mtima kumfunsa Iye
kanthu kena.

### Kristu ndiye mwana wa Davide.

(Mat., **22**: 41-46. Marko, **12**: 35-37.)

41 Koma Iye anati kwa iwo, Amanena bwanji kuti
42 Kristu'yo ndiye mwana wa Davide? Pakuti Davide
yekha anena m'kalata wa Masalmo,

*Ambuye ananena kwa Ambuye wanga,*
*Ukhale pa dzanja langa lamanja,*
43 *Kufikira Ine ndikaika adani ako pansi pa mapazi pako.*

44 Chotero Davide anamchula Iye Ambuye, ndimo nanga
ali mwana wache bwanji?

### Achenjere nawo alembi.

(Mat., **23**: 1-39. Marko, **12**: 38-40.)

45 Ndipo pamene anthu onse analinkumva Iye, anati kwa
46 opunzira, Chenjerani nawo alembi, amene afuna kuyenda-
yenda obvala miinjiro, nakonda kulankhulidwa m'malo a
malonda, ndi mipando ya ulemu mosonkhanira, ndi malo a
47 ulemu pa mapwando; amene aononga nyumba za akazi
amasiye, ndimo monyenga achita mapemphero atali:
amene'wo adzalandira kulanga koposa.

### Mphatso ya mkazi wa masiye. (Marko, **12**: 41.)

21 Ndipo Yesu anakweza maso, naona anthu eni chuma
2 alikuika zopereka zao mosungira'mo ndalama. Ndipo
anaona mkazi wina wamasiye waumpawi alikuika momwe-
3 mo timakobiri tiwiri. Ndipo Iye anati, Zoonadi ndinena

kwa inu, wamasiye uyu waumpawi anaika'mo koposa
onse: pakuti onse amene'wa anaika za unyinji wao pa 4
zopereka'zo; koma iye mwa kusowa kwache anaika'mo
za moyo wache, zonse anali nazo.

**Yesu anenera za mtsogolo. Chiyambi cha masautso.** (Mat., **24**: 1-14. Marko, **13**: 1-13.)

Ndipo pamene ena anali kunena za kachisi'yo, kuti 5
anakonzeka ndi miyala yokoma, ndi zopereka, anati Iye,
Zinthu izi muziona, adzafika masiku, pamenepo sudzasi- 6
idwa pano mwala pa mwa'a unzache, umene sudzagwetse-
dwa. Ndipo iwo anamfunsa Iye, nati, Mpunzitsi, ndipo 7
zinthu izi zidzakhala liti? ndimo chizindikilo ndi chiani
pamene izi ziti zichitike? Ndipo Iye anati, Yang'anirani 8
musasokeretsedwe; pakuti ambiri adzadza m'dzina langa,
nadzanena, Ine ndiye; ndimo, Nthawi yayandikira:
Musawatsate pambuyo pao. Ndipo pamene mudzamva 9
za nkhondo ndi mapokoso, musaopsedwa; pakuti ziye-
nera izi ziyambe kuchitika; koma mathedwe sakhala
pomwepo.

Pamenepo ananena nawo, Mtundu wa anthu udzaukira 10
pa mtundu wina, ndipo ufumu ndi ufumu wina: ndimo 11
kudzakhala zibvomezi zazikuru, ndi njala ndi miliri
m'malo akuti akuti, ndimo kudzakhala zoopsya ndi zizi-
ndikilo zazikuru za kumwamba. Koma zisanachitike izi, 12
anthu adzagwira inu ndi manja, nadzazunza, nadzapereka
inu ku nyumba zosonkhanira'mo, ndi zandende, nadzakute-
ngani inu patsogolo pa mafumu ndi akazembe, chifukwa
cha dzina langa. Ndimo kudzakhala kwa inu ngati 13
umboni. Chifukwa chache tsimikizani mu mtima mwanu, 14
kuti usanafike mlandu musalingirire chimene mudzayanka.
Pakuti Ine ndidzakupatsani inu mkamwa ndi nzeru, 15
zimene adani anu onse sadzatha kuzikana kapena kuzitsu-
tsa. Koma mudzaperekedwa ngakhale ndi akukubalani, 16
ndi abale, ndi apfuko lanu ndi abwenzi anu; ndipo ena a
inu adzakufetsani. Ndimo anthu onse adzadana ndi inu 17
chifukwa cha dzina langa. Ndipo silidzaonongeka tsitsi 18
limodzi la pa muthu panu. Mudzakhala nawo moyo wanu 19
m'chipiriro.

**Chisautso chachikuru.**

(Mat., **24**: 15-28. Marko, **13**: 14-23.)

Koma pamene pali ponse mudzaona Yerusalemu ata- 20
zingidwa ndi magulu a ankhondo, zindikirani pamenepo

21 kuti chipulULutso chache chayandikira. Pamenepo iwo
ali m'Yudeya athawire ku mapiri, ndimo iwo ali mkati
mwa uwu aturuke, ndimo iwo ali ku miraga asalowe'mo.
22 Chifukwa amene'wa ndi masiku a kubwezera, kuti zonse
zidalembedwa zikachitidwe.
23 Koma tsoka ali nalo iwo akukhala ndi pakati, ndi iwo
akuyamwitsa ana masiku awa! pakuti padzakhala chisa-
uko chachikuru pa dziko, ndi mkwiyo pa anthu awa.
24 Ndipo adzagwa ndi kutwa kwa lupanga, nadzagwidwa
m'ndende kumka ku mitundu yonse ya anthu; ndipo
Yerusalemu udzapondedwa ndi mapazi a anthu akunja,
kufikira kuti nthawi zao za anthu akunja zinakwanira.

## Kudza kwache kwa mwana wa munthu.

(Mat., **24**: 29-35. Marko, **13**: 24-31.)

25 Ndipo kudzakhala zizindikilo pa dzua ndi mwezi ndi
nyenyezi; ndimo pansi pano chisauko cha mitundu ya
anthu, alikuthedwa nzeru pa kubuma kwache kwa nyanja
26 ndi mapfunde ache; anthu akukomoka ndi mantha, ndi
kuyembekezera zinthu zirinkudza ku dziko la pansi:
27 pakuti mphamvu za kumwamba zidzagwedezeka. Ndipo
pamenepo adzaona Mwana wa munthu alinkudza mu
28 mtambo ndi mphamvu ndi ulemerero woukuru. Koma
poyamba kuchitika izi weramukani, tukulani mithu yanu;
chifukwa chiomboledwe chanu chayandikira.
29 Ndipo ananena nawo fanizo; Onani mkuyu, ndi mite-
30 ngo yonse: pamene ipukira, muipenya nimuzindikira pa
31 nokha kuti dzinja liri pafupi pomwepo. Inde chotero
inu'nso, pakuona zinthu izi zirikuchitika, zindikirani kuti
32 Ufumu wa Mulungu uli pafupi. Indetu ndinena ndinu,
Mbadwo uno sudzapitirira, kufikira zonse zitachitika.
33 Kumwamba ndi dziko la pansi pano lidzapitirira; koma
mau anga sadzapitirira.

## Khalani odikira.

(Mat., **24**: 36-44. Marko, **13**: 33-37.)

34 Koma mudziyang'anira nokha, kuti kapena mitima
yanu ingalemetsedwe ndi madyaidya ndi kuledzera, ndi
zosamalira za moyo uno, ndimo kuti tsiku ilo lingafikire
35 inu dzidzidzi ngati msampha: pakuti lidzatero ndi kufikira
anthu onse akukhala pa nkhope pa dziko lonse la pansi
36 pano. Koma inu dikirani nyengo yonse, ndi kupemphera,
kuti mukalimbike kupulumuka zonse'zo zidzachitika, ndi
kuimirira pa maso pa Mwana wa munthu.

Ndipo usana uli wonse Iye analikupunzitsa m'kachisi; 37
ndimo usiku uli wonse anaturuka, nagona pa phiri lonene-
dwa la Azitona. Ndipo anthu onse analawira mamawa 38
kudza kwa Iye ku kachisi kudzamvera Iye.

### Yudase apangana kupereka Yesu.
(Mat., **26**: 1-5; 14-16. Marko, **14**: 10-11.)

Ndipo phwando la mikate yopanda chotupitsa linaya- 22
ndikira, ndilo lonenedwa Paskha. Ndimo akuru ansembe 2
ndi alembi anafunafuna maphedwe ache, pakuti anaopa
anthu'wo.

Ndipo Satana analowa m'Yudase wonenedwa Isikariote, 3
amene anawerengedwa mmodzi wa khumi ndi awiri'wo.
Ndipo iye anachoka, nalankhulana ndi akulu ansembe ndi 4
akazembe mompereka Iye kwa iwo. Ndipo anakondwera, 5
napangana naye kumpatsa ndalama. Ndipo iye anabvo- 6
mera, nafunafuna nthawi yabwino yakumpereka Iye kwa
iwo, pakalibe khamu la anthu.

### Paskha lotsiriza, Mgonero wa Ambuye.
(Mat., **26**: 17-30. Marko, **14**: 12-26.
1 Kor., **11**: 23-29.)

Ndipo tsiku la mikate yopanda chotupitsa linafika, 7
limene inayenera kuphedwa nsembe ya Paskha. Ndimo
Iye anatumiza Petro ndi Yohane, nati, Pitani mutikonze- 8
re ife Paskha, kuti tidye. Ndimo iwo ananena naye, 9
Mufuna tikonze kuti? Ndimo Iye anati kwa iwo, Onani, 10
mutalowa m'mudzi, adzakomana ndinu munthu alikunya-
mula mtsuko wa madzi; mumtsate amene'yo ku nyumba
kumene alowa'ko iye. Ndipo mudzanena kwa mwini 11
nyumba'yo, Mpunzitsi anena nawe, chipinda cha alendo
chiri kuti, pamene ndikadye Paskha pamodzi ndi opunzira
anga? Ndipo iye'yu adzakuonetsani chipinda chachikuru 12
chapamwamba, chokonzeka; mupangire kumeneko. Ndi- 13
po anapita iwo, napeza monga adatero nawo: ndipo
anapangira Paskha.

Ndipo itadza nthawi yache, Iye anakhala pa chakudya, 14
ndi opunzira pamodzi ndi Iye. Ndipo anati kwa iwo, 15
Ndinalakalaka nditu kudya Paskha uwu pamodzi ndinu,
ndisanayambe kusautsidwa; pakuti ndinena ndi inu, 16
sindidzadya kufikira adzakwaniridwa mu Ufumu wa
Mulungu. Ndipo analandira chiko, ndipo pamene adaya- 17
mika, anati, Landirani ichi, muchigawane mwa inu nokha:
pakuti ndinena kwa inu, kuyambira tsopano Ine sindidza- 18

mwa'ko chipatso cha mpesa, kufikira Ufumu wa Mulungu
19 udzafika. Ndimo mmene adatenga mikate, nayamika,
anaunyema, nawapatsa iwo, nanena, Ichi ndi thupi langa
lopatsidwa chifukwa cha inu; chitani ichi chikumbukilo
20 changa. Ndipo chotero'nso chiko, pakutha mgonero,
nanena, Chiko ichi ndi pangano latsopano m'mwazi wanga
21 umene utiridwa chifukwa cha inu. Koma onani, dzanja
lache la iye amene adzandipereka ali pa gome pano pamo-
22 dzi ndi Ine. Kuti Mwana wa munthu amukatu, monga
kunaikidwiratu; koma tsoka ali nalo munthu'yo amene
23 aperekedwa naye! Ndipo anayamba kufunsana mwa iwo
okha, ndiye ani mwa iwo amene adzachita ichi.

### Wamkuru adzakhala wamng'ono.
(Mat., **20**: 25-28. Marko, **10**: 42-45.)

24 Ndipo kunakhala kutsutsana mwa iwo, ndani wa iwo
25 ayesedwa wamkuru. Ndipo anati kwa iwo, Mafumu a
anthu a mitundu awachitira ufumu; ndipo iwo awachitira
26 ulamuliro anenedwa Ochitira-zabwino. Koma sipadzatero
ndi inu: komatu iye ali wamkuru mwa inu, akhale ngati
wamng'ono; ndimo iye ali woyamba, akhale ngati wotu-
27 mikira. Pakuti wamkuru ndani, iye wakukhala pa cha-
kudya kapena wakutumikira'po? si iye wakukhala pa
chakudya? koma Ine ndiri pakati pa inu monga ngati
28 wotumikira. Koma inu ndinu amene anakhala ndi Ine
29 chikhalire m'mayesero anga; ndimo Ine ndikuikirani ufumu,
monga'nso Atate wanga anandiikira Ine, kuti mukadye
30 ndi kumwa ku gome kwanga mu Ufumu wanga; ndimo
mudzakhala pa mipando ya chifumu ndi kuweruza mapfu-
ko khumi ndi awiri a Israyeli.

### Yesu achenjeza Petro. (Mat., **26**: 33-35. Marko, **14**: 27-31. Yoh., **13**: 36-38.)

31 Simoni, Simoni, taona, Satana anafunsa akutengeni
32 kuti akupepeteni ngati tirigu: koma ndinakupempherera
kuti chikulupiriro chako chingazime: ndipo iwe, pamene
33 watembenuka ukhazikitse abale ako. Ndipo anati kwa iye,
Ambuye, ndiripo ndikapite ndi Inu ku nyumba ya nde-
34 nde ndi ku imfa. Ndipo Iye anati, Ndikuuza iwe, Petro
sangalire tambala lero lino kufikira udzakana katatu kuti
35 sundidziwa Ine. Ndipo anati kwa iwo, Pamene ndinaku-
tumizani opanda thumba la ndalama, ndi thumba la
kamba, ndi nsapato, munasowa kanthu kodi? Anati iwo,
36 Iai. Ndipo anati kwa iwo, Koma tsopano, iye amene ali

ndi thumba la ndalama, alitenge, ndi thumba la kamba
lomwe: ndimo amene alibe, agulitse chopfunda chache,
nagule lupanga. Pakuti ndinena ndi inu, kuti ichi chida- 37
lembedwa chiyenera kutsirizidwa mwa Ine, Ndipo anawe-
rengedwa ndi anthu opeputsa malamulo; pakuti'nso izi
za kwa ine ziri nacho chimariziro. Ndipo iwo anati, 38
Ambuye, taonani, malupanga awiri kuno. Ndimo anati
kwa iwo, Chakwanira.

**Yesu ali m'Getsemane.** (Mat., **26**: 36-46. Marko, **14**: 32-42. Yoh., **18**: 1.)

Ndipo Iye anaturuka, napita, monga adafuchita, ku 39
phiri la Azitona; ndimo opunzira'nso anamtsata Iye.
Ndipo pofika pomwepo, anati kwa iwo, Pempherani kuti 40
mungalowe m'kuyesera, ndimo anapatukana nawo kuta- 41
lika kwache ngati kuponya mwala, nagwada pansi nape-
mphera, nati, Atate, mukafuna Inu, chotsani chiko ichi pa 42
Ine: koma si kufuna kwanga ai, komatu kwanu kuchitike.
Ndipo anamuonekera Iye ngelo wa kumwamba namlimbi- 43
tsa Iye. Ndimo pokhala Iye m'chipsinjo mtima anape- 44
mphera kolimba koposa nditu: ndimo tukuta lache
linakhala ngati madonto akuru a mwazi alinkugwa pansi.
Ndipo pamene anauka pa kupemphera anadza kwa opunzira 45
nawapeza ali m'tulo ndi chisoni, ndipo anati kwa iwo,
Mugoneranji? Ukani, pempherani kuti mungalowe 46
m'kuyesera.

**Amgwira Yesu.** (Mat., **26**: 47-56. Marko, **14**: 43-50. Yoh., **18**: 2-11.)

Pamene Iye ali chilankhulire, taonani, khamu la anthu; 47
ndipo iye wonenedwa Yudase, mmodzi wa khumi ndi
awiri'wo, anawatsogolera iwo; nayandikira Yesu kumpso-
mpsona Iye. Koma Yesu anati kwa iye, Yudase ulikupe- 48
reka Mwana wa munthu ndi chimpsompsono kodi? Ndipo 49
mmene iwo akumzinga Iye anaona chimene chiti chichitike,
anati, Ambuye, tidzagoma ndi lupanga kodi? Ndipo wina 50
wa iwo anagoma kapolo wa mkuru wa ansembe, namdula
khutu lache la ku dzanja la manja. Koma Yesu anayanka 51
nati, Lolani kufikira kumene. Ndimo anakhudza khutu
lache, namchiritsa. Ndipo Yesu anati kwa akulu ansembe 52
ndi akapitao a kachisi, ndi akuru, amene anadza kumgwira
Iye, Munaturuka ndi malupanga ndi mikunku kodi monga
ngati kugwira wachifwamba? Masiku onse, pamene 53
ndinali ndi inu m'kachisi, simunatansa manja anu kundi-

gwira : koma nyengo yino ndi yanu, ndimo ulamuliro wa
mdima ndi wanu.

### **Petro akana Yesu.** (Mat., **26**: 69-75. Marko, **14**: 66-72. Yoh., **18**: 15-18.)

54 Ndipo pamenepo anamgwira Iye, napita naye, nalowa
m'nyumba ya mkulu wa ansembe. Koma Petro anatsata
55 kutari. Ndipo pamene adasonkha moto mkati mwa bwalo,
nakhala pansi pamodzi, Petro anakhala pakati pao.
56 Ndipo mdzakazi anamuona iye alikukhala m'kuwala kwa-
che kwa moto, nampenyetsa iye, nati, Munthu uyu'nso
57 anali naye. Koma anakana, nati, Mkazi'we, sindimdziwa
58 Iye. Ndipo popita kampindi, anamuona wina, nati, Iwe-
'nso uli mmodzi wa awo. Koma Petro anati, Munthu iwe,
59 sindine. Ndipo panatha nthawi yache ngati ora limodzi,
wina ananenetsa, kuti, Zoonadi, munthu uyu'nso anali
60 naye, pakuti ndiye mGalileya. Koma Petro anati,
Munthu iwe, sindidziwa chimene uchinena. Ndipo
61 pomwepo, iye ali chilankhulire, tambala analira. Ndipo
Ambuye anapotoloka, nayang'ana Petro. Ndimo Petro
anakumbukila mau a Ambuye, kuti anati kwa iye, Asana-
62 lire tambala lero lino, udzandikana Ine katatu. Ndipo
anaturuka, nalira misozi kuwawa mtima.

### **Yesu ku bwalo la akuru a Ayuda.** (Mat., **26**: 57-68. Marko, **14**: 53-65. Yoh., **18**: 12-27.)

63 Ndipo amuna analikusunga Yesu anamnyoza Iye, na-
64 mpanda. Ndipo anamkulunga Iye ku maso, namfunsa,
65 nati, Taloza : anakugoma Iwe ndani? Ndimo zambiri
zina anamnenera Iye, namchitira mwano.
66 Ndipo pamene kunacha bungwe la akuru a anthu
anasonkhana, ndiwo ansembe akuru ndi alembi; ndimo
anapita naye ku bungwe lao, nanena, Ngati uli Kristu,
67 utiuze. Ndimo anati kwa iwo, Ngati ndikuuzani, simudza-
68 bvomereza ; ndimo ngati ndikufunsani kanthu, simudza-
69 yanka. Koma kuyambira tsopano Mwana wa munthu
adzakhala pa dzanja lamanja la mphamvu ya Mulungu.
70 Ndipo onse anati, Umo mtero, muli Mwana wa Mulungu
kodi? Ndimo Iye anati kwa iwo, Munena kuti ine ndine.
71 Ndipo iwo anati, Tifuniranji'nso mboni? pakuti ife tokha
tinamva mkamwa mwa Iye mwini.

### Yesu ku bwalo la Pilato ndi la Herode.

(Mat., **27**: 1, 2, 11-31. Marko, **15**: 1-21.
Yoh., **18**: 28-**19**: 16.)

Ndipo khamu lonse'lo linauka kupita naye kwa Pilato. 23
Ndipo anayamba kumneneza Iye, kuti, Tinapeza munthu 2
uyu alikupatutsa anthu a mtundu wathu, ndi kuwaletsa
kupereka msonko kwa Kaisara, nadzinenera kuti Iye
yekha ndiye Kristu mfumu. Ndipo Pilato anamfunsa Iye, 3
nanena, Kodi ndiwe mfumu ya Ayuda? Ndimo Iye
anamyanka nati, Mwatero. Ndipo Pilato anati kwa 4
ansembe akuru ndi makamu a anthu, Ndiribe kupeza
chifukwa cha mlandu ndi munthu uyu. Koma iwo anapu- 5
nda kunena kuti, Amautsa anthu'wo, napunzitsa m'Yudeya
lonse, kuyambira ku Galileya ndi kufikira kuno komwe.
Koma pamene Pilato anamva, anafunsa ngati munthu'yu 6
ali mGalileya. Ndimo mmene anadziwa kuti ali wa m'ula- 7
muliro wache wa Herode, anamtumiza Iye kwa Herode,
amene anali iye mwini ku Yerusalemu masiku awa.
Ndipo Herode, pamene anaona Yesu, anakondwa 8
nditu; pakuti anayamba kale kufuna kumpenya Iye, chi-
fukwa anamva za Iye; nayembekeza kuona chizindikilo
china chochitidwa ndi Iye. Ndipo anamfunsa Iye mau 9
ambiri; koma Iye sanamyanka kanthu. Ndipo ansembe 10
akuru ndi alembi anaima namneneza Iye kolimba.
Ndipo Herode ndi asilikari ache anampeputsa Iye, na- 11
mnyoza, nambveka Iye chopfunda chowala, nambweza kwa
Pilato. Ndipo Herode ndi Pilato anachitana chibwe- 12
nzi tsiku lomwe'lo: pakuti kale anadana wina ndi
mnzache.
Ndipo Pilato anaitana ansembe akuru ndi akuru, ndi 13
anthu, asonkhane, nati kwa iwo, Munadza kwa ine ndi 14
munthu uyu ngati munthu wakupatutsa anthu: ndimo
taonani, Ine ndinamfunsa za mlandu'wu pa maso panu,
ndipo sindinapeza pa munthu'yu chifukwa cha zinthu
zimene mumneneza: inde, ngakhale Herode yemwe: 15
pakuti iye anambweza Iye kwa ife; ndimo taonani, sana-
chita Iye kanthu kakuyenera kufa. Chifukwa chache 16
ndidzamkwapula ndi kummasula Iye. Koma iwo onse 18
pamodzi anakuwa, nati, Chotsani munthu uyu, mutimasu-
lire Baraba: ndiye munthu anaponyedwa m'ndende chi- 19
fukwa cha mphandu m'mudzi ndi cha kupha munthu.
Ndipo Pilato analankhula'nso nawo, nafuna kumasula 20
Yesu; koma iwo anapfuula, nanena, Mpachikeni, mpachi- 21

22 keni pa mtanda. Ndipo anati kwa iwo nthawi yachitatu,
Pakutero nanga munthu'yu anachita choipa chiani?
Sindinapeza chifukwa cha kufera Iye; chotero ndidza-
23 mkwapula Iye ndi kummasula. Koma anakakamiza ndi
mau okweza, napempha kuti Iye apachikidwe. Ndimo
24 mau awo analaka. Ndipo Pilato analamulira kuti chi-
25 mene alikuchifunsa chichitidwe. Ndimo anawamasulira
amene adaponyedwa m'ndende chifukwa cha mphandu
ndi kupha munthu, amene iwo anamfunsira; koma anape-
reka Yesu kwa chifuno chao.

### Yesu pa njira ya ku Golgota.

26 Ndipo popita naye, anagwira munthu Simoni wa ku
Kurene, alikuchokera ku minda, namsenza iye mtengo wa
mtanda aunyamule pambuyo pache pa Yesu.
27 Ndipo unamtsata unyinji woukuru wa anthu, ndi wa
akazi amene anadziguguda pa chifua, namlirira Iye.
28 Koma Yesu anawapotolokera nati, Ana akazi inu a Ye-
rusalemu, musandilirire Ine, koma mudzilirire nokha ndi
29 ana anu. Chifukwa taonani masiku alinkudza, amene
adzati, Odala ali ouma ndi mimba yosabala, ndi mawere
30 osayamwitsa. Pomwepo adzayamba kunena kwa mapiri,
31 Igwani pa ife; ndimo kwa mitunda, Bisani ife. Pakuti
ngati azichitira izi mtengo wouwisi, nanga kudzatani ndi
wouma?
32 Ndipo anali'nso awiri ena, ndiwo ochita zoipa, anate-
ngedwa pamodzi ndi Iye kuti aphedwe.

### Yesu apachikidwa pa mtanda. (Mat., **27**: 33-56. Marko, **15**: 21-41. Yoh., **19**: 17-37.)

33 Ndipo pamene anafika ku malo dzina lache, Bade,
anampachika Iye pa mtanda pomwepo, ndi ochita zoipa
omwe, mmodzi ku dzanja lamanja ndi wina ku lamanzere.
34 Ndipo Yesu ananena, Atate, muwakululukire iwo, pakuti
sadziwa chimene achita. Ndimo anagawana zobvala za-
35 che, nayesa nazo maere. Ndimo anthu anaima alikupenya.
Ndimo akuru'nso anamlalatira Iye, nanena, Anapulumutsa
ena; adzipulumutse yekha, ngati Iye ndiye Kristu wa
36 Mulungu, wosankhidwa wache. Ndimo asilikari'nso ana-
mnyoza, nadza kwa Iye, nampatsa vinyo wosasa, nanena,
37 Ngati Iwe ndiwe Mfumu ya Ayuda, udzipulumutse wekha.
38 Ndipo kunali'nso lembo pamwamba pache, ndilo:

UYU NDIYE MFUMU YA AYUDA.

Ndipo mmodzi wa ochita zoipa anapachikidwa'wo ana- 39
mchitira Iye mwano nanena, Kodi suli Kristu Iwe? udzi-
pulumutse wekha ndi ife. Koma wina'yo anayanka, 40
namdzudzula iye, nati, Kodi suopa Mulungu iwe, pcona
uli m'kulangika komwe'ku? Ndipo ifetu kuyenera; 41
pakuti tirikulandira zoyenera zimene tinazichita: koma
munthu uyu sanachita kanthu kolakwa. Ndimo ananena, 42
Yesu, ndikumbukileni mmene mulowa Ufumu wanu.
Ndimo Iye ananena naye, Indetu, ndinena ndi iwe, Lero 43
lino udzakhala ndine m'Paradaiso.

Ndipo ora lache pamenepo linali ngati lachisanu ndi 44
chimodzi. Ndimo panali mdima pa dziko lonse kufikira
ora lachisanu ndi chinai, ndipo dzua linada. Ndipo nsaru 45
yochinga ya kachisi inang'ambika pakati. Ndipo pamene 46
Yesu anapfuula ndi mau akuru, anati, Atate, m'manja
mwanu ndipereka mzimu wanga. Ndimo pakutero ana-
pereka mzimu wache. Ndipo pamene kenturiyo anaona 47
chinachitika'cho, analemekeza Mulungu, nanena, Zoonadi
munthu uyu anali wolungama. Ndipo makamu onse oso- 48
nkhana kukapenya ichi, pamene anaona zinachitika'zo,
anabwera kwao ndi kudziguguda pa chifua. Ndipo 49
omdziwa iye onse, ndi akazi amene adamtsata kuchokera
ku Galileya, anaima kutari, naona zinthu izi.

### Aika maliro ache a Yesu.

(Mat., **27**: 57-66. Marko, **15**: 42-47.
Yoh., **19**: 38-42.)

Ndipo taonani, munthu dzina lache Yosefe, ndiye 50
mkuru wa mirandu, munthu wabwino ndi wolungama
(amene sanabvomereza kuweruza kwao ndi nchito iyi) 51
wa ku Arimateya, mudzi wa Ayuda, ndiye woyang'anira
Ufumu wa Mulungu, yemwe'yo anapita kwa Pilato nape- 52
mpha mtembo wache wa Yesu. Ndimo anautsitsa, nau- 53
kulunga mu nsaru ya bafuta, nauika m'manda osemedwa
m'mwala, m'mene'mo sanaika munthu ndi kale lonse.
Ndipo panali tsiku lokonzera, ndimo Sabata linayandikira. 54
Ndipo akazi, amene anachokera naye ku Galileya, ana- 55
tsata mbuyo, naona manda, ndi maikidwe a mtembo
wache. Ndimo anabwera kwao, nakonza zonunkira ndi 56
mafuta abwino. Ndipo pa Sabata anapumula monga
mwa lamulo.

**Yesu auka'nso kwa akufa.** (Mat., **20**: 1-16.
Marko, **16**: 1-8. Yoh., **20**: 1-18.)

24 Koma tsiku loyamba la Sabata, mbanda kucha, anadza
2 ku manda atatenga zonunkira adazikonza. Ndipo anapeza
3 mwala unakhunkunizidwa kuuchotsa pa manda. Ndipo
mmene analowa sanapeza mtembo wa Ambuye Yesu.
4 Ndipo kunali, mmene anathedwa nzeru nacho, taonani
amuna awiri anaima pafupi pao atabvala zonyezimira;
5 ndipo mmene anakhala ndi mantha naweramitsa pansi
nkhope zao, anati kwa iwo, Mufunanji wa moyo pa akufa?
6 Palibe kuno Iye, komatu anauka: kumbukilani mudja
7 adalankhula nanu, pamene anali'nso m'Galileya, ndi kune-
na, kuti, Mwana wa munthu ayenera kuperekedwa
m'manja a anthu ochimwa, ndi kupachikidwa pa mtanda,
8 ndi kuuka'nso tsiku lachitatu. Ndipo anakumbukila
9 mau ache, nabwera kuchokera ku manda, nafotokozera
10 zonse khumi ndi mmodzi'wo, ndi otsala onse omwe. Koma
panali Mariya wa Magadala, ndi Yohana, ndi Mariya
amache wa Yakobo, ndipo akazi ena pamodzi nawo ananena
11 izi kwa atumwi'wo. Ndipo mau awa anaoneka pa maso
pao ngati nkhani za chabe, ndipo sanamvera akazi'wo.
12 Koma Petro anauka natamangira ku manda, ndipo powe-
rama anaona nsaru zoyera pa zokha; ndipo anachoka
nanka kwao, nazizwa ndi chidja chidachitika'chi.

**Zochitika pa njira ya ku Emau.**

13 Ndipo taonani, awiri a mwa iwo anali kupita tsiku
lomwe'lo ku mudzi dzina lache Emau, wosiyana ndi
14 Yerusalemu mastadiya makumi asanu ndi limodzi. Ndipo
15 iwo'wa anakambirana nkhani za izi zonse zidachitika. Ndi-
po kunali m'kukambirana kwao ndi kufunsana, ndipo Yesu
16 mwini anayandikira, natsagana nawo. Koma maso awo
17 anagwidwa kuti asamzindikire Iye. Ndipo anati kwa iwo,
Mau awa ndi otani mulandirana'wo poyendayenda? Ndipo
18 anaima ndi nkhope zao za chisoni. Ndipo mmodzi wa
iwo dzina lache Kleopa anayanka nati kwa Iye, Kodi iwe
wekha ndiwe mlendo m'Yerusalemu ndi wosazindikira
19 zidachitika'zi masiku omwe ano? Ndipo anati kwa iwo,
Zinthu zanje? Ndipo anati kwa Iye, Izi za Yesu mNa-
zarene, ndiye munthu mneneri wa mphamvu mu nchito,
20 ndi m'mau, pa maso pa Mulungu ndi anthu onse; ndi kuti
ansembe akulu ndi akulu athu anampereka Iye ku chiwe-
21 ruziro cha imfa, nampachika Iye pa mtanda. Ndipo

tinayembekeza ife kuti Iye ndiye wakudza'yo kudzao-
mbola Israyeli. Komatu'nso, pamodzi ndi izi zonse lero
ndilo tsiku lachitatu kuyambira zidachitika izi. Komatu- 22
'nso akazi ena'nso a mwa ife anatidabwitsa, ndiwo amene
analawira ku manda; ndipo mmene sanapeza mtembo 23
wache, anadza, nanena'nso kuti adaona masompenya
angelo, amene ananena kuti ali ndi moyo Iye. Ndipo 24
ena a iwo anali nafe anachoka kumka ku manda, napeza
monga momwe akazi adati; koma Iye'yo sanamuona.
Ndipo Iye anati kwa iwo, Opusa inu, ndi ozengereza 25
mtima kusakulupirira zonse adazilankhula aneneri! Kodi 26
sanayenera Kristu kumva zowawa izi, ndi kulowa uleme-
rero wache? Ndipo anayamba kwa Mose, ndi kwa 27
aneneri onse, nawatantauzira iwo m'malembo onse zinthu
za Iye yekha. Ndipo anayandikira ku mudzi, umene 28
analikupita'ko; ndipo anachita ngati anafuna kupitirira.
Ndipo anamuumirira Iye, nati, Khalani ndi ife: kuti kuli 29
madzulo, ndipo dzua lapendekatu. Ndipo analowa
kukhala. Ndipo kunali mmene Iye anaseama nawo 30
pa chakudya, anatenga mkate, naudalitsa, naunye-
ma, naupatsa kwa iwo. Ndipo maso awo anatsegu- 31
dwa, ndipo anamzindikira Iye; ndipo anakanganukira Iye,
nawachokera. Ndipo anati wina kwa mnzache, Mtima 32
wathu sunali wothentha mkati mwathu nanga mmene
analankhula nafe m'njira, mmene anatitsegulira malembo?
Ndipo anauka nthawi yomwe'yo nabwera ku Yerusalemu, 33
napeza khumi ndi mmodzi'wo, ndi iwo anali nawo ataso-
nkhana pamodzi, nanena, Ambuye anauka nditu, naone- 34
kera kwa Simoni. Ndipo iwo anawafotokozera za m'njira, 35
ndi umo anadziwika nawo m'kunyema kwa mkate.

### Yesu aoneka kwa khumi ndi mmodzi'wo.
(Yoh., 20: 29.)

Ndipo pakulankhula izi iwo'wa, Iye anaima pakati pao; 36
nanena nawo, Mtendere ukhale nanu. Koma anaopse- 37
dwa ndi kuchita mantha, nayesa alikuona mzimu. Ndipo 38
anati kwa iwo, Mukhala bwanji obvutika? ndipo matsu-
tsano auka bwanji m'mtima mwanu? Penyani manja 39
anga ndi mapazi anga, kuti Ine ndine mwini: ndikhu-
dzeni, ndipo penyani; kuti mzimu ulibe mnofu ndi
mafupa, monga muona ndiri nazo ine. Ndipo mmene 40
anati ichi, anawaonetsera iwo manja ache ndi mapazi
ache. Koma pokhala iwo chikhalire osakulupirira chi- 41
fukwa cha chimwemwe, nalikuzizwa, anati kwa iwo, Muli

42 nako kanthu ka kudya kuno? Ndipo anampatsa Iye
43 chidutsu cha nsomba yokazinga. Ndipo anachitenga,
nachidya pa maso pao.
44 Ndipo anati kwa iwo, Awa ndi mau'wo ndalankhula
nanu, padja ndinakhala ndi inu, kuti ziyenera kukwani-
tsidwa zonse zolembedwa za Ine m'malamulo a Mose, ndi
45 aneneri, ndi masalmo. Ndipo anawatsegulira mitima
46 yao, kuti akadziwitse malembo; ndipo anati kwa iwo,
Kotero kwalembedwa, kuti Kristu amve zowawa, nauke-
47 'nso kwa akufa tsiku la chitatu; ndi kuti kulalikidwe
m'dzina lache kulapa ndi kukululukira kwa machimo kwa
48 mitundu yonse, kuyambira ku Yerusalemu. Inu ndinu
49 amboni a izi. Ndipo onani, Ine ndituma pa inu lonje-
zano la Atate wanga; koma khalani inu m'mudzi muno,
kufikira mwabvekedwa ndi mphamvu yochokera
kumwamba.

### Yesu akwera kupita kwao kumwamba.

(Nchito, **1**: 9-11.)

50 Ndipo anaturuka nawo kufikira ku Betaniya; ndipo
51 anakweza manja ache, nawadalitsa iwo. Ndipo kunali,
pakuwadalitsa Iye analekana nawo, natengedwa kumka
52 kumwamba. Ndipo anampembedza Iye, nabwera ku
53 Yerusalemu ndi chimwemwe chachikuru; ndipo anakhala
chikhalire m'kachisi, nalikudalitsa Mulungu. Amen.

# UTENGA WABWINO WA YOHANE

### Kubadwa m'thupi kwa Mau.

1 Pa chiyambi panali Mau, ndipo Mau anali kwa Mulu-
2 ngu, ndipo Mau ndiye Mulungu. Awa anali pa chiyambi
3 kwa Mulungu. Zonse zinapangidwa ndi Iye; ndimo
kanthu kali konse kanapangidwa sikanapangidwa kopa-
4 nda Iye. Mwa Iye munali moyo; ndimo moyo unali
5 kuunika kwa anthu. Ndimo kuunika kunawala mu mdi-
6 ma; ndimo mdima sunakuzindikira. Kunali munthu,
wotumidwa ndi Mulungu, dzina lache ndiye Yohane.
7 Iye'yu anadza mwa umboni kudzachita mboni za kuuni-
8 ka'ku, kuti onse akakulupirire mwa iye. Iye sindiye
kuunika'ku, koma anatumidwa kukachita mboni za

kuunika'ku. Panali kuunika kweni kweni, kumene 9
kuunikira anthu onse akulowa m'dziko la pansi. Anali 10
m'dziko la pansi, ndimo dziko linapangidwa ndi Iye,
ndimo dziko silinamzindikira Iye. Anadza kwa zache 11
za Iye yekha, ndipo ache a mwini yekha sanamlandira
Iye. Koma onse amene anamlandira Iye, kwa iwo 12
anapatsa mphamvu ya kukhala ana a Mulungu, kwa
iwotu, akukulupira m'dzina lache: amene sanabadwa 13
ndi mwazi, kapena ndi chifuniro cha thupi la nyama,
kapena ndi chifuniro cha munthu, koma cha Mulungu.
Ndipo mau anakhala thupi la nyama, nakhazikika pakati 14
pa ife, ndimo tinaona ulemerero wache, ulemerero wonga
wa wobadwa yekha wa Atate, wodzala ndi chisomo ndi
choonadi.

### Umboni wa Yohane Mbatizi.

(Mat., 3: 1-12. Marko, 1: 1-8. Luka, 3: 1-18.)

Yohane achita mboni za Iye, napfuula nati, Uyu ndiye 15
amene ndinanena za Iye, Wakudza'yo pambuyo panga
anakhala patsogolo panga; chifukwa anakhala woyamba
wa ine. Chifukwa mwa kudzala kwache tinalandira ife 16
tonse, ndi chisomo chosintana ndi chisomo. Chifukwa 17
malamulo anapatsidwa mwa Mose; chisomo ndi choonadi
zinadza ndi Yesu Kristu. Kulibe munthu anaona Mulu- 18
ngu nthawi zonse; Mwana Wobadwa yekha wakukhala
pa chifua cha Atate, Iye'yu anafotokozera.

Ndipo umene ndiwo Umboni wa Yohane, pamene 19
aYuda anatuma kwa iye ansembe ndi alembi ku Yeru-
salemu akamfunse iye, Ndiwe ani? Ndipo anabvomera, 20
wosakana; nalola kuti, Sindine Kristu. Ndipo anamfunsa 21
iye, Nangabwanji? ndiwe Eliya kodi? Nanena iye, Sindine
iye. Ndiwe Mneneri'yo kodi? Nayanka, Iai. Chifukwa 22
chache anati kwa iye, Ndiwe ani? kuti tibwezere mau
kwa iwo anatituma ife. Unena chiani za iwe wekha?
Anati, Ndine mau a wopfuula m'chipululu, Lungamitsani 23
njira ya Mbuye, monga anati Yesaya Mneneri'yo. Ndipo 24
otumidwa'wo anali a kwa aFarisi. Ndipo anamfunsa iye, 25
nati kwa iye, Koma ubatiza bwanji, ngati suli Kristu,
kapena Eliya, kapena Mneneri? Yohane anawayanka, 26
nati, Ine ndibatiza ndi madzi: pakati pa inu paima amene
simumdziwa, ndiye wakudza'yo pambuyo panga, amene 27
sindiyenera kummasulira lamba la nsapato yache. Zinthu 28
izi zinachitika m'Betaniya tsidja lija la Yordano, pomwe
analikubatiza Yohane.

29 Mmawa mwache anaona Yesu alinkudza kwa iye,
nanena, Ona mwana wa nkhosa wa Mulungu amene
30 achotsa chimo lache la dziko la pansi! Iye amene ndi-
nati za Iye, Pambuyo panga palinkudza munthu amene
anakhala patsogolo panga: kuti anali woyamba wa ine.
31 Ndipo sindinamdziwa Iye; koma kuti aonetsedwe kwa
Israyeli, chifukwa cha ichi ndinadza ine kudzabatiza ndi
32 madzi. Ndipo Yohane anachita mboni, nati, Ndaona
Mzimu nutsika kuchokera kumwamba monga nkhunda;
33 nukhalabe pa Iye. Ndipo sindinamdziwa Iye, koma
wondituma'yo kudzabatiza ndi madzi, iye'yu ananena
ndi ine, Amene udzaona Mzimu utsikira, nukhala pa iye,
34 yemwe'yu ndiye wakubatiza ndi Mzimu Woyera. Ndipo
ndaona ine, ndipo ndichita mboni kuti Mwana wa
Mulungu ndi Yemwe'yu.

**Opunzira oyamba a Yesu.**

35 Mmawa mwache'nso anali kuima Yohane ndi awiri a
36 akupunzira ache; ndipo poyang'ana Yesu alikuyenda,
37 anati, Ona mwana wa nkhosa wa Mulungu! Ndipo
akupunzira awiri'wo anamva iye alinkulankhula, natsata
38 Yesu. Koma Yesu anacheuka, napenya iwo alinkutsata,
nanena nawo, Mufuna chiani? Ndimo anati kwa Iye,
Rabi (ndiko kunena posandulika, Mpunzitsi), mukhala
39 kuti? Nanena nawo, Idzani, mudzaone. Pamenepo
anadza naona kumene anakhala; nakhala ndi Iye tsiku
40 lomwe'lo: panali monga ora lachikhumi. Andreya mbale
wache wa Simoni Petro anali mmodzi wa iwo awiri'wo,
41 anamva Yohane, natsata Iye. Anayamba iye kupeza
mbale wache yekha, Simoni, nanena naye, Tapeza ife
42 Mesiya (ndiko kusandulika Kristu). Anamtenga iye kwa
Yesu. Mmene anamyang'ana iye anati, Uli Simoni
mwana wa Yohane: udzachedwa ndiwe Kefa (ndiko
kusandulika Petro).
43 Mmawa mwache anafuna kuturuka kumka ku Gali-
leya, napeza Filipo. Ndipo Yesu ananena naye, Tsata
44 ine. Koma Filipo anali wa ku Betsaida, mudzi wa
45 Andreya ndi Petro. Filipo anapeza Natanayeli, nanena
naye, Iye amene Mose analembera za Iye m'malamulo,
ndi aneneri, tampeza, ndiye Yesu mwana wa Yosefe wa
46 ku Nazarete. Natanayeli anati kwa iye, Ku Nazarete
nkutha kuchokera kanthu kabwino kodi? Filipo ananena
47 naye, Idza nuone. Yesu anaona Natanayeli alinkudza kwa
Iye, nanena za iye, Ona, mIsrayeli nditu, mwa iye mulibe

chinyengo! Natanayeli ananena naye, Kuchokera kuti 48
mundidziwa ine? Yesu anayanka nati kwa iye, Asana-
kuitane Filipo, pokhala iwe pansi pa mkuyu padja,
ndinakuona iwe. Natanayeli anayanka iye, Rabi, Inu 49
ndinu Mwana wa Mulungu, Ndinu mfumu ya Israyeli.
Yesu anayanka nati kwa iye, Chifukwa ndinati kwa iwe 50
kuti ndinakuona pansi pa mkuyu ukulupirira kodi? udza-
ona zoposa izi. Ndipo ananena naye, Indetu, indetu, 51
ndinena ndi inu, Mudzaona thambo lotseguka, ndi angelo
a Mulungu akwera natsikira pa Mwana wa munthu.

### Kristu asandutsa madzi vinyo ku Kana.

Ndipo tsiku lachitatu panali ukwati m'Kana wa 2
m'Galileya; ndipo amache wa Yesu anali komweko.
Ndipo Yesu'nso ndi akupunzira ache anaitanidwa ku 2
ukwati'wo. Ndipo posowa vinyo, amache wa Yesu ana- 3
nena naye, Alibe vinyo. Nanena naye Yesu, Mkazi, 4
nchiani ndi iwe ndi ine? nthawi yanga siinafike.
Amache ananena kwa anyamata, Chimene chiri chonse 5
akanena kwa inu, chitani. Ndipo panali pamenepo 6
mitsuko ya miyala isanu ndi umodzi yoikidwa'ko monga
mwa mayeretsedwe a aYuda, yonse ya miyeso iwiri
kapena itatu. Yesu ananena nawo, Dzazani mitsuko'yo 7
ndi madzi. Naidzaza, nde nde nde. Ndipo ananena nawo, 8
Tungani tsopano, ndipo tengerani kwa mkulu wa phwa-
ndo. Ndipo anatenga iwo. Koma pamene mkulu'yo 9
analawa madzi osanduka vinyo'wo, ndipo sanadziwa
kumene unachokera (koma anyamata amene adatunga
madzi anadziwa), mkulu'yo anaitana mkwati, nanena 10
naye, Munthu yense amayamba kuika vinyo wokoma;
ndipo anthu atamwatu, pamenepo wina wosakoma; koma
iwe wasunga vinyo wokoma kufikira tsopano lino. Chi- 11
yambi ichi cha zizindikilo zache Yesu anachita m'Kana wa
m'Galileya naonetsera ulemerero wache; ndipo akupunzira
ache anakulupirira mwa Iye. Zitapita izi anatsikira ku 12
Kapernaumu, Iye ndi amache, ndi abale ache, ndi opunzira
ache: nakhala komweko masiku owerengeka.

### Yesu ayeretsa kachisi. (Mat., 21 : 12-17.)

Ndipo Paskha wa Ayuda anayandikira, ndipo Yesu 13
anakwera, kumka ku Yerusalemu. Ndipo anapeza 14
m'kachisi iwo akugulitsa ng'ombe ndi nkhosa ndi nkhu-
nda, ndi akusinta ndalama alikukhala pansi. Ndipo 15
pamene adapanga mkwapulo wa zingwe, anaturutsa onse

m'kachisi'mo, ndi nkhosa ndi ng'ombe; nakutula nda-
16 lama za osintana'wo, nagubuduza magome; nati kwa iwo
akugulitsa nkhunda, Chotsani izi muno; musamayesa
17 nyumba ya Atate wanga nyumba ya malonda. Akupu-
nzira ache anakumbukila kuti kunalembedwa, Changu
18 cha pa nyumba yanu chandidya ine. Chifukwa chache
aYuda anayanka nati kwa iye, Mutionetsere ife chizindi-
19 kilo chanji, kuti muchita izi? Yesu anayanka nati kwa
iwo, Pasulani kachisi uyu, ndipo masiku atatu ndidzamu-
20 tsa. Pamenepo aYuda anati, Dzaka makumi anai ndi
zisanu ndi chimodzi kachisi uyu anali m'kumangidwa,
21 ndipo kodi inu mudzamutsa masiku atatu? Koma Iye'yu
22 analikunena za kachisi wa thupi lache. Chifukwa
chache pamene anaukitsidwa kwa akufa, akupunzira
ache anakumbukira kuti ananena ichi; ndipo anakulu-
pira cholemba, ndi mau amene Yesu anati.
23 Koma pamene anali m'Yerusalemu pa Paskha
m'phwando, ambiri anakulupira m'dzina lache, pa kuona
24 zizindikilo zache zimene anachita'zi. Koma Yesu sana-
kulupirira iwo kuti akhale nawo, chifukwa anadziwa Iye
25 anthu onse, chifukwa'nso sanasowa wina achite mboni
za munthu; pakuti anadziwa Iye yekha chimene chinali
mwa munthu.

### Yesu apunzitsa Nikodemo za kubadwa'nso.

3 Koma panali munthu wa aFarisi, dzina lache Niko-
2 demo, mkulu wa aYuda. Iye'yu anadza kwa Iye usiku,
ndipo anati kwa Iye, Rabi, tidziwa kuti Inu ndinu mpu-
nzitsi wochokera kwa Mulungu; pakuti palibe munthu
akhoza kuchita zizindikilo izi zimene Inu muzichita, ngati
3 Mulungu sakhala naye. Yesu anayanka nati kwa iye,
Indetu, indetu, ndinena ndi iwe, Ngati munthu saba-
4 dwa'nso, sakhoza kuona Ufumu wa Mulungu. Nikodemo
ananena kwa Iye, Munthu akhoza bwanji kubadwa
pokhala nkalamba? Kodi akhoza kulowa'nso m'mimba
5 ya amache ndi kubadwa? Yesu anayanka, Indetu,
indetu, ndinena ndi iwe, Ngati munthu sabadwa mwa
madzi ndi Mzimu, sakhoza kulowa ufumu wa Mulungu.
6 Chobadwa m'thupi la nyama chikhala thupi la nyama,
7 ndipo chobadwa m'Mzimu, chikhala mzimu. Usadabwe
8 chifukwa ndinati kwa iwe, Ukabadwe'nso. Mphepo
iomba pomwe ifuna, ndipo ukumva mau ache, koma
sudziwa kumene ichokera, ndi kumene imuka; chotero
9 ali yense wobadwa mwa Mzimu. Nikodemo anayanka

nati kwa Iye, izi zingatheke bwanji? Yesu anayanka 10
nati kwa iye, Kodi uli mpunzitsi wa Israyeli, ndipo
sudziwa izi? Indetu, indetu, ndinena kwa iwe, Tila- 11
nkhula chimene tichidziwa, ndipo tichita mboni za ichi
tachiona; ndipo umboni wathu simuulandira. Ngati 12
ndakuuzani za pansi pano, ndimo simukulupira, mudza-
kulupira bwanji, ngati ndikuuzani za Kumwamba?
Ndipo kulibe munthu anakwera kumwamba, koma Iye 13
wotsika'yo kuchokera kumwamba, ndiye Mwana wa
munthu, wokhala m'mwamba'yo. Ndipo monga Mose 14
anatukula njoka m'chipululu, chotero akatukulidwa
Mwana wa munthu: kuti yense wakukulupira akhale 15
nawo moyo wosatha mwa Iye. Pakuti Mulungu anako- 16
nda dziko la pansi kotero, kuti anapatsa mwana wache
wobadwa yekha, kuti yense wakukulupirira Iye asata-
yike, koma akhale nawo moyo wosatha. Pakuti Mulu- 17
ngu sanatuma mwana wache ku dziko la pansi, kuti
akaweruze dziko la pansi, koma kuti dziko la pansi
likapulumutsidwe ndi Iye. Wokulupirira Iye saweruzi- 18
dwa; wosakulupira waweruzidwa ngakhale tsopano,
chifukwa sanakulupira mwa dzina la Mwana wobadwa
yekha wa Mulungu. Koma chiweruziro ndi ichi, kuti 19
kuunika kunadza ku dziko la pansi, ndipo anthu anako-
nda mdima koposa kuunika; pakuti nchito zao zinali
zoipa. Pakuti yense wakuchita zoipa adana nako 20
kuunika, ndipo sakudza kwa kuunika, kuti zingatsutsi-
dwe nchito zache. Koma wochita choonadi adza ku 21
kuunika, kuti nchito zache zionekere kuti zinachitidwa
mwa Mulungu.

**Yohane Mbatizi achita'nso mboni.**

Zitapita izo anadza Yesu ndi akupunzira ache ku 22
dziko la Yudeya; ndipo pamenepo anatsotsa nawo pamo-
dzi, nabatiza. Ndipo Yohane'nso analinkubatiza m' 23
Ainoni pafupi pa Salemu, chifukwa panali madzi ambiri
pamenepo: ndipo analinkufika'ko anthu, nalinkubatizi-
dwa. Pakuti Yohane asanaikidwe m'ndende. Pame- 24
nepo padauka kufunsanafunsana mwa opunzira ache a 25
Yohane ndi mYuda za mayeretsedwe. Ndipo anadza 26
kwa Yohane, nati kwa iye, Rabi, Iye amene anali ndi iwe
tsidja lija la Yordano, amene unamchitira mboni, taona
yemwe'yu abatiza, ndipo anthu onse alinkudza kwa iye.
Yohane anayanka nati, Munthu sakhoza kulandira kanthu, 27
ngati sikapatsidwa kwa iye kochokera kumwamba.

28 Inu nokha mundichitira mboni, kuti ndinati, Ine sindine
Kristu, koma kuti ndiri wotumidwa patsogolo pache
29 pa Iye'yu. Iye amene ali naye mkwatibwi ali mkwati,
koma mnzache wa mkwati'yo, wakuimirira ndi kumvera
iye, akondwera kwakukuru chifukwa cha mau a mkwa-
ti'yo: chifukwa chache chimwemwe changa chimene
30 chakwanira. Iye'yu ayenera kukula, koma ine ndichepe.
31 Iye wochokera kumwamba ali woposa onse: iye
amene ali wa dziko la pansi ali wa dziko la pansi, ndipo
alankhula za dziko la pansi: Iye wochokera kumwamba
32 ali woposa onse. Chimene anachiona, nachimva achita
mboni za ichi chomwe; ndipo kulibe munthu alandira
33 umboni wache. Iye amene analandira umboni wache
anaika'po chizindikilo chache, kuti Mulungu ali woona.
34 Pakuti Iye amene Mulungu anamtuma alankhula mau a
35 Mulungu: pakuti sapatsa Mzimu ndi muyeso. Atate
akonda Mwana, nampatsa zinthu zonse m'dzanja lache.
36 Iye amene akulupirira Mwana'yo ali nawo moyo wosa-
tha; koma iye amene sakulupirira Mwana'yo sadzaona
moyo, koma mkwiyo wa Mulungu ukhala pa iye.

## Mkazi wa ku Samariya.

4 Chifukwa chache pamene Ambuye anadziwa kuti
aFarisi adamva kuti Yesu anayesa anthu opunzira, nawa-
2 batiza koposa Yohane (angakhale Yesu sanabatiza
3 Iye yekha koma opunzira ache), anachokera ku Yudeya,
4 namuka'nso ku Galileya. Ndipo kunali kuti akapite
5 pakati pa Samariya. Chifukwa chache anadza ku mudzi
wa Samariya, dzina lache Sukari, pafupi pa kadziko ka-
6 mene Yakobo adapatsa mwana wache Yosefe: ndipo
pamenepo panali chitsime cha Yakobo. Ndipo Yesu,
popeza analema ndi ulendo wache anakhala kotero pa
7 chitsime. Kunali ngati ora lachisanu ndi chimodzi. Ku-
nadza mkazi woturuka m'Samariya kudzatunga madzi.
8 Yesu ananena naye, Undipatse ine ndimwe. Pakuti
opunzira ache adachoka kumka ku mudzi kuti akagule
9 chakudya. Pamenepo mkazi wa m'Samariya ananena
ndi Iye, Kuli bwanji kuti Inu, muli mYuda, mufunsa
kwa ine kumwa, ndine mkazi mSamariya? (pakuti
10 aYuda sayenderana nawo aSamariya). Yesu anayanka
nati kwa iye, Ukadadziwa iwe mtulo wa Mulungu,
ndi Iye amene alinkunena ndi iwe, Undipatse ine
ndimwe; ukadafunsa Iye, ndipo akadakupatsa madzi
11 amoyo. Mkazi'yo ananena ndi Iye, Mbuye munga-

khale chotungira madzi mulibe, ndipo chitsime chiri
chakuya; ndipo kuchokera kuti madzi amoyo amene
muli nawo? kodi muli wamkuru ndi Atate wathu Yakobo 12
amene anatipatsa ife chitsime'chi, namwa'mo iye
yekha, ndi ana ache, ndi zoweta zache? Yesu 13
anayanka nati kwa iye, Yense wakumwa'mo madzi
awa adzamva'nso ludzu; Koma iye amene adzamwa 14
madzi amene ine ndidzampatsa iye sadzamva ludzu
nthawi zonse; koma madzi'wo amene ine ndidzampatsa
iye adzakhala mwa iye chitsime cha madzi otumpukira
ku moyo wosatha. Mkazi'yo ananena kwa Iye, Ambuye, 15
ndipatse ine madzi amene, kuti ndisamve ludzu, kapena
ndisadze kuno kudzatunga. Yesu ananena kwa iye, 16
Muka, kamuitane mwamuna wako, nudze kuno. Mkazi 17
anayanka nati kwa Iye, Ndiribe mwamuna. Yesu anane-
na naye, Wanena bwino, kuti mwamuna ndiribe; pakuti 18
wakhala nawo amuna asanu; ndipo iye amene ukhala
naye tsopano sali mwamuna wako: ichi wanena zoona.
Mkazi ananena ndi Iye, Ambuye, ndizindikira kuti muli 19
Mneneri. Makolo athu anapembedza m'phiri ili; ndipo 20
inu munena, kuti m'Yerusalemu muli mbuto yakuyenera
kupembedzera'mo anthu. Yesu ananena naye, Tamvera 21
ine, mkazi iwe, kuti ikudza nthawi, imene simudzapembe-
dza Atate kapena m'phiri ili, kapena m'Yerusalemu.
Inu mupembedza chimene simuchidziwa; ife tipembedza 22
chimene tichidziwa; kuti chipulumutso chichokera kwa
Ayuda. Koma ikudza nthawi, ndipo iri tsopano, imene 23
opembedza oona adzapembedza Atate m'mzimu ndi
m'choonadi: pakuti Atate afuna otere akhale opembedza
ache. Mulungu ndiye mzimu: ndipo opembedza Iye 24
ayenera kumpembedza m'mzimu ndi m'choonadi. Mka- 25
zi ananena ndi Iye, Ndidziwa kuti Mesiya adza (woche-
dwa Kristu): akadzadza iye'yu, adzatiuza zonse. Yesu 26
ananena naye, Ine wakulankhula nawe ndine Iye.

Ndipo pamenepo anadza opunzira ache; nazizwa 27
kuti analinkulankhula ndi mkazi; koma panalibe wina
anati, Mufuna chiani? kapena, mulankhula naye chiani?
Pamenepo mkazi anasiya mtsuko wache, namuka ku 28
mudzi, nanena ndi anthu, Tiyeni kuno, mukaone mu- 29
nthu, amene anandiuza zinthu ziri zonse ndinazichita:
amene'yu sali Kristu nanga? Anaturuka iwo m'mudzi 30
ndimo analinkudza kwa Iye.

### Za masika ndi anchito.

31 Pa mpindikati iyi opunzira ache anamfunsa Iye, ndi
32 kunena, Rabi, idyani. Koma iye anati kwa iwo, Ine
33 ndiri nacho chakudya chimene inu simuchidziwa. Chifu-
kwa chache opunzira ananenana wina ndi mnzache, Kodi
34 pali wina anamtengera iye kanthu kakudya? Yesu
ananena nawo, Chakudya changa ndicho kuti ndichite
chifuniro cha Iye ananditume Ine, ndi kutsiriza nchito
35 yache. Kodi simunena inu, kuti, Yatsala miyezi inai,
ndimo adza masika? Onani ndinena kwa inu, Kwezani
maso anu, nimuyang'ane m'minda, kuti mwayera kale
36 kufikira masika. Wakutema alandira kulipira, nasonkha-
nitsira chobala ku moyo wosatha; kuti wobzala'yo aka-
37 kondwere pamodzi ndi wotema'yo. Pakuti m'mene'mo
chonena'cho chiri choona, Wobzala ndi wina, wotema ndi
38 wina'nso. Ine ndinatuma inu kukatema chimene simu-
nagwirira'po nchito: ena anagwira nchito, ndipo inu
mwalowa nchito yao.
39 Ndipo m'mudzi muja anthu aSamariya ambiri anaku-
lupira mwa iye chifukwa cha mau a mkazi, wochita
mboni'yo, kuti, Anandiuza ine zinthu ziri zonse ndina-
40 zichita. Chifukwa chache pamene aSamariya anadza
kwa iye, anamfunsa Iye akhale nawo; ndipo anakhala
41 komweko masiku awiri. Ndipo ambiri oposa anakulupira
42 chifukwa cha mau ache: ndipo ananena kwa mkazi, kuti,
Tsopano sitikulupira chifukwa cha kulankhula kwako:
pakuti tamva ife tokha, ndipo tidziwa kuti Mpulumutsi
wa dziko la pansi ndi Iye'yu nditu.

### Yesu achiritsa mwana wa mkulu.

43 Koma patapita masiku awiri'wo anachoka komweko
44 kumka ku Galileya. Pakuti Yesu yekha anachita
mboni kuti, Mneneri alibe ulemu m'dziko la kwao.
45 Chifukwa chache pamene anadza ku Galileya, aGalileya
anamlandira Iye, atakaona zonse zimene anazichita
m'Yerusalemu pa phwando; pakuti iwo'nso ananka ku
phwando.
46 Chifukwa chache Yesu anadza'nso ku Kana wa Gali-
leya, kumene anasandutsa madzi vinyo. Ndimo kunali
mkulu wina wa mfumu, mwana wache anadwala m'Ka-
47 pernaumu. Iye'yu, pamene anamva kuti Yesu wachokera
ku Yudeya nafika ku Galileya, ananka kwa Iye, namfunsa
kuti atsike, kukachiritsa mwana wache; pakuti anali-

nkufa. Pamenepo Yesu anati kwa iye, Ngati simuona 48
zizindikilo ndi zozizwa, simudzakulupira. Mkulu'yo anane- 49
na kwa Iye, Ambuye, tsikani asanafe mwana wanga.
Yesu ananena naye, Muka, mwana wako ali ndi moyo. 50
Munthu'yo anakulupira mau amene Yesu anatero naye,
namuka. Ndipo mmene analikutsika, akapolo ache ana- 51
komana naye, nanena, kuti, Mwana wako ali ndi moyo.
Chifukwa chache anafunsa iwo ora lache anayamba ku- 52
chira'lo. Pamenepo anati kwa iye, kuti, Dzulo, ora
lachisanu ndi chiwiri malungo anamsiya iye. Chifukwa 53
chache Atate'wo anadziwa kuti ndi ora lomwe'lo limene
Yesu anati kwa iye, Mwana wako ali ndi moyo; ndipo
anakulupira iye yekha ndi a pa banja lache onse. Ichi 54
ndi chizindikilo chachiwiri'nso Yesu anachichita, atacho-
kera ku Yudeya, ndi kulowa m'Galileya.

## Yesu achiritsa wopuala ku Betesda.

Zitapita izi panali phwando la aYuda; ndipo Yesu 5
anakwera kunka ku Yerusalemu.

Koma pali tamanda m'Yerusalemu pa chipata cha 2
nkhosa, lochedwa m'chiHebri Betesda, liri ndi makumbi
asanu. M'mene'mo munagona khamu lalikuru la anthu 3
odwala, akhungu, opunduka miyendo, opuala. Koma 5
panali munthu wina apo, ali mkudwala kwache dzaka
makumi atatu kudza zisanu ndi zitatu. Yesu, pakuona 6
amene'yo alikugona, ndipo anadziwa kuti anatero nthawi
yeikuru tsopano, ananena naye, Ufuna kuchiritsidwa
kodi? Wodwala'yo anayanka, Ambuye, ndiribe wondiika 7
ine m'tamanda, pali ponse madzi abvundulidwa; koma
mmene ndirinkudza ine, wina atsika patsogolo pa ine.
Yesu ananena naye, Tauka, yalula mphasa yako, nuyende. 8
Ndipo pomwepo munthu'yu anachira, nayalula mphasa 9
yache, nayenda.

Koma tsiku lomwe'lo linali la Sabata. Chifukwa chache 10
aYuda ananena kwa wochiritsidwa'yo, Ndi Sabata, ndipo
sikuloledwa kwa iwe kuyalula mphasa yako. Koma 11
iye'yu anayanka iwo, Iye amene anandichiritsa ine,
yemwe'yu anati kwa ine, Yalula mphasa yako, nuyende.
Anamfunsa iye, Munthu'yo ndani wonena ndi iwe, Yalula 12
mphasa yako, nuyende? Koma wochiritsidwa'yo sanadzi- 13
wa ngati ndani; pakuti Yesu anachoka kachetechete,
popeza panali anthu aunyinji m'malo muja. Zitapita izi 14
Yesu anampeza iye m'kachisi, nati kwa iye, Taona,
wachiritsidwa; usachimwe'nso, kuti kanthu koipa kanga-

15 chitike ndi iwe. Munthu anachoka, nauza aYuda, kuti
ndiye Yesu amene adamchiritsa.

### Yesu adziulula kuti ali Mwana wa Mulungu.

16 Ndipo chifukwa cha ichi aYuda anazunza Yesu, pope-
17 za anachita izi dzua la Sabata. Koma Yesu anayanka iwo,
Atate wanga amagwira nchito kufikira tsopano, ndi Ine
18 ndigwira nchito. Chifukwa cha ichi aYuda anaonjeza
kufuna kumupha, si chifukwa cha kupasula kokha dzua la
Sabata, komatu amacha'nso Mulungu Atate wache wa
Iye yekha; nadziyesera wolingana ndi Mulungu.
19 Pamenepo Yesu anayanka nati kwa iwo, Indetu, inde-
tu, ndinena kwa inu, Sakhoza Mwana kuchita kanthu pa
yekha, koma chimene aona Atate achichita, ndicho.
Pakuti zimene Iye azichita, zomwe'zo Mwana'nso azichita
20 momwemo. Pakuti Atate akonda Mwana, namuonetsa
zonse azichita yekha: ndipo adzamuonetsa nchito zoposa
21 izi, kuti mukazizwe. Pakuti monga Atate aukitsa akufa,
nawapatsa moyo, momwemo'nso Mwana apatsa moyo iwo
22 amene Iye afuna. Pakuti Atate saweruza munthu ali
yense, koma anapereka kuweruza konse kwa Mwana;
23 kuti onse akalemekeze Mwana, monga alemekeza Atate.
Wosalemekeza Mwana salemekeza Atate amene anamtuma
24 Iye. Indetu, Indetu, ndinena kwa inu, kuti iye wakumva
mau anga, ndi kukulupira Iye amene ananditumа Ine, ali
nawo moyo wosatha, ndipo salowa m'kuweruza, koma
25 wachokera ku imfa, nalowa m'moyo. Indetu, indetu,
ndinena kwa inu, kuti ikudza nthawi, ndipo iriko tsopa-
no, imene akufa adzamva mau a Mulungu; ndipo iwo
26 akumva adzakhala ndi moyo. Pakuti monga Atate ali
ndi moyo mwa Iye yekha, momwemo'nso anapatsa kwa
27 Mwana kukhala ndi moyo mwa Iye yekha; ndipo anampa-
tsa Iye mphamvu ya kuchita mlandu, kuti ali Mwana wa
28 munthu. Musazizwe ndi ichi kuti ikudza nthawi, imene
29 onse ali m'manda adzamva mau ache, nadzaturuka, iwo
adachita zabwino, ku kuuka'nso kwa moyo; koma iwo
adachita zoipa, ku kuuka'nso kwa kuweruza.
30 Sindikhoza kuchita kanthu kwa Ine ndekha: monga
momwe ndimva ndiweruza; ndipo maweruzidwe anga ali
olungama; chifukwa kuti sinditsata chifuniro changa,
31 koma chifuniro cha Iye wonditumа Ine. Ngati ndichita
32 mboni za Ine ndekha, umboni wanga suli woona. Wochi-
ta mboni za Ine ndi wina; ndipo ndidziwa kuti umboni
33 umene Iye andichitira Ine uli woona. Inu munatuma kwa

Yohane, ndipo iye anachitira mboni choonadi. Ndipo 34
Ine sindilandira umboni kwa munthu: koma ndinena izi,
kuti inu mukapulumutsidwe. Iye'yu anali nyali yoyaka 35
ndi yowala; ndipo inu munafuna kukondwera m'kuunika
kwache kanthawi. Koma Ine ndiri nawo umboni woposa 36
wa Yohane: pakuti nchito zimene Atate anandipatsa ndi-
zitsirize, nchito zomwe'zo ndizichita zindichitira mboni,
kuti Atate wanditumа Ine. Ndipo Atate wonditumа'yo, 37
Iye'yu wandichitira Ine mboni. Simunamva mau ache
konse, kapena maonekedwe ache simunaona. Ndipo 38
mulibe mau ache okhala mwa inu; chifukwa kuti amene
Iye'yu anatuma, inu simumkulupira amene'yo. Musantula 39
m'malembo, popeza muyesa kuti momwemo muli nawo
moyo wosatha; ndipo akundichitira ine mboni ndi iwo
omwe'wo; ndipo simufuna kudza kwa Ine, kuti mukakha- 40
le nawo moyo. Ulemu sindiulandira kwa anthu. 41
Koma ndikudziwani inu, kuti mulibe chikondi cha 42
Mulungu mwa inu nokha. Ndadza Ine m'dzina la Atate 43
wanga, ndipo simundilandira Ine: akadza wina m'dzina
lache la iye mwini, iye'yu mudzamlandira. Mungathe 44
inu bwanji kukulupira, popeza mulandira ulemu wina kwa
mnzache; ndimo ulemu wakuchokera kwa Mulungu
yekha simuufuna? Musayesa kuti Ine ndidzakunenezani 45
inu kwa Atate: pali wakukunenezani, ndiye Mose, amene
mwamtama inu. Pakuti, mukadakulupirira Mose, muka- 46
dakulupirira Ine; pakuti iye'yu analembera za Ine.
Koma ngati simukulupirira malembo a iye'yu, mudzakulu- 47
pirira bwanji mau anga?

### Kuchurukitsa kwa mikate.

(Mat., **14**: 13-21. Marko, **6**: 30-44. Luka, **9**: 10-17.)

Zitapita izi anachoka Yesu kumka ku tsija lija la 6
nyanja ya Galileya, ndiyo ya Tiberiya. Ndipo khamu 2
lalikuru la anthu linamtsata Iye, chifukwa anaona zizi-
ndikilo zimene anachita pa odwala. Koma Yesu anakwera 3
ku phiri, nakhala pansi komweko pamodzi ndi akupu-
nzira ache. Ndipo Pashka, phwando la aYuda, linayandi- 4
kira. Pamenepo Yesu, potukula maso ache, ndi kuona 5
kuti khamu lalikuru lirinkudza kwa Iye, ananena kwa
Filipo, Tidzagula kuti mkate kuti akadye awa? Koma 6
ananena ichi kuti amyese; pakuti anadziwa yekha
chimene akachita. Filipo anayanka Iye, Mikate ya 7
marupiya ateka mazana awiri siikwanira iwo, kuti yense
akatenge pang'ono. Mmodzi wa akupunzira ache 8

Andreya, mbale wache wa Simoni Petro, ananena ndi
9 Iye, Pali mnyamata pano, amene ali nayo mikate isanu,
ndi tinsomba tiwiri; koma nanga izi ziri chiani kwa
10 ambiri otere? Nati Yesu, Akhalitseni anthu pansi.
Ndipo panali maudzu ambiri pa malo'po. Pamenepo
amuna'wo anakhala pansi, kuwerenga kwao monga zikwi
11 zisanu. Pomwepo Yesu anatenga mikate'yo; ndipo
pamene adayamika, anagawira iwo akukhala pansi;
momwemo'nso ndi tinsomba, monga momwe anafuna.
12 Ndipo pamene adakhuta, ananena kwa akupunzira ache,
Olani nyenyeswa zotsala kuti kasatayike kanthu.
13 Pomwepo anaola, nadzaza mitanga khumi ndi iwiri ndi
nyenyeswa za mikate isanu'yo ya barle, zimene zinatsalira
14 iwo amene anadya. Chifukwa chache, anthu, poona
chizindikilo chimene anachita, ananena, kuti, Amene'yo
ndiye mneneri nditu wakudza m'dziko la pansi.
15 Pamenepo Yesu, pozindikira kuti alikufuna kudza
kudzamgwira Iye, kuti amlonge ufumu, nachoka'nso
kumka ku phiri pa yekha.

### Yesu ayenda pa nyanja.

(Mat., **14**: 22-34. Marko, **6**: 45, 46.)

16 Koma pofika madzulo, akupunzira ache anatsikira ku
17 nyanja; ndipo pamene adalowa m'ngalawa, anali kuoloka
nyanja kumka ku Kapernaumu. Ndipo kutada pamenepo,
18 koma Yesu asanadze kwa iwo. Ndipo nyanja inali kuuka
19 chifukwa cha mphepo yeikulu yakuomba'ko. Ndipo
pamene adapalasa monga mastadiya makumi awiri ndi
asanu kapena makumi atatu, anaona Yesu alikuyenda pa
nyanja, ndi kuyandikira ngalawa; ndipo anachita mantha.
20 Koma Iye ananena nawo, Ndine; musaope. Pamenepo
21 analola kumlandira m'ngalawa; ndipo pomwepo ngala-
wa'yo yafika ku mtunda kumene anali kumka'ko.

### Yesu mkate wa moyo kwa okulupirira.

22 Mmawa mwache khamu la anthu limene linaima tsija
lija la nyanja anaona kuti palibe ngalawa yina koma
imodzi, ndi kuti Yesu sanalowa pamodzi ndi akupunzira
ache m'ngalawa'mo, koma akupunzira ache adachoka pa
23 okha; koma zinachokera ngalawa zina ku Tiberiya, pafupi
pa malo pomwe adadya'po mkate mmene Yesu adaya-
24 mika; chifukwa chache pamene khamu la anthu linaona
kuti palibe Yesu, ndi akupunzira ache palibe, iwo okha
analowa m'ngalawa'zo nadza ku Kapernaumu, alikufuna

Yesu. Ndipo pamene anampeza Iye tsija lija la nyanja, 25
anati kwa Iye, Rabi, munadza kuno liti? Yesu anayanka 26
iwo nati, Indetu, indetu, ndinena ndi inu, Mundifuna Ine,
si chifukwa munaona zizindikilo, koma chifukwa munadya
mkate, nimunakhuta. Gwirani nchito si chifukwa cha 27
chakudya chimene chitayika, koma cha chakudya chimene
chitsalira ku moyo wosatha, chimene Mwana wa munthu
adzakupatsani inu: pakuti amene'yo Atate, ndiye Mulu-
ngu, adamlembera chizindikilo. Pamenepo anati kwa 28
Iye, Tikachite chiani, kuti tichite nchito za Mulungu?
Yesu anayanka nati kwa iwo, Nchito ya Mulungu ndi iyi, 29
kuti mukulupirire Iye amene Iye'yu anamtuma. Chifu- 30
kwa chache anati kwa Iye, Ndimo muchita chizindikilo
chanji, kuti tikaone ndi kukulupirira Inu? muchita
chiani? Atate athu anadya mana m'chipululu; monga 31
kwalembedwa, Mkate wochokera mwamba anawapatsa
iwo kudya. Chifukwa chache Yesu anati kwa iwo, 32
Indetu, indetu, ndinena kwa inu, Si Mose amene anaku-
patsani inu mkate kwa kumwamba; koma Atate wanga
akupatsani inu mkate woona wa kumwamba. Pakuti 33
mkate wa Mulungu ndiye wakutsika kuchokera kumwamba
ndi kupatsa moyo kwa dziko la pansi. Pamenepo anati 34
kwa Iye, Ambuye, tipatseni ife mkate uwu nthawi zonse.
Yesu anati kwa iwo, Ine ndine mkate wa moyo; iye 35
amene adza kwa Ine sadzamva njala, ndi iye amene
akulupirira Ine sadzamva ludzu nthawi zonse. Koma 36
ndinati kwa inu, kuti mungakhale mwandiona, simuku-
lupirira. Chinthu chonse chimene anandipatsa Ine Atate 37
chidzadza kwa Ine; ndipo wakudza kwa Ine sindidza-
mtaya iye kunja. Kuti ndatsika kumwamba, si kuti 38
ndichite chifuniro changa, koma chifuniro cha Iye amene
ananditumа Ine. Koma chifuniro cha Iye amene anandi- 39
tuma Ine ndi ichi, kuti za ichi chonse Iye anandipatsa
Ine ndisataye'ko kanthu, koma ndichiukitse tsiku loma-
riza. Pakuti chifuniro cha Atate wanga ndi ichi, kuti 40
yense wakuyang'ana Mwana, ndi kukulupirira Iye,
akakhale nawo moyo wosatha; ndipo Ine ndidzamukitsa
iye tsiku lomariza.

Chifukwa chache aYuda anang'ung'udza za Iye, chifu- 41
kwa anati, Ine ndine mkate wotsika kumwamba. Ndipo 42
iwo ananena, Si Yesu uyu, Mwana wa Yosefe, atate
wache ndi amai wache tiwadziwa? Anena bwanji
tsopano, kuti ndatsika kumwamba? Yesu anayanka nati 43
kwa iwo, Musang'ung'udze wina ndi mnzache. Kulibe 44

mmodzi akhoza kudza kwa Ine koma ngati Atate wondi-
tuma Ine amkoka iye; ndipo Ine ndidzamukitsa iye tsiku
45 lomariza. Chalembedwa mwa aneneri, Ndipo adzakhala
onse opunzitsidwa ndi Mulungu. Yense amene adamva
46 kwa Atate, napunzira, adza kwa Ine. Sikuti munthu
wina waona Atate, koma Iye amene ali wochokera kwa
47 Mulungu, amene'yo waona Atate. Indetu, indetu, ndi-
48 nena ndi inu, Iye wokulupira ali nawo moyo wosatha. Ine
49 ndine mkate wa moyo. Atate anu adadya m'chipululu,
50 ndipo adamwalira. Mkate wotsika kumwamba ndi uwu,
51 kuti munthu akadye'ko ndikusamwalira. Mkate wa moyo
umene unatsika kumwamba, Ine ndine. Ngati munthu
wina akadya'ko mkate uwu, adzakhala ndi moyo kosatha.
Inde, ndipo mkate umene ndidzapatsa Ine, ndiwo nyama
ya thupi langa, ukhale moyo wa dziko la pansi.
52 Pamenepo aYuda anatetana wina ndi mnzache ndi
kunena, Akhoza bwanji amene'yu kutipatsa ife kudya
53 nyama ya thupi lache? Chifukwa chache Yesu anati
kwa iwo, Indetu, indetu, ndinena ndi inu, Ngati simuku-
dya nyama ya Mwana wa munthu ndi kumwa mwazi
54 wache, mulibe moyo mwa inu nokha. Iye wakudya
nyama yanga ndi kumwa mwazi wanga ali nawo moyo
wosatha; ndipo Ine ndidzamukitsa iye tsiku lomariza.
55 Pakuti nyama yanga ndi chakudya nditu, ndi mwazi
56 wanga ndi chakumwa nditu. Iye wakudya nyama yanga
ndi kumwa mwazi wanga akhala mwa Ine ndi Ine mwa
57 iye. Monga Atate wa moyo ananditumа Ine, ndipo
Ine'nso ndiri ndi moyo chifukwa cha Atate; momwemo
wondidya Ine iyeyu'nso adzakhala ndi moyo chifukwa
58 cha Ine. Mkate wotsika kumwamba ndi umene'wu: si
monga atate'wo, anadya, ndipo anamwalira: iye waku-
dya mkate umene adzakhala ndi moyo nthawi zonse.
59 Izi anati m'nyumba yosonkhanira, pakupunzitsa m'Ka-
pernaumu.

### Akupunzira ambiri aleka kutsata Yesu.

60 Pamenepo ambiri a akupunzira ache, pakumva izi,
anati, Mau awa ndi osautsa; akhoza kumva awa ndani?
61 Koma Yesu podziwa mwa yekha kuti akupunzira ache
alikung'ung'udza chifukwa cha ichi, anati kwa iwo, Ichi
62 mukumudwa nacho? Nanga bwanji ngati mukaona Mwana
wa munthu alikukwera kumene anali kale lomwe?
63 Wopatsa moyo ndi mzimu; thupi la nyama silitandiza
konse. Mau amene ndalankhula ndi inu ndiwo mzimu,

ndipo'nso moyo. Koma pali ena mwa inu amene sakulu- 64
pirira. Pakuti Yesu anadziwa poyamba osakulupirira ndi
ani, ndi wompereka iye ndani. Ndipo ananena, Chifukwa 65
cha ichi ndinati kwa inu, kuti palibe munthu angathe
kudza kwa Ine, koma ngati kupatsidwa kwa iye ndi Atate.
Pa ichi ambiri a akupunzira ache anabwerera mbuyo, 66
ndimo sanayendayenda'nso ndi Iye. Chifukwa chache 67
Yesu anati kwa khumi ndi awiri'wo, Nanga inu'nso mufuna
kuchoka? Simoni Petro anayanka Iye, Ambuye, tidza- 68
muka kwa ani? muli nawo mau a moyo wosatha. Ndipo 69
ife tikulupirira, ndipo tidziwa kuti Inu muli Woyera wa
Mulungu. Yesu anayanka iwo, Kodi sindinakusankhani 70
khumi ndi awiri, ndipo mwa inu mmodzi ali mdierekezi?
Koma adanena za Yudase, mwana wa Simoni Isikariote, 71
pakuti iye ndiye amene akampereka Iye, ali mmodzi mwa
khumi ndi awiri.

### Abale a Yesu sakulupira.

Ndipo zitapita izi Yesu anayendāyenda m'Galileya; 7
pakuti sanafuna kuyendayenda m'Yudeya, chifukwa
aYuda anafuna kumupha Iye. Koma phwando la aYuda, 2
phwando la masasa, linayandikira. Chifukwa chache 3
abale ache anati kwa Iye, Chokani pano, mumuke ku
Yudeya, kuti akupunzira anu'nso akapenye nchito zanu
zimene muchita. Pakuti palibe munthu achita kanthu 4
pobisika, nafuna yekha kukhala mkumveka. Ngati
muchita izi, dzionetsereni eni nokha kwa dziko la pansi.
Pakuti angakhale abale ache sanakulupirira mwa Iye. 5
Chifukwa chache Yesu ananena nawo, Nthawi yanga 6
siinafike; koma nthawi yanu yakonzeka masiku onse.
Dziko la pansi silingathe kudana ndi inu; koma Ine 7
lindida, popeza Ine ndilichitira mboni, kuti nchito zache
ziri zoipa. Kwerani inu kumka ku phwando; sindikwera 8
Ine ku phwando ili tsopano apa; kuti nthawi yanga
siinakwanire. Ndipo mmene adanena nawo zimene'zi 9
anakhalabe m'Galileya.

### Yesu apunzitsa m'kachisi. AYuda atsutsana za iye. Ayesa kumgwira.

Koma pamene abale ache adakwera kumka ku 10
phwando, pomwepo Iye'nso anakwera, si poonekera,
koma monga pobisalika. Pomwepo aYuda analikumfuna 11
Iye pa phwando, nanena, Ali kuti udja? Ndipo kunali 12
kung'ung'udza kwambiri za Iye mwa makamu a anthu:

ena ananena, kuti, Ali wabwino; koma ena ananena, Iai,
13 koma asokeretsa khamu la anthu'wo. Chinkana anatero
panalibe munthu analankhula za Iye poyéra chifukwa
cha kuopa aYuda.
14 Koma pamene padafika pakati pa phwando, Yesu
15 anakwera nalowa m'kachisi, napunzitsa. Chifukwa
chache aYuda anazizwa, nanena, Amene'yu adziwa
16 bwanji zolemba, wosapunzira? Pamenepo Yesu ana-
yanka iwo, nati, Chipunzitso changa sichiri changa,
17 koma cha Iye amene ananditurna Ine. Ngati munthu
ali yense afuna kuchita chifuniro chache, adzazindikira
za chipunzitso'cho, ngati chichokera kwa Mulungu,
18 kapena ndilankhula zochokera kwa Ine ndekha. Iye
wolankhula zochokera kwa iye yekha afuna ulemu wa
mwini yekha. Iye wakufuna ulemu wa Iye amene
anamtuma, yemwe'yu ali woona, ndipo mwa Iye mulibe
19 chosalungama. Si Mose kodi anakupatsani inu mala-
mulo, ndipo kulibe mmodzi mwa inu achita malamulo?
20 Mufuna kundipha bwanji? Khamu la anthu linayanka,
21 Muli ndi chiwanda: afuna ndani kukuphani Inu? Yesu
anayanka nati kwa iwo, Ndinachita nchito imodzi, ndimo
22 muzizwa monse. Chifukwa cha ichi Mose anakupatsani
inu mdulidwe (si kuti uchokera kwa Mose, koma kwa
23 makolo); ndipo mudula munthu tsiku la Sabata. Ngati
munthu alandira mdulidwe tsiku la Sabata, kuti mala-
mulo a Mose angapasulidwe; kodi mundikwiira Ine,
24 chifukwa ndamchiritsadi munthu tsiku la Sabata? Mu-
saweruze monga maonekedwe, koma weruzani chiweru-
ziro cholungama.
25 Pamenepo ena a iwo a ku Yerusalemu ananena, Kodi
26 suyu amene afuna kumupha? ndipo taona, amalankhula
poyera, ndipo sanena kanthu kwa Iye. Kapena kodi
27 akuru adziwa nditu kuti ndiye Kristu amene'yo? Koma
amene'yo tidziwa uko achokera: koma Kristu pamene
akadzadza, palibe mmodzi adzadziwa uko achokera.
28 Pamenepo Yesu anapfuula m'kachisi, ali kupunzitsa ndi
kunena, Mundidziwa Ine, ndipo'nso mudziwa uko ndi-
chokera; ndipo sindinadza ine ndekha, koma Iye wondi-
29 tuma Ine amene inu simumdziwa, ali woona. Ine
ndimdziwa Iye; chifukwa ndiri wochokera kwa Iye,
30 nanditurna Ine Iye'yu. Pamenepo anafuna kumgwira
Iye: koma palibe wina anaika dzanja pa Iye, chifukwa
31 nthawi yache siinafike. Koma ambiri mwa khamu la
anthu anakulupirira kwa Iye; ndipo ananena, Pamene

Kristu akadza adzachita kodi zizindikilo zambiri zoposa
zimene adazichita amene'yo? AFarisi anamva khamu 32
la anthu ling'ung'udza zimene'zi za Iye; ndimo akulu a
nsembe ndi aFarisi anafuna anyamata kuti akamgwire
Iye. Pamenepo Yesu anati, Katsala kanthawi ndiri ndi 33
inu, ndipo ndimuka kwa Iye wondituma Ine.
Mudzafunafuna Ine, osandipeza Ine; ndipo pomwe 34
ndiri Ine, inu simungathe kudza'po. Chifukwa chache 35
aYuda anati mwa iwo okha, Adzamka kuti uyu kuti ife
sitikampeza Iye? kodi adzamuka kwa aHeleni obala-
lika'wo, ndi kupunzitsa aHeleni? Mau awa amene anati 36
ndi chiani, Mudzandifunafuna osandipeza Ine; ndipo
pomwe ndiri Ine, inu simungathe kudza'po?
Koma tsiku lomariza, lalikuru'lo la phwando Yesu 37
anaima napfuula, ndi kunena, Ngati pali munthu akumva
ludzu, adze kwa Ine, namwe. Iye wokulupira mwa Ine, 38
monga chilembo chinati, mitsinje ya madzi amoyo idzaye-
nda, kuturuka m'mimba mwache. Koma ichi anati za 39
Mzimu, umene iwo akukulupira mwa Iye anati adzala-
ndire; pakuti Mzimu panalibe pamenepo, chifukwa
Yesu sanalemekezedwa pa nthawi pomwepo. Pamenepo 40
ena a khamu'lo pakumva mau awa, ananena, Mneneri'yo
ndi uyu nditu. Ena ananena, Uyu ndi Kristu. Koma 41
ena ananena, Nanga kodi Kristu adza kuturuka ku
Galileya. Kodi sichinati chilembo kuti Kristu adza 42
kuturuka mwa mbeu ya Davide, ndi kuchokera ku Bete-
lehemu, ku mudzi kumene kunali Davide? Chifukwa 43
chache kudakhala kusiyana m'khamu'lo chifukwa cha Iye.
Koma ena mwa iwo anafuna kumgwira Iye; koma palibe 44
munthu anaika manja pa Iye.
Pamenepo anyamata'wo anadza kwa akulu ansembe 45
ndi aFarisi; ndipo iwo'wa anati kwa iwo, Simunatenga
Iye bwanji? Anyamata'wo anayanka, Nthawi yonse 46
palibe munthu analankhula chotero. Pamenepo aFarisi 47
anayanka iwo, kodi mwasokeretsedwa ndi inu'nso?
Kodi wina wa akuru anakulupira mwa Iye, kapena wa 48
aFarisi? Koma khamu ili losadziwa malamulo, likhala 49
lotembereredwa. Nikodemo ananena kwa iwo, amene udja 50
adadza kwa Iye kale, ali mmodzi wa iwo, Kodi malamulo 51
athu aweruza munthu, osayamba kumva iye, nazindikira
chimene achita? Anayanka nati kwa iye, Kodi iwe'nso 52
uli woturuka m'Galileya? Santula, nuone kuti mwa
Galileya sanauka mneneri. Ndipo anamuka munthu 53
yense ku nyumba yache.

## Za mkazi wa chigololo.

8 Koma Yesu anamuka ku phiri la Azitona. Koma
2 mamawa anakhala'nso ku kachisi, ndipo anthu onse
anadza kwa Iye; ndipo mmene anakhala pansi anapu-
3 nzitsa iwo. Koma alembi ndi aFarisi amtenga kwa Iye
mkazi wogwidwa m'chigololo, ndipo pamene anamuimika
4 iye pakati, ananena kwa Iye, Mpunzitsi, mkazi uyu
5 wagwidwa alimkuchita chigololo. Koma m'malamulo
Mose anatilamulira, tiwaponye miyala otere. Chifukwa
6 chache Inu munena chiani za iye? Koma ichi ananena
kuti amuyese Iye, kuti akakhale nacho chomneneza Iye.
Koma Yesu, mmene adawerama pansi analemba pa
7 nthaka ndi chala chache. Koma pamene anakhalakhala
ali kumfunsabe Iye, anaweramuka, nati kwa iwo, Iye wa
inu ali wopanda chimo, ayambe kuponya mwala pa
8 iye. Ndipo mmene adawerama'nso analemba ndi chala
9 chache pansi. Koma iwo, mmene adamva, anaturuka'mo
amodzi amodzi, kuyambira kwa akulu, kufikira kwa
otsiriza: ndipo Yesu anatsala yekha, ndi mkazi, alikuima
10 pakati. Koma Yesu pamene adaweramuka, anati kwa
iye, Mkazi iwe, ali kuti adja'wa? Palibe munthu anaku-
11 tsutsa kodi? Koma iye anati, Palibe, Ambuye. Ndipo
Yesu anati, Ine'nso sindikutsutsa iwe; pita; kuyambira
tsopano usachimwe'nso.

## Za kuchokera kwache kwa Yesu.

12 Pamenepo Yesu analankhula nawo'nso, nanena, Ine
ndine kuunika kwa dziko la pansi; iye wonditsata ine
sadzayenda mu mdima, koma adzakhala nako kuunika
13 kwa moyo. Chifukwa chache aFarisi anati kwa Iye,
Muchita mboni za inu nokha; umboni wanu suli woona.
14 Anayanka Yesu nati kwa iwo, Ndingakhale ndichita
mboni za Ine ndekha umboni wanga uli woona; chifukwa
ndidziwa kumene ndachokera ndi kumene ndimuka'ko;
koma inu simudziwa kumene ndichokera, ndi kumene
15 ndimuka'ko. Inu muweruza monga mwa thupi la nyama;
16 Ine sindiweruza munthu. Ndipo ngati ndiweruza Ine,
chiweruziro changa chiri choona; kuti sindiri pa ndekha,
17 koma Ine ndi Atate amene ananditurna Ine. Inde kuda-
lembedwa m'malamulo anu kuti umboni wa anthu awiri uli
18 woona. Ine ndine wakuchita mboni za Ine ndekha, ndipo
Atate amene ananditurna Ine achita mboni za Ine.
19 Chifukwa chache ananena ndi Iye, Ali kuti Atate wanu?

Yesu anayanka, Simudziwa kapena Ine, kapena Atate
wanga; mukadadziwa Ine, mukadadziwa Atate wanga'nso.
Mau awa analankhula m'nyumba ya chuma cha Mulungu 20
popunzitsa m'kachisi: ndipo palibe munthu anamgwira
Iye, kuti nthawi yache siinafike.
Pamenepo anati'nso kwa iwo; Ndimuka Ine, ndipo 21
mudzandifuna Ine, ndipo m'chimo lanu mudzafa: kumene
ndimuka'ko Ine, simudziwa kudza inu. Chifukwa chache 22
aYuda ananena, Kodi adzadzipha yekha, kuti ananena,
Kumene ndimuka'ko Ine, simudziwa inu kudza? Ndipo 23
ananena nawo, Inu ndinu ochokera pansi; Ine ndine wocho-
kera kumwamba: inu ndinu a dziko lino la pansi; sindiri
Ine wa dziko lino la pansi. Chifukwa chache ndinati kwa 24
inu, kuti mudzafa m'machimo anu, pakuti ngati simuku-
lupirira kuti Ine ndine, mudzafa m'machimo anu. Pame- 25
nepo ananena kwa Iye, Ndinu ani? Yesu anati kwa iwo,
chimene chomwe ndilankhula'nso ndi inu pa chiyambi.
Ndiri nazo zambiri za kulankhula ndi za kuweruza za 26
inu; koma wondituma Ine ali woona; ndipo zimene
ndazimva pa Iye, zomwe'zo ndilankhula kwa dziko la
pansi. Sanazindikira iwo kuti analikunena nawo za 27
Atate. Chifukwa chache Yesu anati, Pamene mutadza- 28
mkweza Mwana wa munthu, pomwepo mudzazindikira
kuti Ine ndine, ndipo sindichita kanthu kwa Ine ndekha,
koma monga anandipunzitsa Atate, ndilankhula izi. Ndipo 29
wondituma Ine ali ndi Ine; sanandisiya Ine pa ndekha;
chifukwa ndichita Ine zimene zimkondweretsa Iye
nthawi zonse. Pakulankhula Iye zimene'zi, ambiri anaku- 30
lupirira mwa Iye.
Chifukwa chache Yesu ananena kwa aYuda aja 31
adakulupirira Iye, Ngati mukhala inu m'mau anga, muli
akupunzira anga nditu; ndipo mudzazindikira choonadi, 32
ndimo choonadi chidzakumasulani. Anayanka iye, Tiri 33
mbeu ya Abrahamu, ndipo sitinakhala akapolo a munthu
nthawi iri yonse; munena bwanji, Mudzayesedwa aufulu?
Yesu anayanka iwo, nati, Indetu, indetu, ndinena kwa 34
inu, kuti yense wakuchita chimo ali kapolo wa chimo'lo.
Koma kapolo sakhala m'nyumba nthawi yonse: mwana 35
ndiye akhala nthawi yonse. Chifukwa chache ngati 36
Mwana adzakuyesani inu aufulu, mudzakhala aufulu
nditu. Ndadziwa kuti muli mbeu ya Abrahamu; koma 37
mufuna kundipha Ine, chifukwa mau anga alibe malo mwa
inu. Zimene ndaona Ine kwa Atate, ndilankhula; ndipo 38
inu'nso muchita chimene mudamva kwa atate wanu. Ana- 39

yanka nati kwa iye, Atate wathu ndiye Abrahamu. Yesu
ananena nawo, Ngati muli ana a Abrahamu, mukadachita
40 nchito za Abrahamu. Koma tsopano mufuna kundipha
Ine, ndine munthu amene analankhula ndi inu choonadi,
chimene ndinamva kwa Mulungu: ichi Abrahamu sana-
41 chita. Inu muchita nchito za atate wanu. Anati kwa Iye,
Sitinabadwa ife m'chigololo; tiri naye Atate mmodzi
42 ndiye Mulungu. Yesu anati kwa iwo, Mulungu akada-
khala Atate wanu, mukadakonda Ine: pakuti Ine ndina-
turuka, ndipo ndachokera kwa Mulungu; pakuti
sindinadza kwa Ine ndekha, koma Iye'yu ananditumа
43 Ine. Simuzindikira malankhulidwe anga chifukwa ninji?
44 chifukwa simungathe kumva mau anga. Inu muli ocho-
kera mwa atate'yo Mdierekezi, ndipo zolakalaka zache za
atate wanu mufuna kuchita. Iye'yu anali wambanda
kuyambira pa chiyambi, ndipo sanaima m'choonadi, kuti
mwa iye mulibe choonadi. Pamene alankhula bodza,
alankhula za mwini wache; kuti ali wabodza, ndi atate
45 wache wa bodza. Koma Ine, chifukwa ndinena choonadi,
46 simukulupirira Ine. Ndani mwa inu anditsutsa ine za
chimo? Ngati ndinena choonadi, simundikulupira Ine
47 chifukwaninji? Iye wochokera kwa Mulungu amva
zonena za Mulungu; inu simumva chifukwa cha ichi kuti
48 simuli a kwa Mulungu. Ayuda anayanka nati kwa Iye,
Kodi sitinena bwino ife kuti inu ndinu mSamariya, ndipo
49 muli ndi chiwanda? Yesu anayanka, Ndiribe chiwanda
Ine; koma ndilemekeza Atate wanga, ndipo inu mundi-
50 peputsa Ine. Koma Ine sinditsata ulemerero wanga;
51 alipo wotsata'yo, ndi wakuweruza. Indetu, indetu,
ndinena ndi inu, Ngati munthu asunga mau anga, sadzaona
52 imfa nthawi yonse. Ayuda anati kwa Iye, Tsopano
tazindikira kuti muli ndi chiwanda. Abrahamu anamwa-
lira, ndi aneneri; ndipo inu munena, ngati munthu asunga
53 mau anga, sadzalawa imfa ku nthawi yonse. Kodi Inu
ndinu wamkulu ndi Atate wathu Abrahamu amene
anamwalira? ndipo aneneri anamwalira: mudziyesera
54 nokha muli ani? Yesu anayanka, Ngati Ine ndidzile-
mekeza ndekha, ulemerero wanga uli chabe: Atate
wanga ndiye wondilemekeza Ine; amene munena za Iye,
kuti ndiye Mulungu wanu; ndipo inu simunadziwa Iye;
55 koma Ine ndimdziwa Iye; ndipo ngati ndinena, kuti
sindimdziwa Iye, ndidzakhala wonama modzimodzi ndi
inu: koma ndimdziwa Iye, ndipo ndisunga mau ache.
56 Atate wanu Abrahamu anakondwera kuti akaone tsiku

langa; ndipo anaona, nasangalala. AYuda pamenepo 57
anati kwa Iye, Mulibe kufikira dzaka makumi asanu,
ndipo mwaona Abrahamu kodi? Yesu anati kwa iwo, 58
Indetu, indetu, ndinena kwa inu, asanayambe kukhala
Abrahamu ndipo ndiripo Ine. Pamenepo anatola miyala 59
kuti amponye Iye: koma Yesu anabisala yekha, naturuka
m'kachisi.

**Achiritsidwa munthu wosaona chibadwire.**

Ndipo popita, anaona munthu ali wosaona chibadwire. 9
Ndipo akupunzira ache anamfunsa Iye, nanena, Rabi, 2
anachimwa ndani, amene'yo, kapena atate wache ndi
amache, kuti anabadwa wosaona? Yesu anayanka, Sana- 3
chimwa kapena amene'yo, kapena atate wache ndi
amache; koma kuti nchito za Mulungu zikaonekere
mwa iye. Tiyenera kuchita nchito za Iye wonditnma 4
Ine, pokhala pali msana; ukudza usiku pamene palibe
munthu angakhoze kugwira nchito. Pakukhala Ine m'dziko 5
la pansi, ndiri kuunika kwa dziko la pansi. Pamene 6
anati izi, analabvula pansi, napanga thope ndi malobvu'wo,
nadzoza thope'lo pa maso, nati kwa iye, Muka, samba 7
m'tamanda la Siloamu (ndilo losandulika, Wotumidwa).
Pamenepo anachoka, nasamba, nadza alikuona. Chifukwa 8
chache anzache ndi iwo adayang'anira iye kale, kuti anali
wopemphapempha, ananena, Kodi suyu wokhala'yo ndi
kupemphapempha? Ena ananena, kuti, Ndiye uyu; ena 9
ananena, Iai, koma afanana naye. Iye'yu anati, kuti,
Ine ndine. Pamenepo ananena ndi iye, Nanga maso ako 10
anatseguka bwanji? Iye'yu anayanka, Munthu'yo wo- 11
chedwa Yesu anapanga thope, nadzoza maso anga, nati
kwa ine, kuti, Muka ku Siloamu nusambe; chifukwa
chache ndinachoka, ndipo mmene ndinasamba ndapenya-
'nso. Ndipo anati kwa iye, Ali kuti iye'yu? Anena, 12
Sindidziwa ine.

Anamtenga iye amene anali wosaona kale kwa aFarisi. 13
Koma tsiku'lo ndi la Sabata limene Yesu anapanga thope, 14
namtsegulira iye maso ache. Pamenepo ndipo aFarisi 15
anamfunsa'nso, anapenya'nso bwanji? Ndipo anati kwa
iwo, Anaika thope pa maso panga, ndinasamba, ndipo
ndipenya. Ena pamenepo mwa aFarisi ananena, Munthu 16
uyu sachokera kwa Mulungu, chifukwa sasunga Sabata.
Koma ena ananena, Munthu ali wochimwa akhoza bwanji
kuchita zizindikilo zotere? Ndipo panali kutsutsana
mwa iwo. Pamenepo ananena'nso kwa wosaona'yo, 17

Unena iwe chiani za Iye, popeza anakutsegulira maso
18 ako? Koma iye anati, kuti, Ali Mneneri. Chifukwa
chache aYuda sanakulupirira za iye, kuti anali wosaona,
napenya'nso, kufikira kumene adaitana atate wache ndi
19 amache a iye wopenya'nso; nawafunsa iwo, nanena, Kodi
uyu ndi mwana wanu, amene inu munena kuti anabadwa
20 wosaona? Ndipo apenya bwanji tsopano? Atate wache
ndi amache anayanka nati, Tidziwa kuti uyu ndi mwana
21 wathu, ndi kuti anabadwa wosaona; koma sitidziwa
apenya bwanji tsopano; kapena sitimdziwa amene ana-
mtsegulira pa maso pache; mumfunse iye; ali wamsinku;
22 adzalankhula mwini za iye yekha. Izi anati atate wache
ndi amache, chifukwa anaopa aYuda: pakuti aYuda ada-
pangana kale, kuti ngati munthu ali yense adzambvo-
mereza Iye kuti ndiye Kristu, akhale woletsedwa
23 mosonkhanira. Chifukwa cha ichi atate wache ndi
amache anati, kuti, Ali wamsinku; mumfunse iye.
24 Pamenepo anaitana'nso kawiri munthu'yo amene anali
wosaona, nati kwa iye, Lemekeza Mulungu: tidziwa ife
25 kuti munthu uyu ali wochimwa. Pamenepo iye'yu ana-
yanka, Ngati ali wochimwa, sindidziwa: chinthu chimodzi
ndichidziwa, pokhala ndinali wosaona, tsopano ndipenya.
26 Chifukwa chache anati kwa iye, Anakuchitira iwe chiani?
27 anakutsegulira iwe maso bwanji? Iye anayanka iwo,
Ndakuuzani kale, ndipo simunamva; mufuna kumva'nso
bwanji? kodi inu'nso mufuna kukhala akupunzira ache?
28 Ndipo anamlalatira iye, nati, Ndiwe wopunzira wa
29 iye'yu; ife ndife akupunzira a Mose. Tidziwa ife kuti
Mulungu analankhula ndi Mose: koma sitimdziwa kumene
30 achokera amene'yo. Munthu'yu anayanka nati kwa iwo,
Pakuti chozizwa chiri m'mene'mo, kuti inu simudziwa
kumene achokera, ndipo ananditsegulira maso anga.
31 Tidziwa kuti Mulungu samvera ochimwa. Koma ngati
munthu ali yense akhala wopembedza Mulungu nachita
32 chifuniro chache, amvera amene'yo. Kuyambira pa chi-
yambi sikunamveka kuti wina anatsegulira maso munthu
33 wosaona chibadwire. Ngati uyu sanachokera kwa Mulu-
34 ngu, sakadakhoza kuchita kanthu. Anayanka nati kwa
iye, Wabadwa iwe konse m'zoipa, ndipo iwe utipunzi-
tse ife kodi? Ndipo anamtaya iye kunja.
35 Yesu anamva kuti adamtaya iye kunja; ndipo paku-
mpeza iye, anati, Kodi ukulupirira mwana wa Mulungu
36 iwe? Iye'yu anayanka nati, Ndipo ndani iye, Ambuye,
37 kuti ndikakulupirire mwa Iye? Yesu anati kwa iye,

Wamuona Iye, ndipo'nso wakulankhula ndi iwe ndi Iye'yu.
Koma iye anati, Ndikulupirira Ambuye; ndipo anamgwa- 38
dira Iye. Ndipo Yesu anati, Kudzaweruza ndadza Ine ku 39
dziko lino la pansi, kuti iwo osapenya akapenye; ndi kuti
iwo akupenya akakhale osaona. Iwo akukhala ndi Iye 40
mwa Afarisi anamva izi, ndipo anati kwa Iye, Kodi ife
ndife'nso osaona? Yesu anati kwa iwo, Mukadakhala 41
osaona simukadakhala nalo chimo; koma tsopano munena,
kuti, Tipenya: chimo lanu litsala.

### Fanizo la Mbusa wabwino.

Indetu, indetu, ndinena ndi inu, Iye wosalowa m'khola 10
la nkhosa pa khomo, koma akwerera kwina, iye'yu ndiye
wakuba ndi wolanda. Koma iye wakulowera pa khomo, 2
ndiye mbusa wa nkhosa. Iye, wapakhomo amtsegulira, 3
ndipo nkhosa zimva mau ache; ndipo aitana nkhosa za iye
yekha maina awo, nazitsogolera kunja. Pamene adaturutsa 4
zonse za iye yekha, azitsogolera izo; ndipo nkhosa zimtsata
iye; chifukwa zidziwa mau ache. Koma mlendo sizidza- 5
mtsata, koma zidzamthawa iye: chifukwa sizidziwa mau a
alendo. Fanizo ili Yesu anati kwa iwo: koma sanazindi- 6
kira iwo'wa ichi ichiani chimene Yesu analikulankhula
nawo.

Chifukwa chache Yesu anati'nso nawo, Indetu, indetu, 7
ndinena ndi inu, Ine ndine khomo la nkhosa. Onse 8
amene anadza mtsogolo mwa Ine ali akuba, ndi olanda:
koma nkhosa sizinamva iwo. Ine ndine khomo: ngati 9
wina alowa ndi Ine, adzapulumutsidwa, nadzalowa, nadza-
turuka, nadzapeza busa. Sakudza wakuba, koma kuti 10
akabe, ndi kupha, ndi kuononga. Ndadza Ine kuti
akakhale ndi moyo, ndi kukhala nawo wochuruka. Ine 11
ndine Mbusa wabwino: mbusa wabwino'yo ataya moyo
wache chifukwa cha nkhosa. Wolipidwa amene sakhala 12
mbusa, amene nkosa siziri zache za yekha, aona fisi
alinkudza, nasiya nkhosa'zo, nathawa; ndipo fisi azikwa-
tula, nazibalalitsa: chifukwa ali wolipidwa, ndipo sasamala 13
nkhosa. Ine ndine mbusa wabwino: ndipo ndizindikira 14
zanga, ndi zanga zindizindikira Ine, monga Atate andi- 15
dziwa Ine, ndi Ine ndimdziwa Atate; ndipo nditaya moyo
wanga chifukwa cha nkhosa. Ndipo nkhosa zina ndiri 16
nazo, zimene siziri za khola ili; izi'nso ndikazitenge,
ndipo zidzamva mau anga; ndipo zidzakhala gulu limodzi,
mbusa mmodzi. Chifukwa cha ichi Atate andikonda 17
Ine, chifukwa nditaya Ine moyo wanga, kuti ndikaute-

18 nge'nso. Palibe wina auchotsa uwu kwa Ine, koma nditaya
Ine uwu kwa Ine ndekha. Ndiri nayo mphamvu ya kutaya
uwu, ndipo mphamvu ndiri nayo ya kuutenga'nso; chila-
muliro ichi ndalandira kwa Atate wanga.
19 Panakhala'nso kutsutsana pakati pa aYuda chifukwa
20 cha mau awa. Koma ambiri mwa iwo ananena, Ali ndi
21 chiwanda, nachita misala; mukumva iye bwanji? Ena
ananena, Mau awa sali a munthu wogwidwa chiwanda.
Kodi chiwanda chikhoza kutsegulira maso wosaona?

**Yesu adziulula ali mwana wa Mulungu. AYuda afuna kumponya miyala.**

22 Koma kunali phwando la kukonza'nso m'Yerusalemu;
23 nyengo'yo ndi ya chisanu. Ndipo Yesu anali kuyenda-
24 yenda m'kachisi, m'khumbi la Solomoni. Pamenepo
aYuda anamzungulira Iye, nanena ndi Iye, Kufikira liti
musinkitsasinkitsa moyo wathu? ngati inu ndinu Kristu,
25 tiuzeni chimvekere. Yesu anayanka iwo, ndakutini, ndipo
simukulupirira. Nchito'zi ndizichita Ine m'dzina la Atate
26 wanga, zimene'zi zindichitira mboni. Koma inu simuku-
27 lupira, chifukwa simuli a nkhosa zanga. Nkhosa zanga
zimva mau anga, ndipo Ine ndizindikira izo, ndipo zindi-
28 tsata Ine. Ndipo Ine ndipatsa izo moyo wosatha; ndipo
sizidzaonongeka ku nthawi yonse, ndipo palibe munthu
29 adzakwatula izo m'dzanja langa. Atate wanga, amene
anandipatsa izo, ali wamkulu ndi onse; ndipo palibe wina
30 angathe kuzikwatula m'dzanja la Atate. Ine ndi Atate
31 ndife amodzi. Ayuda anatola'nso miyala kuti akamponye
32 iye. Yesu anayanka iwo, Ndakuonetsani inu nchito
zabwino zambiri kwa Atate; chifukwa cha nchito iti ya
33 izi mundiponya miyala? AYuda anayanka Iye,
Chifukwa cha nchito yabwino sitikuponyani miyala,
koma chifukwa cha mwano; ndi kuti inu, muli
34 munthu, mudziyesera nokha muli Mulungu. Yesu,
anayanka iwo, Kodi sikulembedwa m'malamulo anu,
35 Ndinati Ine, muli milungu? Ngati iye'yu anacha milungu
iwo amene mau a Mulungu anadza kwa iwo (ndipo
36 cholemba sichingathe kutyoka), kodi inu munena za Iye,
amene Atate anamyeretsa namtuma ku dziko la pansi,
Uchita mwano; chifukwa ndinati, Ndiri mwana wa
37 Mulungu? Ngati sindichita nchito za Atate wanga,
38 musakulupira Ine. Koma ngati ndichita, mungakhale
simukulupirira Ine, kulupirirani nchito'zo; kuti mukadziwe
ndi kuzindikira kuti Atate ali mwa Ine, ndi Ine mwa

Atate. Anafuna'nso kumgwira Iye: ndipo anaturuka 39
m'dzanja lao.

Ndipo anachoka kumka'nso tsija lija la Yordano, ku 40
malo kumene kunali Yohane poyamba, pakubatiza; ndi-
po anakhala komweko. Ndipo ambiri anadza kwa Iye; 41
nanena kuti, Sanachita chizindikilo Yohane; koma zinthu
ziri zonse Yohane anati za uyu zinali zoona. Ndipo 42
ambiri anakulupira mwa Iye komweko.

### Chiukitso cha Lazaro.

Koma panali munthu anadwala, Lazaro wa Betaniya, 11
wa m'mudzi wa Mariya ndi mbale wache Malita. Koma 2
ndiye Mariya uja anadzoza Ambuye ndi mafuta onunkira
bwino, napukuta mapazi ache ndi tsitsi lache, amene mlongo
wache Lazaro anadwala. Pamenepo alongo ache anatumiza 3
kwa Iye, nanena, Ambuye, onani, amene mumkonda
adwala. Koma Yesu pamene anamva, anati, Kudwala 4
kumene sikuli kwa imfa, koma chifukwa cha ulemerero wa
Mulungu, kuti mwana wa Mulungu alemekezedwe nako.
Koma Yesu anakonda Malita, ndi mbale wache, ndi 5
Lazaro. Chifukwa chache pamene anamva kuti anadwala 6
anakhala pamenepo pa malo pomwepo masiku awiri.
Pomwepo zitapita izi ananena kwa akupunzira ache, Tiyeni 7
tipite'nso ku Yudeya. Akupunzira ananena ndi Iye, 8
Ambuye, a Yuda analikufuna kukuponyani miyala tsopano
apa; ndipo mumka'nso komweko kodi? Yesu anayanka, 9
Kodi sikuli maora khumi ndi awiri usana? Ngati munthu
ayenda usana sakumudwa, chifukwa apenya kuunika kwa
dziko lino la pansi. Koma ngati munthu ayenda usiku, 10
akumudwa, chifukwa mulibe kuunika mwa iye. Izi anati, 11
ndipo zitatha izi ananena nawo, Lazaro bwenzi lathu ali
m'tulo; koma ndimuka kukamukitsa iye ku tulo tache.
Chifukwa chache akupunzira ache anati kwa Iye, Ambuye, 12
ngati ali m'tulo adzachira. Koma Yesu adanena za 13
imfa yache: koma iwo'wa anayesa kuti ananena za mpu-
mulo wa tulo. Pamenepo Yesu anati kwa iwo chimve- 14
kere, Lazaro wamwalira. Ndipo ndikondwera chifukwa 15
cha inu kuti kunalibe ine komweko, chakuti mukakulupi-
rire; koma tiyeni tipite kwa iye. Pamenepo Tomasi, 16
wochedwa Didimo, anati kwa akupunzira anzache, Tipite
ife'nso kuti timwalire naye pamodzi.

Ndipo pamene Yesu anadza anapeza kuti pamenepo 17
atakhala m'manda masiku anai. Koma Betaniya anali 18
pafupi pa Yerusalemu, nthawi yache yonga ya mastadiya

19 khumi ndi asanu; koma ambiri a mwa aYuda adadza kwa
Malita ndi Mariya, kudzawatontoza-mtima iwo pa mlongo
20 wao. Pamenepo Malita, pakumva kuti Yesu akudza,
anamuka kukakomana ndi Iye; koma Mariya anakhalabe
21 m'nyumba. Malita ndipo anati kwa Yesu, Ambuye, mu-
22 kadakhala kuno mlongo wanga sakadafa. Koma ngakhale
tsopano ndidziwa kuti, zinthu ziri zonse mukapempha
23 Mulungu, adzakupatsani Mulungu. Yesu ananena naye,
24 Mlongo wako adzauka'nso. Mariya ananena ndi Iye,
Ndidziwa kuti adzauka'nso m'kuuka'nso tsiku lomariza.
25 Yesu anati kwa Iye, Ine ndine kuuka'nso ndi moyo:
wokulupirira mwa Ine, angakhale amwalira, adzakhala
26 ndi moyo: ndipo yense wakukhala ndi moyo, nakulupirira
Ine sadzamwalira nthawi yonse. Kodi ukulupirira ichi?
27 Ananena ndi Iye, Inde Ambuye: ndakulupirira ine kuti
Inu ndinu Kristu, mwana wa Mulungu, wakudza m'dziko
28 la pansi. Ndipo mmene anati ichi, anachoka naitana
Mariya mbale wache mwa chinsinsi, ndi kuti, Wafika
29 Mpunzitsi, nakuitana iwe. Koma iye'yo, pakumva, ana-
30 uka msanga, nadza kwa Iye. (Koma Yesu asanafike
ku mudzi, koma anali pa malo pomwe Malita ada-
31 komana ndi Iye.) Pamenepo, aYuda, okhala naye
m'nyumba, nali kumsangalatsa iye, pakuona Mariya,
anauka msanga, naturuka, namtsata iye, ndi kuyesa
32 kuti amuka ku manda kukalira komweko. Pomwepo
Mariya, pofika pamene pali Yesu, mmene anamuona
Iye, anagwa pa mapazi ache, nanena ndi Iye, Ambuye,
mukadakhala kuno Inu, mlongo wanga sakadamwalira.
33 Pamenepo Yesu, pakumona iye alikulira, ndi aYuda
akumperekeza iye alikulira, anabuula m'mzimu, nabvutika
34 mwini, nati, Mwamuika iye kuti? Ananena ndi Iye, Ambu-
35 ye, idzani, muone. Yesu analira. Chifukwa chache
36 aYuda ananena, Taona, anamkondadi nanga! Koma ena
37 mwa iwo anati, Kodi uyu wotsegula pa maso wosaona'yo,
sanakhoza kodi kuchita kuti sakadafa amene'yo onso.
38 Pamenepo, Yesu, ndi kubuula'nso mwa iye yekha anadza
ku manda. Koma panali phanga, ndipo mwala unagona
39 pamenepo. Yesu ananena, Chotsani mwala. Malita,
mlongo wache wa womwalira'yo, ananena ndi Iye, Ambu-
ye, adayamba kununka: pakuti wagona masiku anai.
40 Yesu ananena naye, Kodi sindinati kwa iwe, kuti, ngati
41 ukulupirira, udzaona ulemerero wa Mulungu? Pomwepo
anachotsa mwala. Koma Yesu anakweza maso ache ku-
penya kumwamba nati, Atate, ndiyamika Inu kuti muna-

mva Ine. Koma ndadziwa Ine kuti mumandimva Ine 42
nthawi zonse: koma chifukwa cha khamu la anthu ali
kuima pozungulira ndinachinena, kuti akulupirire kuti Inu
munandituma Ine. Ndipo mmene adati izi, anapfuula ndi 43
mau akuru, Lazaro, turuka. Ndipo womwalira'yo anatu- 44
ruka womangidwa miyendo ndi manja ndi nsaru za ku
manda; ndi nkhope yache inazingidwa ndi mlezo. Yesu
ananena nawo, Mmasuleni iye, ndipo mlekeni iye
amuke.

Chifukwa chache ambiri a mwa aYuda amene anadza 45
kwa Mariya, mmene anaona chimene anachita, anakulupi-
rira mwa Iye. Koma ena a mwa iwo'wa anamuka kwa 46
aFarisi, nawauza iwo zimene Yesu adazichita.

### AFarisi apangana za kupha Yesu.

Pamenepo akulu ansembe ndi aFarisi anasonkhanitsa 47
akulu, nanena, Titani ife? chifukwa munthu uyu achita
zizindikilo zambiri. Ngati timleka Iye kotero, onse adza- 48
kulupira mwa Iye; ndipo adzadza aRoma nadzachotsa malo
athu ndi mtundu wathu. Koma wina mmodzi wa mwa 49
iwo, Kayafa, wokhala mkulu wansembe chaka chomwe'chi
anati kwa iwo, Simudziwa kanthu konse inu, kapena si- 50
muganiza kuti nkokoma kwa inu kuti munthu mmodzi afe
chifukwa cha anthu, ndi mtundu wonse usaonongeke.
Koma ichi sanati kwa iye yekha; koma pokhala mkulu 51
wansembe chaka chomwe'chi ananenera kuti Yesu aka-
dzafera mtundu'wo; ndipo si chifukwa cha mtundu'wo 52
wokha ai, koma kuti akasonkhanitse'nso pamodzi ana a
Mulungu akubalalika'wo. Chifukwa chache, kuyambira 53
tsiku lomwe'lo anapangana kuti amuphe Iye.

Chifukwa chache Yesu sanayendayenda'nso poonekera 54
mwa aYuda, koma anachoka'po kumka ku dziko loyandi-
kira chipululu, ku mudzi dzina lache Efraimu; nakhala
komweko pamodzi ndi akupunzira ache. Koma Paskha 55
wa aYuda anali pafupi; ndipo ambiri anakwera kumka
ku Yerusalemu kuchoka ku miraga, asanafike Paskha,
kukadziyeretsa iwo okha. Pamenepo analikumfuna 56
Yesu, nanena wina ndi mnzache poima iwo m'kachisi,
Muyesa bwanji inu, kuti sadzadza ku phwando kodi?
Koma akulu ansembe ndi aFarisi adalamulira, kuti, ngati 57
munthu wina adziwa pokhala Iye, aonetse, kuti akamgwire
Iye.

## Mariya adzoza mapazi a Yesu.
(Mat., **26**: 6. Marko, **14**: 3-9.)

12 Pomwepo, anatsala masiku asanu ndi limodzi asanafike
Paskha, Yesu anadza ku Betaniya pamene panali Lazaro,
2 amene Yesu adaukitsa kwa akufa. Ndipo anamkonzera
Iye chakudya komweko; ndipo Malita anaimirira; koma
Lazaro anali mmodzi wa iwo akuseama pa chakudya
3 pamodzi ndi Iye. Pamenepo Mariya mmene adatenga
muyeso umodzi wa mafuta onunkira bwino a nardo a
mtengo wache wapatali anadzoza mapazi a Yesu,
napukuta mapazi ache ndi tsitsi lache; ndimo nyumba
4 inadzazidwa ndi mnunko wache wa mafuta'wo. Koma
Yudase Isikariote, mmodzi wa akupunzira ache, amene
5 adzampereka Iye, ananena, Nanga mafuta onunkira awa
sanagulitsidwa chifukwaninji ndi marupiya ateka mazana
6 atatu, ndi kupatsidwa kwa osauka? Koma anati ichi
si chifukwa analikusamalira osauka, koma chifukwa anali
mbala, nakhala nalo thumba'lo, nanyamula zoikidwa'mo.
7 Pamenepo Yesu anati, Mleke iye kuti anachisungira ichi
8 tsiku la kuikidwa kwanga. Pakuti osauka muli nawo
pamodzi ndi inu nthawi zonse; koma simuli ndi Ine
nthawi zonse.
9 Pamenepo khamu lalikuru la aYuda linadziwa kuti ali
pomwepo; ndipo anadza, si chifukwa cha Yesu yekha,
koma kuti adzaone Lazaro, amene adamukitsa kwa akufa.
10 Koma akulu ansembe anapangana kuti akaphe Lazaro'nso;
11 chifukwa ambiri a aYuda anachoka chifukwa cha iye,
nakulupira mwa Yesu.

## Yesu alowa m'Yerusalemu. (Mat., **21**: 1-12. Marko, **11**: 1-10. Luka, **19**: 29-38.)

12 Mmawa mwache khamu lalikuru la anthu amene adadza
ku phwando, pakumva kuti Yesu alinkudza ku Yerusa-
13 lemu, anatenga zinkwamba za migwalangwa, naturuka
kukakomana ndi Iye, napfuula, Hosana: wodalitsika Iye
wakudza m'dzina la Ambuye, ndiye Mfumu ya Israyeli.
14 Koma Yesu, mmene adapeza kaburu anakhala pamenepo;
15 monga mulembedwa; Usaope, mwana wamkazi wa Zioni:
taona Mfumu yako adza wokhala pa mwana wa buru.
16 Izi sanazidziwa akupunzira ache pa chiyambi: koma
pamene Yesu analemekezedwa, pamenepo anakumbukila
kuti izi zinalembedwa za Iye, ndi kuti adamchitira Iye
17 izi. Pamenepo khamu'lo limene linali pamodzi ndi Iye,

mmene anaitana Lazaro kuturuka ku manda, namukitsa
iye kwa akufa, anachita mboni. Chifukwa cha ichi'nso 18
khamu'lo linadza kudzakomana ndi Iye, chifukwa anamva
kuti Iye adachita chizindikilo ichi. Chifukwa chache 19
aFarisi anati wina ndi muzache, Muona kuti simupindula
kanthu konse: ona dziko litsata pambuyo pache pa Iye.

**AHelene afuna kuona Yesu. Anena za kulemekezedwa kwache. Yesu kuunika kwa dziko la pansi.**

Koma panali aHelene ena mwa iwo akukwera kumka 20
kukapembedza pa phwando. Iwo ndipo anadza kwa 21
Filipo, wa ku Betsaida wa Galileya, namfunsa iye, ndi
kunena, Mbuye, tifuna kuona Yesu. Filipo anadza 22
nanena kwa Andreya: nadza Andreya ndi Filipo, ndipo
ananena ndi Yesu. Koma Yesu anayanka iwo, nanena, 23
Yafika nthawi, kuti Mwana wa munthu alemekezedwe.
Indetu, indetu, ndinena ndi inu, Ngati mbeu ya trigu 24
siigwa m'nthaka, nifa, ikhala pa yokha iyo; koma ngati
ifa, ibala chipatso chambiri. Iye wokonda moyo wache 25
adzautaya uwu; ndipo wodana ndi moyo wache m'dziko
lino la pansi adzausungira uwu ku moyo wosatha. Ngati 26
wina anditumikira Ine, anditsate Ine; ndipo kumene kuli
Ine, komweko'nso kudzakhala mtumiki wanga. Ngati
wina anditumikira Ine, iye Atate adzamchitira ulemu.
Moyo wanga tsopano wabvutika; ndipo ndidzati chiani? 27
Atate, ndipulumutseni Ine mwa nthawi iyi. Koma chi-
fukwa cha ichi ndadza ku nthawi iyi. Atate, lilemekezeni 28
dzina lanu. Pomwepo adadza mau ochokera kumwamba,
Ndalilemekeza, ndipo ndidzalilemekeza'nso. Chifukwa 29
chache khamu la anthu akuima'ko, ndi kuwamva ananena
kuti kwagunda. Ena ananena, Ngelo walankhula ndi Iye.
Yesu anayanka nati, Mau awa sanafika chifukwa cha Ine, 30
koma cha inu. Tsopano pali kuweruza kwa dziko ili la 31
pansi; mkulu wa dziko ili la pansi adzatayidwa kunja
tsopano. Ndipo Ine, mmene ndikakwezedwa ku dziko, 32
ndidzakoka anthu onse kwa Ine ndekha. Koma ananena 33
ichi ndi kuzindikiritsa imfa yanji akuti adzafa nayo.
Pamenepo khamu'lo linayanka iye, Tidamva ife m'mala- 34
mulo kuti Kristu akhala ku nthawi yonse; ndipo inu
munena bwanji, kuti Mwana wa munthu ayenera kukwe-
zedwa? Mwana wa munthu amene ndani? Pamenepo 35
Yesu anati kwa iwo, Katsala kanthawi kakang'ono ndipo
kuunika kuli mwa inu. Yendani pokhala muli nako

kuunika, kuti mdima sungakupezeni; ndipo woyenda
36 m'mdima sadziwa kumene amuka'ko. Pokhala muli nako
kuunika, kulupirirani kuunika'ko, kuti mukakhala ana a
kuunika'ko.
37 Izi Yesu analankhula, ndipo anachoka nabisala kwa
iwo. Koma angakhale adachita zizindikilo zambiri zotere
38 pa maso pao iwo sanakulupira mwa Iye; kuti mau a
Yesaya Mneneri akakwaniridwe, amene anati,

*Ambuye wakulupira ndani kulalikira kwathu?*
*Ndipo mkono wa Ambuye wabvumbulutsidwa kwa ani?*

39 Chifukwa cha ichi sanathe kukulupira, kuti Yesaya
anati'nso,

40 *Wadetsa maso awo,*
*naumutsa mtima wao;*
*Kuti angaone ndi maso,*
*nangazindikire ndi mtima,*
*Nangatembenuke,*
*Ndipo ndingawachiritse.*

41 Izi anati Yesaya, chifukwa anaona ulemerero wache;
42 nalankhula za Iye. Kungakhale kotero, ambiri a mwa
akuru anakulupira mwa Iye; koma chifukwa cha aFarisi
43 sanabvomereza kuti angaletsedwe mosonkhanira, pakuti
anakonda ulemerero wa anthu koposa ulemerero wa
Mulungu.
44 Koma Yesu anapfuula nati, Iye wokulupirira Ine,
45 sakulupirira Ine, koma Iye wonditcuma Ine. Ndipo
46 wondiona Ine aona amene ananditcuma Ine. Ndadza Ine
kuunika ku dziko la pansi, kuti yense wokulupira kwa
47 Ine sangakhale mu mdima. Ndipo ngati wina akumva
mau anga, nisawasunga, Ine sindimweruza iye: kuti
sindinadza kudzaweruza dziko la pansi, koma kuti ndidza-
48 pulumutse dziko la pansi. Iye amene akaniza Ine,
nisalandira mau anga, ali naye womweruza iye: mau
amene ndalankhula, iwo'wa adzamweruza iye tsiku loma-
49 riza. Kuti sindinalankhula Ine mwa Ine ndekha; koma
Atate wonditcuma Ine, yemwe'yu anandipatsa Ine chila-
mulo, chimene ndikati, ndi chimene ndikalankhule.
50 Ndipo ndidziwa kuti chilamulo chache chiri moyo
wosatha: chifukwa chache zimene ndilankhula, monga
momwe Atate wanena ndi Ine, momwemo ndilankhula.

**Yesu asambitsa mapazi a akupunzira ache.**

Koma pasanafike phwando la Paskha, Yesu, podziwa 13
kuti nthawi yache idadza yakuchoka kuturuka m'dziko
lino la pansi, kumka kwa Atate, mmene anakonda ache a
Iye yekha a m'dziko la pansi, anawakonda iwo kufikira
chimariziro. Ndipo pokhala pa mgonero, Mdierekezi 2
adatha kuika m'mtima mwache wa Yudase mwana wa
Simoni Isikariote, kuti akampereke Iye, Yesu, podziwa 3
kuti Atate adampatsa Iye zonse m'manja mwache, ndi
kuti anachokera kwa Mulungu, namuka kwa Mulungu, 4
auka pa mgonero, naika malaya ache; ndipo mmene
adatenga chopukutira, anadzikulunga m'chuuno. Po- 5
mwepo anatira madzi m'mbale, nayamba kusambitsa
mapazi a akupunzira ache, ndi kuwapukuta ndi chopuku-
tira, chimene anadzikulunga nacho. Anadza pomwepo 6
kwa Simoni Petro. Iye'yu ananena ndi Iye, Ambuye,
kodi inu mudzandisambitsa ine mapazi? Yesu anayanka 7
nati kwa iye, Chimene ndichita Ine, suchidziwa tsopano;
koma udzadziwa mtsogolo mwache. Petro ananena ndi 8
Iye, Simudzasambitsa mapazi anga ku nthawi yonse.
Yesu anayanka iye, Ngati sindikusambitsa iwe ulibe
cholandira pamodzi ndi Ine. Simoni Petro ananena ndi 9
Iye, Ambuye, si mapazi anga okha, koma'nso manja ndi
muthu. Yesu ananena naye, Amene anatha kusamba 10
alibe kusowa koma kusamba mapazi, koma ayera
monse: ndipo inu ndinu oyera, koma si onse ai. Pakuti 11
anadziwa iye amene adzampereka Iye; chifukwa cha
ichi anati, kuti, Simuli oyera nonse.

Pamenepo, adatha Iye kusambitsa mapazi awo, ndi 12
kutenga malaya ache, anaseama'nso, nati kwa iwo, Nanga
chimene ndakuchitirani inu, muchizindikira kodi? Inu 13
mundicha Ine Mpunzitsi, ndi Ambuye: ndipo munena
bwino; pakuti ndine. Chifukwa chache, ngati Ine 14
Ambuye, ndi Mpunzitsi, ndasambitsa mapazi anu, inu'nso
muyenera kusambitsana mapazi wina ndi mnzache.
Pakuti ndakupatsani inu chitsanzo, kuti, monga Ine 15
ndakuchitirani inu, inu'nso muchite. Indetu, indetu, 16
ndinena ndi inu, Kapolo sali wamkulu ndi mbuye wache;
kapena mtumiki sali wamkuru ndi womtuma iye. Ngati 17
mudziwa izi, odala inu ngati muzichita. Sindinena za inu 18
nonse: ndidziwa Ine amene ndawasankha: koma kuti
cholemba chikwaniridwe, Iye wakudya mkate wanga
anatsalimira pa Ine chitende chache. Kuyambira tsopano 19

ndinena kwa inu, chisadachitike, kuti pamene chitachitika,
20 mukakulupire kuti Ine ndine. Indetu, indetu, ndinena ndi
inu, Iye wolandira amene ali yense ndimtuma, andilandira
Ine; koma wolandira Ine alandira wondituma Ine.

### Yesu anena za Yudase kuti adzampereka.
(Mat., **26**: 21. Marko, **14**: 18—.)

21 Yesu mmene adati izi, anabvutika m'mzimu, nachita
mboni, nati, Indetu, indetu, ndinena ndi inu, kuti mmodzi
22 mwa inu adzandipereka Ine. Akupunzira analikupenyana
wina kwa mnzache, ndi kusinkasinka ananena za ani?
23 Koma mmodzi wa akupunzira ache amene Yesu anamko-
24 nda analikutsamira pa chifua cha Yesu. Pamenepo
Simoni Petro anamkodola uyu nanena naye, utiuze ndiye
25 ani amene anena za iye. Iye'yu potsamira pomwepo, pa
chifua cha Yesu, anena ndi Iye, Ambuye, ndiye ani?
26 Yesu ndipo anayanka, Ndi iye'yu, amene Ine ndidza-
msunsira nthongo ndi kumpatsa iye. Pamenepo, mmene
anamsunsira nthongo natenga naipatsa kwa Yudase
27 mwana wa Simoni Isikariote. Ndipo pambuyo pache pa
nthongo'yo, analowa mwa iye'yu Satana. Pamenepo Yesu
28 ananena naye, Chimene uchita, chita msanga. Koma
palibe mmodzi wa iwo akuseama'ko anadziwa chimene
29 anafuna, poti atere naye. Pakuti popeza Yudase anali
nalo thumba, ena analikuyesa kuti Yesu ananena kwa
iye, Gula zimene zitisowa pa phwando; kapena, kuti
30 apatse kanthu kwa aumpawi. Pamenepo iye'yu mmene
adalandira nthongo, anaturuka pomwepo. Koma kunali
usiku.

### Chipunzitso chotsiriza cha Yesu. Lonjezano la nkhoswe.

31 Tsono mmene adaturuka, Yesu ananena, Tsopano
walemekezedwa Mwana wa munthu, ndipo Mulungu wale-
32 mekezedwa mwa Iye; ndipo Mulungu adzamlemekeza Iye
mwa Iye yekha, ndipo adzamlemekeza Iye tsopano apa.
33 Tiana, katsala kanthawi ndikhala ndi inu. Mudzandi-
funafuna Ine: ndipo monga ndinati kwa aYuda, kuti
kumene ndimka'ko Ine, inu simungathe kudza, momwemo
34 ndinena kwa inu tsopano. Ndikupatsani inu chilamulo
chatsopano, kuti mukondane wina ndi mnzache; monga
ndakonda inu, kuti inu'nso mukondane wina ndi mnzache.
35 Mwa ichi adzazindikira onse kuti muli akupunzira anga,
36 ngati muli nacho chikondano wina ndi mnzache. Simoni

Petro anena ndi Iye, Ambuye, mumuka kuti? Yesu
anayanka, Kumene ndimka'ko sungathe kunditsata Ine
tsopano; koma udzanditsata bwino lomwe. Petro ananena 37
ndi Iye, Ambuye, sindingathe kukutsatani Inu tsopano
chifukwaninji? Ndidzataya moyo wanga chifukwa cha
Inu. Yesu anayanka, Moyo wako kodi udzautaya chifukwa 38
cha Ine? Indetu, indetu, ndinena kwa Iwe, asanalire
tambala udzandikana katatu.

Mtima wanu usanthunthumire: mukulupirira kwa 14
Mulungu kulupiriirani kwa ine'nso. M'nyumba ya Atate 2
wanga alimo malo okhala'mo ambiri. Ngati sikudali ku-
tero, ndikadakuuzani inu; kuti ndipita kukukonzerani inu
malo. Ndipo ngati ndipita kukakonzera inu malo, ndi- 3
bwera'nso, ndipo ndidzalandira inu kwa Ine ndekha; kuti
kumene kuli Ine'ko, mukakhale inu'nso. Ndipo kumene 4
ndimka'ko Ine, mudziwa njira yache. Tomasi ananena 5
ndi Iye, Ambuye, sitidziwa kumene mumka'ko; tidziwa
njira bwanji? Yesu ananena naye, Ine ndine njira, ndi 6
choonadi, ndi moyo. Palibe munthu adza kwa atate, koma
mwa Ine. Mukadazindikira Ine mukadadziwa Atate 7
wanga'nso; kuyambira tsopano mumzindikira Iye, ndipo
mwamuona Iye. Filipo ananena ndi Iye, Ambuye, tione- 8
tsereni ife Atate, ndipo chitikwanira. Yesu ananena 9
naye, Kodi ndiri ndi inu nthawi yeikuru yotere, ndipo
sunandizindikira, Filipo? Iye amene wandiona Ine
waona Atate; unena iwe bwanji, Mutionetsere Atate?
Sukulupirira kodi kuti ndiri Ine mwa Atate, ndi Atate 10
ali mwa Ine? Mau amene ndinena Ine kwa inu sindila-
nkhula kwa Ine ndekha; koma Atate wokhala mwa Ine
achita nchito zache. Kulupirirani Ine, kuti ndiri Ine mwa 11
Atate ndi Atate mwa Ine; koma ngati si chomwecho,
kulupirirani Ine chifukwa cha nchito zomwe. Indetu, 12
indetu, ndinena kwa inu, Wokulupirira mwa ine, nchito
zimene ndichita Ine adzazichita'nso iye'yu; ndipo adza-
chita zoposa izi; chifukwa ndipita Ine kwa Atate. Ndipo 13
chimene chiri chonse mukafunse m'dzina langa, ndidza-
chichita, kuti Atate akalemekezedwe mwa Mwana. Nga- 14
ti mudzapempha kanthu m'dzina langa, ndidzachichita.
Ngati mukonda Ine, sungani malamulo anga. Ndipo 15
Ine ndidzapempha Atate, ndipo adzakupatsani inu 16
Nkhoswe yina, kuti akhale ndi inu ku nthawi yonse,
ndiye Mzimu wa choonadi: amene dziko la pansi silinga- 17
the kumlandira, kuti silimuona Iye, kapena silimzindikira
Iye. Inu mumzindikira Iye; chifukwa akhala ndi inu

18 nadzakhala mwa inu. Sindidzakusiyani inu mukhale ana
19 a masiye: ndidza kwa inu. Katsala kanthawi, ndipo
dziko la pansi silindiona'nso Ine; koma inu mundiona
Ine: popeza Ine ndiri ndi moyo inu mudzakhala ndi
20 moyo'nso. Tsiku lomwe'li mudzazindikira inu kuti ndiri
Ine mwa Atate wanga, ndi inu mwa Ine, ndi Ine mwa inu.
21 Iye wakukhala nawo malamulo anga, ndi kuwasunga,
iye'yu ndiye wondikonda Ine: koma wondikonda Ine
adzakondedwa ndi Atate wanga, ndipo Ine ndidzamkonda
22 iye, ndipo ndidzadzionetsa kwa iye ndekha. Yudase, si
Isikariote, ananena ndi Iye, Ambuye, chachitika chiani
kuti muziti mudzionetsa nokha kwa ife, koma si kwa
23 dziko la pansi? Yesu anayanka nati kwa iye, Ngati
wina akonda Ine, adzasunga mau anga; ndipo Atate
wanga adzamkonda iye, ndipo, tidzadza kwa iye, ndipo
24 tidzayesa kwa iye mokhala'mo. Wosandikonda Ine
sasunga mau anga; ndipo mau amene mumva sali mau
anga, koma a Atate wondituma Ine.
25 Izi ndalankhula nanu, pakukhala ndi inu. Koma Nkho-
26 swe'yo, Mzimu Woyera, amene Atate adzamtuma m'dzina
langa, iye'yu adzapunzitsa inu zonse, nadzakumbutsa inu
27 zinthu zonse zimene ndinati kwa inu. Mtendere ndiku-
siirani inu, mtendere wanga ndikupatsani inu: Ine sindi-
kupatsani inu monga dziko la pansi lipatsa. Mtima wanu
28 usanthunthumire, kapena usachite mantha. Mwamva
kuti Ine ndinati kwa inu, Ndimuka, ndipo ndidza kwa
inu. Mukadandikonda Ine, mukadakondwera kuti ndi-
29 pita kwa Atate: kuti Atate ali wamkuru ndi Ine. Ndipo
tsopano ndakuuzani inu chisanachitike, kuti pamene chi-
30 tachitika mukakulupirire. Sindidzalankhula'nso zambiri
ndi inu, pakuti mkuru wa dziko la pansi adza: ndipo
31 alibe kanthu mwa Ine. Koma kuti dziko la pansi lizi-
ndikire kuti ndikonda Atate, ndi kuti ndichita monga
momwe Atate wandilamulira. Ukani tidzimuka kucho-
kera kuno.

**Punziro lotsiriza la kwa akupunzira'wo.**
**Za Chiyanjano cha Yesu ndi anthu ache.**

15 Ine ndine mpesa wenewene, ndipo Atate wanga ndiye
2 wa m'munda. Nthambi yonse mwa Ine yosabala chipatso,
aichotsa: ndi yonse yakubala chipatso, aisadza iyo, kuti
3 ikabale chipatso chochuruka. Mwakhala okonzeka tso-
pano inu chifukwa cha mau amene ndalankhula ndi inu.
4 Khalani mwa Ine, ndi Ine mwa inu. Monga nthambi

siingathe kubala chipatso pa yokha, ngati siikhala mwa
mpesa; motere mulibe inu'nso ngati simukhala mwa Ine.
Ine ndine mpesa, inu ndinu nthambi zache: wakukhala 5
mwa Ine, ndi Ine mwa iye, amene'yo abala chipatso
chambiri; kuti kopanda Ine simungathe kuchita kanthu.
Ngati wina sakhala mwa Ine, watayika kunja monga 6
nthambi, nafota; ndipo azisonkhanitsa izo nazitaya ku
moto, ndipo ziochedwa. Ngati mukhala mwa Ine, ndi 7
mau anga akhala mwa inu, funsani chimene chiri chonse
muchifuna, ndipo chidzachitika kwa inu. Mwa ichi ale- 8
mekezedwa Atate wanga, kuti mubale chipatso chambiri;
ndipo mudzakhala akupunzira anga. Monga momwe 9
Atate wandikonda Ine, ine'nso ndakonda inu: khalani
m'chikondi changa. Ngati musunga malamulo anga 10
mudzakhala m'chikondi changa; monga Ine ndasunga
malamulo a Atate wanga, ndipo ndikhala m'chikondi
chache. Izi ndalankhula ndi inu, kuti chimwemwe changa 11
chikakhale mwa inu, ndi kuti chimwemwe chanu chika-
dzale. Lamulo langa ndi ili, kuti, mukondane wina ndi 12
mnzache, monga ndakonda inu. Palibe munthu ali nacho 13
chikondi choposa ichi chakuti munthu ataya moyo wache
chifukwa cha abwenzi ache. Muli abwenzi anga inu, 14
ngati muzichita zimene ndikulamulirani inu. Sindicha'nso 15
inu akapolo; chifukwa kapolo sadziwa chimene mbuye
wache achita; koma ndacha inu abwenzi; chifukwa
zonse zimene ndazimva kwa Atate wanga ndakudziwitsani
inu. Inu simunandisankha Ine, koma Ine ndinakusa- 16
nkhani inu, ndipo ndinakuikani, kuti mukamuke inu
nimukabale chipatso, ndi kuti chipatso chanu chikakhale:
kuti chimene chiri chonse mukafunse Atate m'dzina langa
akakupatseni inu. Zinthu izi ndilamulira inu, kuti muka- 17
kondane wina ndi mnzache. Ngati dziko la pansi lida 18
inu, mudziwa kuti lidada ine lisanayambe kuda inu.
Mukadakhala a dziko la pansi, dziko la pansi likadakonda 19
lache la lokha; koma popeza simuli a dziko la pansi,
koma Ine ndinakusankhani inu mwa dziko la pansi, chi-
fukwa cha ichi likudani inu. Kumbukilani mau amene 20
Ine ndinati kwa inu, Kapolo sali wamkuru ndi Mbuye
wache. Ngati anandizunza Ine, adzakuzunzani inu'nso;
ngati anasunga mau anga, adzasunga anu'nso. Koma izi 21
zonse adzakuchitirani inu chifukwa cha dzina langa,
chifukwa sadziwa wonditumu Ine. Sindikadadza ndi 22
kulankhula nawo sakadakhala nalo chimo; koma tsopano
alibe chowiringula pa machimo awo. Iye wondida Ine, 23

24 ada'nso Atate wanga. Sindikadachita mwa iwo nchito
zimene palibe wina anazichita, sakadakhala nalo chimo;
koma tsopano anaona'nso nada'nso Ine ndi Atate wa-
25 nga'nso. Koma chitero, kuti mau olembedwa m'malamulo
awo akwaniridwe, kuti, Anandida Ine kopanda chifukwa.
26 Koma pamene wafika Nkhoswe, amene ine ndidzamtuma
kwa inu kuchokera kwa Atate, ndiye Mzimu wa choonadi,
umene uturuka kwa Atate, iye'yu adzandichitira Ine
27 mboni. Ndipo inu'nso muchita mboni, kuti muli ndi Ine
kuyambira chiyambi.

### Yesu alonjezana'nso za Nkhoswe, nanena za kubwera'nso kwache.

16 Izi ndalankhula ndi inu kuti mungakumudwitsidwe.
2 Adzakuturutsani mosonkhanira'mo; koma idza nthawi
imene yense wakupha inu adzayesa kuti atumikira Mulu-
3 ngu. Ndipo izi adzachita, chifukwa sanadziwa Atate,
4 kapena Ine. Koma zinthu izi ndalankhula ndi inu kuti
pamene idza nthawi yao, mukakumbukire kuti ndinaku-
uzani inu. Koma izi sindinati kwa inu kuyambira kwa
5 chiyambi, chifukwa ndinali pamodzi ndi inu. Koma tso-
pano ndimka kwa iye wonditumа Ine; ndipo palibe wina
6 mwa inu andifunsa Ine, munka kuti? Koma chifukwa
ndalankhula izi ndi inu chisoni chadzala m'mtima mwanu.
7 Koma ndinena Ine choonadi ndi inu; kuyenera kwa inu
kuti ndichoke Ine; pakuti ngati sindichoka, Nkoswe'yo
sadzadza kwa inu; koma ngati ndipita ndidzamtuma Iye
8 kwa inu. Ndipo atadza Iye'yo, adzatsutsa dziko la pansi
9 za machimo, ndi za chilungamo, ndi za chiweruziro: za
10 machimo, chifukwa sakulupirira mwa Ine: za chilungamo,
chifukwa ndimka kwa Atate, ndipo simundiyang'anira-
11 'nso: za chiweruziro, chifukwa mkuru wa dziko ili la
12 pansi waweruzidwa. Ndiri nazo zambiri'nso za kunena
13 kwa inu, koma simungathe kuzisenza tsopano lino. Koma
pamene atadza Iye'yu, Mzimu wa choonadi, adzatsogolera
inu mwa choonadi chonse: pakuti sadzalankhula za Iye
mwini; koma zinthu ziri zonse adzazimva, adzazilankhula:
14 ndipo zinthu zirinkudza adzakulalikirani. Iye'yu adzale-
mekeza Ine; chifukwa adzatenga za mwa Ine, nadzalali-
15 kira kwa inu. Zinthu ziri zonse Atate ali nazo ndi zanga:
chifukwa chache ndinati, kuti atenga za mwa Ine nadzala-
16 likira kwa inu. Katsala kanthawi, ndipo simundiyang'ani-
ra'nso Ine, ndipo kanthawi'nso, ndipo mudzandiona Ine.
17 Mwa akupunzira ache tsono anati wina ndi mnzache, Ichi

nchiani chimene anena ndi ife, Kanthawi ndipo simundi-
yang'anira ; ndipo'nso kanthawi, ndipo mudzandiona : ndi-
po, chifukwa ndimka kwa Atate ? Chifukwa chache ana- 18
nena, Ichi nchiani chimene anena, Kanthawi ? Sitidziwa
chimene alankhula. Yesu anazindikira kuti analikufuna 19
kumfunsa Iye, ndipo anati kwa iwo, Kodi mulikufunsana
wina ndi mnzache za ichi, kuti ndinati, Kanthawi ndipo
simundiyang'anira Ine, ndipo'nso kanthawi nimudzandiona
Ine ? Indetu, indetu, ndinena ndi inu, kuti mudzalira ndi 20
kubuma maliro inu, koma dziko la pansi lidzakondwera ;
mudzachita chisoni inu, koma chisoni chanu chidzasandu-
ka chimwemwe. Mkazi pamene akuti abale ali nacho 21
chisoni, chifukwa yafika nthawi yache ; koma pamene
wabala mwana, sakumbukila'nso kusauka'ko, chifukwa
cha chimwemwe kuti wabadwa munthu ku dziko la pansi.
Ndipo inu tsono muli nacho chisoni tsopano lino, koma 22
ndidzaona'nso inu, ndipo mtima wanu udzakondwera, ndi-
po palibe wina adzachotsa kwa inu chimwemwe chanu.
Ndipo tsiku limene'lo simudzandifunsa kanthu. Indetu, 23
indetu, ndinena kwa inu, Ngati mungadzapempha Atate
kanthu, adzakupatsani inu m'dzina langa. Kufikira tsopa- 24
no simunafunsa kanthu m'dzina langa ; funsani, ndipo
mudzalandira, kuti chimwemwe chanu chikakwaniridwe.

Zinthu izi ndalankhula ndi inu mwa mafanizo ; idza ntha- 25
wi imene sindidzalankhula ndi inu mwa mafanizo, koma ndi-
dzakulalikirani inu momveka za Atate. Tsiku limene'lo 26
mudzapempha m'dzina langa : ndipo sindinena kwa inu
kuti Ine ndidzafunsira inu kwa Atate ; pakuti Atate 27
yekha akonda inu, chifukwa inu mwandikonda Ine, ni-
mwakulupirira kuti Ine ndinaturuka kwa Atate. Ndina- 28
turuka mwa Atate, ndipo ndadza ku dziko la pansi :
ndilisiya'nso dziko la pansi, ndipo ndipita kwa Atate.
Akupunzira ache ananena, Onani, tsopano mulankhula zom- 29
veka, ndipo mulibe kunena chipipiritso. Tsopano tidziwa 30
kuti mudziwa zonse, ndipo mulibe kusowa kuti wina
akafunse inu ; mwa ichi tikulupirira kuti munaturuka kwa
Mulungu. Yesu anayanka iwo, Kodi mukulupirira tsopa- 31
no ? Onani ikudza nthawi, ndipo yafika, imene mudzaba- 32
lalitsidwa, yense kwa zache za yekha, ndipo mudzandisiya
Ine pa ndekha. Ndipo sindikhala pa ndekha, chifukwa
Atate ali pamodzi ndi Ine. Zinthu izi ndalankhula ndi inu, 33
kuti mwa Ine mukakhala nawo mtendere. M'dziko la
pansi mudzakhala nacho chibvuto, koma limbikani mtima ;
ndaposa dziko la pansi Ine.

### Yesu apempherera akupunzira ache.

17 Zinthu izi analankhula Yesu; ndipo mmene anakweza
maso ache kumwamba, anati, Atate, yafika nthawi; leme-
kezani Mwana wanu, kuti Mwana wanu akakulemekezani
2 Inu: monga mwampatsa Iye ulamuliro pa thupi la nyama
liri lonse, kuti onse amene mwampatsa Iye, awapatse iwo
3 moyo wosatha. Koma moyo wosatha ndi uwu, kuti aka-
dziwe Inu Mulungu woona yekha, ndi Yesu Kristu amene
4 munamtuma. Ine ndalemekeza Inu pa dziko la pansi,
mmene ndinatsiriza nchito imene munandipatsa ndichite.
5 Ndipo tsopano, Atate Inu, lemekezani Ine ndi Inu nokha
ndi ulemerero umene ndinali nawo ndi Inu lisanakhale
6 dziko la pansi. Ndalionetsera dzina lanu kwa anthu
amene mwandipatsa Ine m'dziko la pansi; anali anu,
ndipo munandipatsa Ine iwo; ndipo adasunga mau anu.
7 Azindikira tsopano kuti zinthu ziri zonse zimene mwa-
8 ndipatsa Ine zichokera kwa Inu; chifukwa mau amene
munandipatsa Ine ndapatsa iwo; ndipo analandira, nazindi-
kira koona kuti ndinaturuka kwa Inu, ndipo anakulupirira
9 kuti Inu mwandituma Ine. Ndiwafunsira iwo Ine: sindi-
funsira dziko la pansi, koma iwo amene munandipatsa Ine,
10 chifukwa ali anu: ndipo zanga zonse ziri zanu, ndi zanu
11 ziri zanga; ndipo ndilemekezedwa mwa iwo. Sindikhala-
'nso m'dziko la pansi, ndipo iwo ali m'dziko la pansi, ndipo
Ine ndidza kwa inu. Atate Woyera, sungani awa m'dzina
lanu amene mwandipatsa Ine, kuti akakhale mmodzi,
12 monga ife. Pamene ndinakhala nawo Ine ndinalikuwa-
sunga iwo m'dzina lanu amene munandipatsa Ine; ndipo
ndinawasunga, ndipo sanatayika wina mwa iwo, koma
13 mwana wa chitayiko, kuti lembo likwaniridwe. Koma
tsopano ndidza kwa Inu; ndipo izi ndilankhula m'dziko la
pansi, kuti akakhale nacho chimwemwe changa chokwani-
14 ridwa mwa iwo okha. Ine ndawapatsa iwo mau anu;
ndipo dziko la pansi linadana nawo, chifukwa sakhala a
dziko la pansi, monga Ine sindikhala wa dziko la pansi.
15 Sindifunsa kuti muwachotse iwo m'dziko la pansi, koma
16 kuti muwasunge iwo kwa woipa'yo. Siali a dziko la pansi
17 monga Ine sindiri wa dziko la pansi. Yeretsani iwo
18 m'choonadi; mau anu ndi choonadi. Monga momwe
munanditumа Ine ku dziko la pansi, Ine'nso ndinatuma
19 iwo ku dziko la pansi. Ndipo chifukwa cha iwo Ine
ndidziyeretsa ndekha kuti iwo'nso akakhale oyeretsedwa
20 m'choonadi. Koma sindifunsira iwo okha, koma'nso iwo

akukulupirira mwa Ine chifukwa cha mau awo; kuti onse 21
akakhale amodzi, monga Inu Atate mwa Ine, ndi Ine mwa
Inu, kuti iwo'nso akakhale mwa ife: kuti dziko la pansi
likakulupirire kuti Inu mwandituma Ine. Ndipo uleme- 22
rero umene munandipatsa Ine ndapatsa iwo; kuti akakhale
amodzi, monga Ife tiri mmodzi; Ine mwa iwo, ndi Inu 23
mwa Ine, kuti akhale angwiro mwa mmodzi; kuti dziko
la pansi lizindikire kuti Inu munandituma Ine, nimunawa-
konda iwo, monga momwe mwakonda Ine. Atate, amene 24
mwandipatsa Ine, ndifuna kuti, kumene ndiri Ine, iwo'nso
akhale pamodzi ndi Ine; kuti akayang'anire ulemerero
wanga, umene mwandipatsa Ine: kuti munandikonda Ine
lisanakhazikike dziko la pansi. Atate wolungama, dziko 25
la pansi silinadziwa Inu ndipo, koma Ine ndinadziwa Inu;
ndipo iwo anazindikira kuti munandituma Ine; ndipo 26
ndinazindikiritsa iwo dzina lanu, ndipo ndidzalizindikiri-
tsa; kuti chikondi chimene munandikonda nacho chika-
khale mwa iwo, ndi Ine mwa iwo.

### Kugwiridwa kwache kwa Yesu.
(Mat., **26**: 36, 47-56.)

Mmene Yesu adati izi, anaturuka ndi akupunzira ache, 18
kumka tsija lija la mtsinje wa Kedroni, kumene kunali
munda, umene analowa'mo Iye ndi akupunzira ache.
Koma Yudase'nso amene akampereka Iye, anadziwa 2
mbuto'yo; chifukwa Yesu akamka'ko kawiri kawiri ndi
akupunzira ache. Pamenepo Yudase, mmene adatenga 3
gulu la asilikari, ndi anyamata kwa akulu ansembe ndi
aFarisi, anadza komweko ndi nyali ndi miyuni ndi zida.
Pamenepo Yesu, podziwa zonse zirinkudza pa Iye, 4
anaturuka, nati kwa iwo, Mufuna ani? Anayanka iye, 5
Yesu mNazarayo. Yesu ananena nawo, Ndine. Koma
Yudase'nso wompereka Iye, anaima nawo pamodzi.
Ndipo mmene anati kwa iwo, Ndine, anabwerera mbuyo, 6
nagwa pansi. Pamenepo anawafunsa'nso, Mufuna ani? 7
koma iwo anati, Yesu mNazarayo. Yesu anayanka, 8
Ndakutini, Ndine: chifukwa chache ngati mufuna Ine,
lekani awa amuke: kuti akwaniridwe mau amene ati, 9
Mwa iwo amene mwandipatsa Ine, sindinataya mmodzi.
Pamenepo Simoni Petro pokhala nalo lupanga, analisolola 10
nakoma kapolo wa mkulu wa nsembe, namsenga khutu
lache lamanja. Koma dzina lache la kapolo'yo ndiye
Malko. Pamenepo Yesu anati kwa Petro, Longa lupanga 11
m'banzi lache; chiko chimene Atate wandipatsa Ine
sindimwere ichi kodi?

**Yesu ku bwalo la akuru. Petro akana Yesu.**
(Mat., **26**: 57-75.)

12 Ndipo khamu'lo ndi mtsogoleri wa zikwi, ndi anyamata
13 a aYuda anagwira Yesu nammanga Iye, nayamba kumte-
nga Iye kwa Anasi; pakuti anali mpongozi wa Kayafa,
14 amene anali mkulu wansembe chaka chomwe'cho. Koma
Kayafa, anali uja wakulangiza aYuda, kuyenera kuti
munthu mmodzi afere anthu.
15 Koma Simoni Petro ndi wopunzira wina anatsata
Yesu. Koma wopunzira amene'yo anali wodziwika kwa
mkulu wansembe, ndipo analowa pamodzi ndi Yesu
16 m'bwalo la mkulu wansembe; koma Petro anaima ku
khomo kunja. Chifukwa chache wopunzira wina'yo
amene anadziwika kwa mkulu wansembe, anaturuka
17 nalankhula ndi wapakhomo, nalowetsa Petro. Pamenepo
namwali wapakhomo'yo ananena kwa Petro, Kodi suli
iwe'nso wa akupunzira a munthu uyu? Iye'yu ananena,
18 Sindine. Koma akapolo ndi anyamata analikuima'ko,
atasonkha moto wa makara; kuti kunali kuzizira; ndipo
anali kuota moto: koma Petro'nso anali nawo ali kuima
ndi kuota moto.
19 Ndipo mkulu wansembe anafunsa Yesu za akupunzira
20 ache, ndi chipunzitso chache. Yesu anayanka iye, Ine
ndalankhula zomveka kwa dziko la pansi; ndinapunzitsa
Ine nthawi zonse mosonkhanira ndi m'kachisi, kumene
amasonkhana aYuda onse; ndipo mobisika sindinalankhula
21 kanthu. Undifunsiranji Ine? funsa iwo amene adamva,
chimene ndalankhula nawo; taona, adziwa amene'wo chi-
22 mene ndinati Ine. Koma mmene Iye adati izi, mmodzi
wa anyamata akuima'ko anapanda Yesu kofu, ndi kuti,
23 Kodi uyanka mkulu wa nsembe chomwecho? Yesu
anayanka iye, Ngati ndalankhula choipa, chita mboni za
24 choipa'cho, koma ngati bwino, undipandiranji Ine? Koma
Anasi adamtumiza Iye womangidwa kwa Kayafa mkulu
wa nsembe.
25 Koma Simoni Petro anali kuima ndi kuota moto.
Pomwepo anati kwa iye, Suli iwe'nso wa akupunzira ache
26 kodi? Iye'yu anakana, nati, Sindine. Mmodzi wa
akapolo a mkulu wansembe ndiye mbale wache wa uja
amene Petro anamdula khutu, ananena, Ine sindinakuona
27 iwe kodi m'munda pamodzi ndi Iye? Pamenepo Petro
anakana'nso; ndipo pomwepo analira tambala.

**Yesu kwa Pilato.** (Mat., 27: 1, 2, 11-31.)

Pamenepo anamtenga Yesu kuchokera kwa Kayafa 28
kupita ku Praitorio; koma munali mamawa; ndipo iwo
sanalowa ku Praitorio, kuti angadetsedwe, koma kuti
akadye Paskha. Chifukwa chache Pilato anaturuka 29
kunja kwa iwo, nati, Chifukwa chanji mwadza nacho cha
munthu uyu? Anayanka nati kwa iye, Sakadakhala 30
wochita zoipa uyu sitikadampereka Iye kwa iwe. Pilato 31
ndipo anati kwa iwo, Mumtenge Iye inu, nimumweruze
Iye monga mwa malamulo anu. AYuda anati kwa iye,
Tiribe ulamuliro wa kupha muntu yense; kuti mau a 32
Yesu akakwaniridwe, amene anati akuzindikiritsa imfa
yanji akuti adzafa nayo.

Chifukwa chache Pilato analowa'nso m'Pretorio, 33
naitana Yesu, nati kwa Iye, Inu ndinu Mfumu ya aYuda
kodi? Yesu anayanka, Kodi iwe unena ichi kwa iwe 34
wekha, kapena ena anakuuza iwe za Ine? Pilato ana- 35
yanka, Ndiri ine mYuda kodi? Mtundu wanu ndi akulu
ansembe anakuperekani kwa ine; mwachita chiani? Yesu 36
anayanka, Ufumu wanga suli wa dziko lino la pansi:
ufumu wanga ukadakhala wa dziko lino la pansi, anya-
mata anga akadalimbika nkhondo, kuti ndisaperekedwe
kwa aYuda; koma tsopano ufumu wanga suli wochokera
konkuno. Pamenepo Pilato anati kwa Iye, Nanga kodi 37
ndinu Mfumu? Yesu anayanka, Unena iwe kuti ndine
Mfumu. Ndabadwira ichi Ine, ndi kwa ichi ndadzera ku
dziko la pansi, kuti ndikachite mboni ndi choonadi.
Yense wakukhala mwa choonadi amva mau anga. Pilato 38
ananena kwa Iye, Choonadi nchiani?

Ndipo pamene adati ichi, anaturuka'nso kwa aYuda'wo,
nanena nawo, Ine sindipeza konse chifukwa mwa Iye.
Koma muli nawo makhalidwe, kuti ndimamasulira inu 39
mmodzi pa Paskha; kodi mufuna tsono kuti ndimasulire
inu Mfumu ya aYuda? Pomwe anapfuula'nso, nanena, Si 40
uyu, koma Baraba. Koma Baraba anali wachifwamba.

Pamenepo tsono Pilato anatenga Yesu, namkwapula. 19
Ndipo asilikari, mmene analuka korona wa minga ana- 2
muika pa muthu pache, napfundika Iye maraya a chinyo-
ng'onyo; nadza kwa iye, nanena, Kondwerani inu, Mfumu 3
ya aYuda! ndipo anampanda kofu. Ndipo Pilato anatu- 4
ruka'nso kunja, nanena nawo, Taonani, ndimtenga Iye kwa
inu kunja kuti mukadziwe kuti sindipeza mwa Iye
chifukwa chiri chonse. Pamenepo Yesu anaturuka 5

kunja, atabvala korona wa minga, ndi maraya a chinyo-
6 ng'onyo. Ndipo ananena nawo, Taonani munthu'yu! Ndipo
pamene akulu ansembe ndi anyamata anamuona Iye,
anapfuula nanena, Mpachike, mpachike. Pilato ananena
nawo, Mtengeni Iye inu nimumpachike: pakuti ine sindi-
7 peza chifukwa mwa Iye. AYuda anayanka iye, Tiri
nawo malamulo ife, ndipo monga mwa malamulo'wo
ayenera kufa, chifukwa anadziyesera Mwana wa Mulungu.
8 Ndipo pamene Pilato anamva mau awa, anaopa koposa.
9 Ndipo analowa'nso ku Praitorio, nanena kwa Yesu,
10 Muchoka kuti? koma Yesu sanamyanka kanthu. Chifu-
kwa chache Pilato ananena kwa Iye, Simulankhula ndi ine
kodi? simudziwa kodi kuti ulamuliro ndiri nawo wa kuku-
masulani, ndipo ndiri nawo ulamuliro wa kukupachikani?
11 Yesu anayanka iye, Sukadakhala nawo ulamuliro uli
wonse pa Ine, ngati sukadapatsidwa kwa iwe kuchokera
kumwamba; chifukwa cha ichi iye wondipereka Ine kwa
12 iwe ali nalo chimo loposa. Pa ichi Pilato anafuna kuma-
sula Iye; Koma aYuda anapfuula, ndi kunena, Ngati
umasula amene'yo, suli bwenzi la Kaisara: yense wodzi-
13 yesera yekha Mfumu atsutsana naye Kaisara. Pamenepo
Pilato mmene adamva mau awa anaturuka ndi Yesu,
nakhala pansi pa mpando woweruzira ku malo dzina
lache, Bwalo la miyala, koma mwa chiHebri, Gabata.
14 Koma panali tsiku lokonza Paskha: panali monga ora
lachisanu ndi chimodzi. Ndipo ananena kwa aYuda,
15 Taonani, Mfumu yanu! Pamenepo anapfuula iwo'wa,
Chotsa, Chotsa, mpachike Iye! Pilato ananena nawo,
Ndipachike Mfumu yanu kodi? Akulu ansembe anayanka,
16 Tiribe Mfumu koma Kaisara. Ndipo pamenepo anampe-
reka Iye kwa iwo kuti ampachike.

### Ampachika Yesu pa mtanda.
(Mat., **27**: 32-56.)

17 Pamenepo anatenga Yesu: ndipo anasenza mtanda
yekha, naturuka kumka ku malo ochedwa Malo a bade,
18 amene achedwa m'chiHebri, Golgota: kumene anampa-
chika Iye; ndi pamodzi ndi Iye awiri ena, chakuno ndi
19 chauko, koma Yesu pakati. Koma Pilato analemba lembo,
naliika pa mtanda. Koma panalembedwa, YESU MNA-
20 ZARAYO, MFUMU YA AYUDA. Ndipo lembo ilo analiwe-
renga ambiri a aYuda; chifukwa malo amene Yesu
anapachikidwa'po anali pafupi pa mudzi'wo; ndipo
linalembedwa m'chiHebri, ndi m'chiRoma, ndi m'chi-

Helene. Pamenepo akulu ansembe a aYuda, ananena 21
kwa Pilato, Usalembe, Mfumu ya aYuda; koma, kuti
Iye'yu anati, Ndiri Mfumu ya aYuda. Pilato anayanka, 22
Chimene ndalemba ndalemba.

Pamenepo asilikari, mmene adapachika Yesu, anatenga 23
zobvala zache, nadula panai, natenga wina china, wina
china, ndipo'nso maraya; koma maraya anaombedwa
monsemo kuyambira pamwamba pache, analibe msoko.
Chifukwa chache anati wina kwa mnzache, Tisang'ambe 24
awa, koma tichite maere, awa akhale a ani; kuti lembo
likwaniridwe chimene chinena, Anagawana zobvala zanga
mwa iwo okha, ndi pa maraya anga anachitira maere.
Ndipo asilikari anachita izi. Koma pa mtanda wa Yesu 25
anaima amache, ndi mbale wa amache, Mariya, mkazi
wa Klopa, ndi Mariya wa Magadala. Pamenepo Yesu 26
pakuona amache, ndi wopunzira amene anamkonda,
alikuima'ko, ananena kwa amache, Mkazi, taona, mwana
wako! Pamene ananena kwa wopunzira'yo, Taona, amai 27
ako. Ndipo kuyambira ora lomwe'li wopunzira'yo anamka
naye kwao.

Chitapita ichi Yesu, podziwa kuti zonse zidatha pomwe- 28
po kuti lembo likwaniridwe, ananena, Ndimva ludzu.
Kunaikidwa'ko chotengera chodzala ndi vinyo wosasa; 29
chifukwa chache anazenenga chinkupule chodzaza ndi
vinyo wosasa'yo pa pesi la hisope, nachitengera ku kamwa
kwache. Pamene Yesu tsono adalandira vinyo wosa- 30
sa'yo anati, Kwatha; ndipo anawerama muthu, napereka
mzimu.

Pomwepo aYuda, popeza panali tsiku lokonzera, kuti 31
mitembo ingatsale pa mtanda tsiku la Sabata, pakuti tsiku
lomwe'li la Sabata linali lalikuru, anafunsa Pilato kuti
miyendo yao ikatyoledwe, ndipo achotsedwe. Chifukwa 32
chache anadza asilikari natyola miyendo ya woyamba'yo,
ndi ya wina'yo wopachikidwa ndi Iye; koma pofika kwa 33
Yesu, mmene anamuona Iye, kuti wafa kale, sanatyola
miyendo yache: koma mmodzi wa asilikari anampisa 34
ntungo m'nthiti yache, ndipo panaturuka pomwepo mwazi
ndi madzi. Ndipo iye amene anaona, wachita mboni, ndi 35
umboni wache uli woona; ndipo iye'yu adziwa kuti anena
zoona, kuti inu'nso mukakulupirire. Pakuti izi zinachiti- 36
ka, kuti lembo likwaniridwe, Fupa la Iye silidzapwanyi-
dwa. Ndipo linena'nso lembo lina, Adzayang'ana pa Iye 37
amene anampyoza.

**Kuikidwa kwache kwa Yesu.** (Mat., **27**: 57.)

38 Chitatha ichi Yosefe wa ku Arimateya, ndiye wopunzira
wa Yesu, koma mobisika chifukwa cha kuopa aYuda,
anafunsa Pilato kuti akachotse mtembo wa Yesu. Ndipo
Pilato analola. Chifukwa chache anadza, nachotsa
39 mtembo wache. Koma anadza'nso Nikodemo, amene
anadza kwa Iye usiku poyamba paja, alikutenga chisa-
nganizo cha smurna ndi aloe, monga miyeso zana.
40 Pamenepo anatenga mtembo wa Yesu, nauzenenga ndi
nsaru za bafuta pamodzi ndi zonunkira, monga mwa
41 makhalidwe a aYuda a kuika maliro. Koma kunali munda
ku malo kumene anapachikidwa'ko, ndipo m'munda'mo
munali manda atsopano m'mene sanaikidwa'mo munthu
42 ali yense nthawi zonse. Pomwepo ndipo anaika Yesu,
chifukwa cha tsiku lokonzera la aYuda, kuti manda'wo
anali pafupi.

**Kuuka'nso kwa Yesu.** (Mat., **28**: 1-10.)

20 Koma tsiku loyamba la Sabata anadza Mariya wa
Magadala mamawa, kusanayambe kucha, ku manda,
2 napenya mwala wochotsedwa ku manda. Pomwepo
anatamanga nadza kwa Simoni Petro ndi kwa wopunzira
wina amene Yesu anamkonda, nanena nawo, Anachotsa
Ambuye ku manda, ndipo sitidziwa kumene anamuika
3 Iye. Anaturuka tsono Petro ndi wopunzira wina'yo,
4 nalinkudza ku manda. Koma anatamanga onse awiri
pamodzi: ndipo wopunzira wina'yo anatamanga naposa
5 Petro, nayamba kufika ku manda; ndipo mmene anawera-
ma chosuzumira anaona nsaru za bafuta zitakhala, komatu
6 sanalowa'mo. Pamenepo anadza'nso Simoni Petro aliku-
mtsata iye, nalowa m'manda; ndipo anaona nsaru za
7 bafuta zitakhala, ndi mlezo, umene unali pa muthu pache,
wosakhala pamodzi ndi nsaru za bafuta, koma wopindika
8 padera pa malo pena. Pamenepo tsono analowa'nso
wopunzira wina'yo, amene anayamba kufika ku manda,
9 ndipo anaona, nakulupirira. Pakuti kufikira pomwepo
sanadziwa lembo la kuti ayenera Iye kuuka kwa akufa.
10 Chifukwa chache akupunzira'wo anachoka'nso, kumka
kwao.

**Yesu aonekera kwa Mariya Magadala.**
(Mat., **29**: 9.)

11 Koma Mariya analikuima ku manda kunja, ali kulira.
Ndipo mmene alikulira anawerama chisuzumirire ku

manda ; ndipo anaona angelo awiri atabvala zoyera, aliku- 12
khala mmodzi ku muthu, ndi wina ku miyendo, kumene
mtembo wa Yesu udagona. Ndipo iwo'wa ananena kwa 13
iye, Mkazi, uliranji? Ananena nawo, Chifukwa anachotsa
Ambuye wanga, ndipo sindidziwa kumene anamuika Iye.
Mmene adanena izi, anacheuka m'mbuyo, naona Yesu 14
alikuima, ndipo sanadziwa kuti ndiye Yesu. Yesu ana- 15
nena naye, Mkazi, uliranji? ufuna ani? Iye'yu poyesa
kuti ndiye wakumunda, ananena ndi Iye, Mbuye ngati
mwamnyamula Iye, ndiuze ine kumene mwamuika Iye,
ndipo ndidzamchotsa. Yesu ananena naye, Mariya. 16
Iye'yu mmene anacheuka, ananena ndi Iye m'chiHebri,
Raboni; chimene chinenedwa, Mpunzitsi. Yesu ananena 17
naye, Usandikhudze, pakuti sindinatha kukwera kwa
Atate: koma pita kwa abale anga, nuti kwa iwo, Ndi-
kwera, kumka kwa Atate wanga, ndi Atate wanu, ndi
Mulungu wanga, ndi Mulungu wanu. Mariya wa Maga- 18
dala anadza, nalalikira kwa akupunzira'wo, kuti, Ndaona
Ambuye; ndi kuti anati izi kwa iye.

### Yesu aonekera kwa khumi ndi mmodzi'wo. Tomasi akana kukulupira. (Luka, 24: 33-43.)

Pamenepo, pokhala madzulo, tsiku lomwe'lo, loyamba 19
la Sabata, pokhala makomo ali chitsekere, kumene ana-
khala akupunzira, chifukwa cha kuopa aYuda, Yesu
anadza naima pakati pao, nanena nawo, Mtendere ukhale
ndi inu. Ndipo pamene adati ichi, anaonetsa iwo manja 20
ache ndi nthiti zache. Pamenepo akupunzira anakondwera
pakuona Ambuye. Chifukwa chache Yesu anati'nso kwa 21
iwo, Mtendere ukhale ndi inu: monga Atate wanditumа
Ine, Ine'nso nditumа inu. Ndipo pamene anati ichi 22
anawapumira, nanena nawo, Landirani Mzimu Woyera.
Zochimwa za anthu ali onse muwakululukira, zikululuki- 23
dwa kwa iwo; za iwo amene muzigwiritsa, zagwiritsidwa.

Koma Tomasi, mmodzi wa khumi ndi awiri'wo, woche- 24
dwa Didimo, sanakhala nawo pamodzi, pamene Yesu
anadza. Chifukwa chache akupunzira ena ananena naye, 25
Tamuona Ambuye. Koma iye anati kwa iwo, Ngati
sindikaone m'manja ache chizindikilo cha misomali'yo,
ndipo ndikaike chala changa m'chizindikilo cha miso-
mali'yo, ndipo ndikaike dzanja langa ku nthiti yache;
sindidzakulupirira.

Ndipo pakupita masiku asanu ndi atatu akupunzira 26
ache anali'nso m'nyumba'mo, ndi Tomasi pamodzi nawo.

Yesu anadza, makomo ali chitsekere, naima pakati, nati,
27 Mtendere ukhale ndi inu. Pomwepo ananena kwa Toma-
si, Bwera nacho chala chako kuno, nuone manja anga; ndipo
bwera nalo dzanja łako, nuliike ku nthiti yanga, ndipo
28 usakhale wosakulupira, koma wokulupira. Tomasi anaya-
nka nati kwa Iye, Ambuye wanga, ndi Mulungu wanga.
29 Yesu ananena kwa iye, Chifukwa wandiona Ine, wakulu-
pirira; odala iwo akukulupirira, angakhale sanaona.
30 Ndipo zizindikilo zina zambiri Yesu anazichita pa maso
pa akupunzira ache, zimene sizinalembedwa m'buku ili:
31 Koma zalembedwa izi kuti mukakulupire kuti Yesu ndiye
Kristu Mwana wa Mulungu, ndi kuti pakukulupira mu-
kakhale nawo moyo m'dzina lache.

**Kuonekera kwa Yesu ku nyanja ya Tiberiya.**

21 Zitapita izi Yesu anadzionetsera'nso kwa akupunzira
ache ku nyanja ya Tiberiya. Koma anadzionetsera
chotero.
2 Anali pamodzi Simoni Petro, ndi Tomasi, wochedwa
Didimo, ndi Natanayeli wa ku Kana wa ku Galileya, ndi
3 ana a Zebedayo, ndi awiri ena a akupunzira ache. Simoni
Petro ananena nawo, Ndinka kukasodza. Ananena naye,
Ife'nso tipita nawe. Anaturuka, nalowa m'ngalawa;
4 ndipo m'usiku muja sanagwira kanthu. Koma pakuya-
mba kucha Yesu anaima pa mbali pa nyanja, komatu
5 akupunzira'wo sanadziwa kuti ndiye Yesu. Yesu ananena
nawo, Ananu, muli nako kanthu ka kudya kodi? Anaya-
6 nka Iye, łai. Koma anati kwa iwo, Ponyani khoka ku
mbali ya dzanja lamanja ya ngalawa, ndipo mudzapeza.
Pamenepo anaponya, ndipo analibe'nso mphamvu ya kuli-
7 koka chifukwa cha kuchuruka nsomba. Pamenepo wopu-
nzira uyu amene Yesu anamkonda ananena kwa Petro,
Ndiye Ambuye. Simoni Petro pakumva kuti ndiye
Ambuye, anadzibveka maraya a pa thupi kuti anali wama-
8 riseche, nadziponya yekha m'nyanja. Koma akupunzira ena
anadza m'kangalawa, pakuti sanali kutali ndi mtunda,
koma monga mikono mazana awiri, nakoka khoka la
9 nsomba'zo. Ndipo pamene anaturuka pa mtunda, anape-
nya moto wa makara pomwepa, ndi kansomba kosanjiki-
10 ka'ko, ndi mkate. Yesu ananena nawo, Tengani za
11 nsomba zimene mwazigwira tsopano. Chifukwa chache
Simoni Petro anakwera m'ngalawa nakokera khoka ku
mtunda lodzala ndi nsomba zazikuru, dzana limodzi, ndi
makumi asanu ndi zitatu; ndipo zingakhale zinachuruka

kotere, khoka silinang'ambika. Yesu ananena nawo, 12
Idzani mufisule. Koma palibe mmodzi wa akupunzira
anatha kumfunsa Iye, Ndinu ani? podziwa kuti ndiye
Ambuye. Yesu anadza natenga mkate napatsa iwo, mo- 13
mwemo'nso nsomba. Imene'yo ndi nthawi ya chitatu 14
yakudzionetsera Yesu kwa akupunzira ache, mmene
atauka kwa akufa.

Ndipo pamene atafisula Yesu ananena kwa Simoni 15
Petro, Simoni mwana wa Yona, kodi undikonda ine
koposa awa? Ananena ndi Iye, Inde, Ambuye; mudzi-
wa kuti ndikukondani Inu. Ananena naye, Weta ana 16
ankhosa anga. Ananena naye'nso kachiwiri, Simoni
mwana wa Yona ukonda Ine kodi? Ananena ndi Iye,
Inde, Ambuye; mudziwa kuti ndikukondani Inu. Ana-
nena naye, Busa nkhosa zanga. Ananena naye kachi- 17
tatu, Simoni mwana wa Yona, kodi undikonda Ine?
Petro anamva chisoni kuti anati kwa iye kachitatu, Kodi
undikonda Ine? ndipo anati kwa iye, Ambuye, mudziwa
Inu zonse; muzindikira kuti ndikukondani Inu. Yesu
ananena naye, Busa nkhosa zanga. Indetu, Indetu, ndi- 18
nena ndi iwe, pamene unali mnyamata unadzimangira
wekha m'chuuno, ndipo unayenda kumene unafuna'ko;
koma pamene ukakalamba udzaturutsa manja ako, ndipo
adzakumanga wina, nadzakunyamula kumene sufuna'ko
ai. Koma ichi anati ndi kuzindikiritsa ndi imfa yanji 19
adzalemekeza nayo Mulungu. Ndipo mmene anati ichi,
ananena naye, Nditsate Ine. Petro, mmene anacheuka, 20
anapenya wopunzira amene Yesu anamkonda ali kutsata
amene enso anatsamira pa chifua pache pa mgonero,
nati, Ambuye, ndani iye wakupereka inu? Pamenepo 21
Petro pakumuona, ananena kwa Yesu, Ambuye, koma
nanga uyu? Yesu ananena naye, Ngati ndifuna uyu 22
akhale kufikira ndidza Ine, kuli chiani ndi iwe? unditsate
Ine iwe. Chifukwa chache mau awa anaturuka kufikira 23
kwa abale, kuti wopunzira uyu sadzafa. Koma Yesu sanati
kwa iye, kuti sadzafa; koma, ngati ndifuna iye akhale
kufikira ndidza, kuli chiani ndi iwe?

Yemwe'yu ndiye wopunzira wakuchita mboni za izi, 24
ndipo analembera izi; ndipo tidziwa kuti umboni wache
ndi woona.

Koma pali'nso zina zambiri zimene Yesu anazichita, 25
zoti zikadalembedwa zonse phe, ndilingalira kuti dziko
la pansi silikadakhala nalo malo a mabuku amene akada-
lembedwa. Amen.

# MACHITIDWE A ATUMWI.

**Yesu akwera kumka kumwamba.**
(Mat., **28**: 19, 20. Marko, **16**: 19. Luka, **24**: 51.)

1 Mau adja oyamba ndinakonza, Teofilo iwe, za zonse'zo
2 Yesu anayamba kuzichita ndi kuzipunzitsa, kufikira tsiku
lidja anatengedwa kumwamba, atatha kulamulira mwa
3 Mzimu Woyera atumwi'wo adawasankha: kwa iwo'nso
anadzionetsera yekha wa moyo ndi zitsimikizo zambiri,
zitatha zowawa zache, naonekera kwa iwo mwa masiku
makumi anai, ndi kunenera zinthu za ufumu wa Mulungu:
4 ndipo posonkhana nawo pamodzi, anawalamulira asachoke
ku Yerusalemu, komatu alindire lonjezano la Atate,
5 limene, anati, munalimva kwa ine; kuti Yohane anaba-
tizadi ndi madzi; koma inu mudzabatizidwa ndi Mzimu
Woyera, asanapite masiku ambiri.
6 Pamenepo, iwo'wa atasonkhana pamodzi, anamfunsa
Iye, nanena, Ambuye, nanga kodi nthawi yino mubwezera
7 ufumu kwa Israyeli? Koma anati kwa iwo, Sikuli kwa
inu kuzindikira nthawi kapena nyengo, zimene Atate
8 anaziika m'ulamuliro wache wa Iye yekha. Komatu
mudzalandira mphamvu, Mzimu Woyera atadza pa inu:
ndipo mudzakhala mboni zanga m'Yerusalemu, ndi
m'Yudeya lonse, ndi Samariya, ndi kufikira malekezero
9 ache a dziko. Ndipo mmene adati izi, ali chipenyerere
iwo, ananyamulidwa; ndipo mtambo unamlandira Iye
10 kumchotsa ku maso kwao. Ndipo pakukhala iwo chipe-
nyere kumwamba pomuka Iye, taonani, amuna awiri
11 obvala zoyera anaima pa mbali pao; amene'nso anati,
Amuna a ku Galileya, muimiranji ndi kuyang'ana
kumwamba? Yesu amene, walandiridwa kumka kumwa-
mba kuchokera kwa inu, adzadza momwemo monga
munamuona alinkupita kumwamba.
12 Pamenepo anabwera ku Yerusalemu kuchokera ku
phiri lonenedwa la Azitona, limene liyandikana ndi
13 Yerusalemu, loyenda'ko tsiku la Sabata. Ndipo pamene
adalowa, anakwera ku chipinda cha pamwamba, kumene
anali kukhala'ko; ndiwo Petro ndi Yohane ndi Yakobo
ndi Andreya, Filipo ndi Tomasi, Bartolomeyu ndi Mateyu,
Yakobo mwana wa Alifeyu, ndi Simoni Zelote, ndi Yuda
14 mwana wa Yakobo. Iwo onse anali kukangalika m'kupe-
mphera, pamodzi ndi akazi, ndi Mariya, amache wa Yesu,
ndipo ndi abale ache.

### Amsankha Matiya akhale mtumwi m'malo a Yudase.

Ndipo m'masiku awa anaima Petro pakati pa abale, 15
nati (gulu la anthu losonkhana pa malo pomwe ndilo
ngati zana limodzi ndi makumi awiri), Amuna inu, abale, 16
kunayenera kuti lemba likwanitsidwe, limene Mzimu
Woyera anatanga kunena mwa mkamwa mwa Davide za
Yudase, wokhala mtsogoleri wa iwo adagwira Yesu.
Chifukwa anali wowerengedwa mwa ife, ndipo analandira 17
gawo lache la utumiki uwu. (Uyutu tsono anadzitengera 18
kadziko ndi mphoto ya chisalungamo; ndipo anagwa
chamthu, nang'ambika pakati, ndipo matumbo ache onse
anang'ondoka; ndipo chinakhala chodziwika ndi onse 19
akukhala ku Yerusalemu; kotero kuti m'manenedwe awo
kadziko'ka kanachedwa Akeldama, ndiko, kadziko ka
mwazi.) Pakuti kwalembedwa m'kalata wa Masalmo, 20

*Pogonera pache pakhale bwinja,*
*Ndipo pasakhale munthu wogona'po;*
*Ndipo uyang'aniro wache autenge wina.*

Potero kuyenera kuti wina wa amuna'wo anatsagana nafe 21
nthawi yonse'yi Ambuye Yesu analowa naturuka pa ife,
kuyambira ubatizo wa Yohane, kufikira tsiku lidja anate- 22
ngedwa kumwamba kutisiya ife, mmodzi wa awa akhale
mboni ya kuuka'nso kwache pamodzi ndi ife. Ndipo 23
anaimika'po awiri, Yosefe woitanidwa Barsaba, amene
anenedwa'nso Yusto, ndi Matiya. Ndipo anapemphera, 24
nati, Inu, Ambuye, wozindikira mitima ya onse, sonyezani
mwa awa awiri mmodzi'yo amene munamsankha, alowe 25
malo a utumiki uwu ndi utumwi, kuchokera komwe Yuda-
se anapatukira, kuti apite ku malo kwa iye yekha. Ndipo 26
anayesa maere pa iwo; ndipo anagwera Matiya; ndipo
anawerengedwa pamodzi ndi khumi ndi mmodzi'wo.

### Tsiku la Pentekoste.

Ndipo pakufikira tsiku la Pentekoste, anali onse 2
pamodzi pa malo amodzi. Ndipo dzidzidzi anamveka 2
mau ochokera ku mwamba ngati mkokomo wa mphepo
yolimba, ndipo anadzaza nyumba yonse imene anali
kukhala'mo. Ndipo anaonekera kwa iwo malilime oga- 3
wanikana, onga a moto; ndipo unakhala pa iwo onse
wayekha wayekha. Ndipo anadzazidwa onse ndi Mzimu 4
Woyera, ndipo anayamba kulankhula ndi malilime ena,
monga Mzimu anawalankhulitsa.

5 Koma anali m'Yerusalemu okhala'ko, aYuda, amuna
opembedza, ochokera ku mtundu uli wonse pansi pa
6 thambo. Koma pochitika mau awa, unyinji wa anthu
unasonkhana, nusokonezedwa, popeza yense anawamva
alikulankhula m'chilankhulidwe chache cha iye yekha.
7 Ndipo anadabwa onse, nazizwa, nanena, Taonani, awa
8 onse alankhula'wa sali aGalileya kodi? ndipo nanga ife
timva bwanji, yense m'chilankhulidwe chathu chimene
9 tinabadwa nacho? aParti ndi aMedi, ndi aElami, ndi
iwo akukhala m'Mesopotamiya, m'Yudeya, ndipo'nso
10 m'Kapadokiya, m'Ponto, ndi m'Asiya; m'Frugiya, ndipo'nso
m'Pamfuliya, m'Aigupto, ndi mbali za Libiya wa ku
Kurene, ndi alendo ochokera ku Roma, ndiwo aYuda,
11 ndipo'nso opinduka, aKrete, ndi aArabu, tiwamva iwo
alikulankhula m'malilime athu zazikuru za Mulungu.
12 Ndipo anadabwa onse, nathedwa nzeru, nanena wina ndi
13 mnzache, Kodi ichi nchiani? koma ena anaseka phwe-
phwete, nanena kuti, Akhuta vinyo wa lero.

**Chodzikana cha Petro.**

14 Koma Petro, anaima pamodzi ndi khumi ndi mmo-
dzi'wo, nakweza mau ache, nanena kwa iwo, nati, Amuna
inu aYuda, ndi inu nonse akukhala kwanu m'Yerusalemu,
ichi chizindikirike kwa inu, ndipo cherani makutu kwa
15 mau anga. Pakuti awa sanaledzera monga muyesa inu;
16 pakuti ndi ora lachitatu lokha la tsiku; komatu ichi ndi
chimene chinanenedwa ndi mneneri Yoeli;

17 *Ndipo kudzali m'masiku otsiriza, anena Mulungu,*
*Ndidzatira cha Mzimu wanga pa thupi la nyama liri lonse,*
*Ndipo ana amuna anu, ndi ana akazi anu adzaneneru,*
*Ndipo anyamata anu adzaona masompenya,*
*Ndipo akulu anu adzalota maloto;*
18 *Ndipo'nso pa akapolo anga ndi pa adzakazi anga m'masiku awa*
*Ndidzatira cha Mzimu wanga; ndipo adzanenera.*
19 *Ndipo ndidzapatsa zodabwiza m'thambo la kumwamba,*
*Ndi zizindikilo pa dziko la pansi;*
*Mwazi, ndi moto, ndi mpweya wa utsi;*
20 *Dzua lidzasanduka mdima,*
*Ndi mwezi udzasanduka mwazi,*
*Lisanadze tsiku la Ambuye,*
*Lalikuru ndi loonekera;*
21 *Ndipo kudzali, kuti yense amene akaitana pa dzina la Ambuye*
*adzapulumutsidwa.*

Amuna inu aIsrayeli, mveraiii mau awa: Yesu mNa- 22
zarayo, mwamna wochokera kwa Mulungu, wosonyeze-
dwa kwa inu ndi zimphamvu, ndi zoziswa, ndi zizindikilo,
zimene Mulungu anazichita mwa iye pakati pa inu, monga
mudziwa nokha; amene'yo, woperekedwa ndi upungu 23
woikidwa ndi kudziwiratu kwa Mulungu, inu mwampachi-
ka ndi kumupha ndi manja a anthu oseruzika; Yemwe'yo 24
Mulungu anamukitsa, atamasula zowawa za imfa, mwakuti
sikunali kutheka kuti iye agwidwe nayo. Pakuti Davide
anena za Iye, 25

*Ndinaona Mbuye pa maso panga nthawi zonse;*
*Chifukwa ali pa dzanja lamanja langa, kuti ndingasintike:*
*Mwa ichi unasangalala mtima wanga, ndipo linakondwera* 26
*lilime langa;*
*Ndipo thupi la nyama'nso lidzakhala m'chiyembekezo.*
*Kuti simudzasiya moyo wanga ku Hade,* 27
*Kapena simudzapereka Woyera wanu aone chibvundi,*
*Munandizindikiritsa ine njira za moyo;* 28
*Mudzandidzaza ndi kusangalala pa maso panu.*

Amuna inu, abale, kuloleka kunena poyera posaopa kwa 29
inu za kholo lidja Davide, kuti adamwalira naikidwa'nso,
ndipo manda ache ali ndi ife kufikira lero lino. Potero, 30
pokhala Mneneri iye, ndi kudziwa kuti ndi lumbiro ana-
mlumbirira Mulungu, kuti mwa chipatso cha m'chuuno
mwache adzakhazika wina pa mpando wa chifumu wache;
iye pakuona ichi kale, analankhula za kuuka'nso kwa 31
Kristu, kuti sanasiidwa m'Hade, ndipo thupi la nyama
lache silinaona chibvundi. Yesu amene'yo, Mulunga 32
anamukitsa; za ichi tiri mboni ife tonse. Potero, popeza 33
anakwezedwa ndi dzanja lamanja la Mulungu, nalandira
kwa Atate lonjezano la Mzimu Woyera, anatsanulira ichi,
chimene inu mupenya nimumva. Pakuti Davide sana- 34
kwera kumwamba ai; koma anena yekha,

*Ambuye anati kwa Mbuye wanga,*
*Khala iwe ku dzanja lamanja langa,*
*Kufikira ndikaike adani ako choikapo mapazi ako.* 35

Pamenepo lizindikiritse nditu banja liri lonse la 36
Israyeli, kuti Mulungu anamyesa Ambuye ndi Kristu,
Yesu amene inu munampachika.

### Otembenuka mtima oyamba.

Koma pamene anamva ichi, analaswa mtima, natitu 37

kwa Petro ndi atumwi otsalira, Tidzachita chiani amuna
38 inu, abale? Koma Petro anati kwa iwo, Lapani, ndipo
batizidwani yense wa inu m'dzina la Yesu Kristu ku kukulu-
lukidwa kwa machimo anu; ndipo mudzalandira mphatso
39 ya Mzimu Woyera. Pakuti lonjezano liri kwa inu, ndi
kwa ana anu, ndi kwa onse akutali, onse amene Ambuye
40 Mulungu wathu adzaitana. Ndipo ndi mau ena ambiri
anachita mboni, nawadandaulira iwo, nanena, Mudzipulu-
41 mutse kwa mbadwo uwu wokhotakhota. Pamenepo iwo
amene analandira mau ache anabatizidwa; ndipo anaonje-
42 zedwa tsiku lomwe'lo anthu ngati zikwi zitatu. Ndipo
anali chikhalire m'chipunzitso cha atumwi ndi m'chiyanja-
no, m'kunyema mkate ndi mapemphero.
43 Koma panadza mantha pa anthu onse; ndipo zozizwa
44 ndi zizindikilo zambiri zinachitika mwa atumwi. Ndipo
onse akukulupira anali pamodzi, nakhala nazo zonse
45 zodyerana. Ndipo zimene anali nazo, ndi chuma chao,
anazigulitsa, nazigawira kwa onse, monga momwe yense
46 anasowera. Ndipo tsiku ndi tsiku anali chikhalire ndi
mtima umodzi m'kachisi, ndipo anauyema mkate ku
nyumba kwao, nalandira chakudya ndi msangalalo, ndi
47 mtima woona; nalemekeza Mulungu, ndi kukhala nacho
chisomo kwa khamu lonse la anthu. Ndipo Ambuye
anawaonjezera tsiku ndi tsiku amene akuti apulumu-
tsidwe.

### Wopunduka chibadwire achiritsidwa. Chonenera Petro m'Kachisi.

3 Koma Petro ndi Yohane analikukwera kumka ku
kachisi pa ora la kupembedza, ndilo lachisanu ndi chinai.
2 Ndipo munthu wina wopunduka miyendo chibadwire
mimba ya amache ananyamulidwa, amene akamuika ma-
siku onse pa khomo la kachisi lochedwa Lokongola, kuti
3 apemphe zaulere kwa iwo akulowa m'kachisi; amene'yo,
pakuona Petro ndi Yohane akuti alowe m'kachisi, anafu-
4 nsa alandire chaulere. Ndipo Petro, pompenyetsetsa iye
5 pamodzi ndi Yohane, anati, Tiyang'ane ife. Ndipo iye
anabvomereza iwo, nalingirira kuti adzalandira kanthu.
6 Koma Petro anati, Ntumbiri ndi chikudu ndiribe; koma
chimene ndiri nacho, ichi ndikupatsa. M'dzina la Yesu
7 Kristu mNazarayo, Yenda. Ndipo anamgwira iye ku
dzanja lamanja lache, namnyamutsa iye; ndipo pomwepo
mapazi ache ndi mfundo za ku mapazi zinalimbikitsidwa.
8 Ndipo anatumpa, naima, nayenda; ndipo analowa pamodzi

nawo m'kachisi, nayenda, nalumpa, nayamika Mulungu.
Ndipo anthu onse anamuona iye, alikuyenda ndi kuya- 9
mika Mulungu; ndipo anamzindikira iye, kuti iye ndiye 10
amene anakhala pa khomò lokongola la kachisi: ndipo
anadzazidwa ndi kudabwa ndi kuzizwa pa ichi chida-
mgwera iye.
Koma mmene anagwira Petro ndi Yohane, anatamanga 11
pamodzi anthu onse kwa iwo ku khumbi lichedwa la
Solomoni, alikudabwa nditu. Koma mmene Petro ana- 12
chiona, anayanka kwa anthu, Amuna inu a Israyeli,
muzizwa naye bwanji amene'yo? kapena mutipenyetsetsa
ife bwanji, monga ngati tamyendetsa iye ndi mphamvu
ya ife eni, kapena ndi chipembedzo chathu? Mulungu 13
wa Abrahamu, ndi Isake, ndi Yakobo, Mulungu wa atate
athu, analemekeza Mwana wache Yesu; amene inu muna-
mpereka ndi kumkaniza pa Pilato, poweruza iye'yu
kummasula. Koma inu munakaniza Woyera ndi Wolunga- 14
ma'yo, ndipo munafunsa kuti munthu wambanda apatsidwe
kwa inu, ndipo munamupha Mkulu wa moyo; amene 15
Mulungu anamukitsa kwa akufa; za ichi ife tiri mboni.
Ndipo pa chikulupiriro cha m'dzina lache dzina lache'lo 16
linalimbikitsa iye amene mumuona, nimumdziwa; ndipo
chikulupiriro chiri mwa Iye chinampatsa iye kuchira konse
kumeneku pa maso pa inu nonse. Ndipo tsopano, abale, 17
ndidziwa kuti munachichita mosadziwa, monga'nso akulu
anu. Koma zimene Mulungu analalikiratu mkamwa mwa 18
aneneri onse, kuti adzamva kuwawa Kristu, Iye anakwa-
niritsa chotero. Chifukwa chache lapani, ndipo bwererani 19
kuti afafanizidwe machimo anu, kotero kuti zidze nyengo
zakutsitsimutsa zochokera ku nkhope ya Ambuye; ndipo 20
atume amene anaikidwa kwa inu, Kristu Yesu; amene 21
thambo la kumwamba liyenera kumlandira kufikira nthawi
za kukonza'nso zinthu zonse, zimene Mulungu analankhula
za izo mkamwa mwa aneneri ache oyera chiyambire.
Mosetu anati, kuti, Mbuye Mulungu adzaukitsira inu 22
mneneri mwa abale anu, ngati ine; mudzamvera iye
m'zinthu ziri zonse akalankhule nanu. Ndipo kudzali, 23
kuti wa moyo ali yense amene samvera mneneri amene'yu,
adzasakazidwa konse mwa anthu. Koma angakhale 24
aneneri onse kuyambira kwa Samueli ndi akumtsatira,
onse amene analankhula, analalikira za masiku awa. Inu 25
ndinu ana a aneneri, ndi a pangano'lo Mulungu anapa-
ngana ndi atate anu ndi kunena kwa Abrahamu, Ndipo
mu mbeu yako mapfuko onse a dziko adzadalitsidwa.

26 Kuyambira ndi inu, Mulungu, ataukitsa Mnyamata wache,
anamtuma kukudalitsani inu, ndi kukubwezani yense ku
zoipa zanu.

### Petro ndi Yohane ku bwalo la akuru.

4 Koma mmene alikulankhula ndi anthu, ansembe ndi
2 mdindo wa ku kachisi ndi aSaduki anadza'ko, obvutika
mtima chifukwa anapunzitsa anthu'wo, nalalikira mwa
3 Yesu kuuka'nso kwa akufa. Ndipo anawagwira, nawaika
m'ndende kufikira mawa; pakuti mpa madzulo pamenepo.
4 Koma ambiri a iwo amene adamva mau anakulupirira;
ndipo chiwerengero cha amuna chinali ngati zikwi
zisanu.
5 Koma panali mmawa mwache, anasonkhana pamodzi
6 m'Yerusalemu oweruza ndi akulu, ndi alembi; ndipo
Hana mkulu wa nsembe, ndi Kayafa, ndi Yohane, ndi
Alesandro, ndi onse amene anali a pfuko la mkulu wa
7 nsembe. Ndipo mmene anawaimika pakati, anafunsa,
Ndi mphamvu yanje, kapena m'dzina lanje, mwachita ichi
8 Inu? Pamenepo Petro, wodzala ndi Mzimu Woyera anati
9 kwa iwo, Oweruza a anthu inu, ndi akulu, ngati ife lero
tiweruzidwa chifukwa cha nchito yabwino ya pa munthu
10 wofoka, ndi machiritsidwe ache, zindikirani inu nonse, ndi
anthu onse a Israyeli, kuti m'dzina la Yesu Kristu mNa-
zarayo, amene inu munampachika pa mtanda, amene
Mulungu anamukitsa kwa akufa, mwa Iye'yu munthu'yu
11 aima'po pa maso panu, wa moyo. Iye ndiye mwala'wo
woyesedwa wopanda pache ndi inu omanga nyumba,
12 umene unayesedwa muthu wa ngondya. Ndipo palibe
chipulumutso mwa wina yense, pakuti palibe dzina lina
pansi pa thambo la kumwamba, lopatsidwa mwa anthu,
limene tiyenera kupulumutsidwa nalo.
13 Koma pakuona kulimbika-mtima kwa Petro ndi Yo-
hane, ndipo pozindikira kuti ndiwo anthu osapunzira ndi
opulukira, anazizwa, ndipo anawazindikira iwo, kuti ada-
14 khala pamodzi ndi Yesu. Ndipotu pakuona munthu wo-
chiritsidwa'yo alikuima pamodzi nawo, analibe kanthu
15 kakunena kotsutsa. Koma pamene anawalamulira iwo
achoke m'bwalo la akulu, ananenana wina ndi mnzache,
16 kuti, Tidzawachitira chiani anthu awa? pakutitu chaoneka
kwa onse akukhala m'Yerusalemu kuti chizindikilo chozi-
ndikirika chachitidwa ndi iwo, ndipo sitingathe kukana.
17 Komatu tiwaopse iwo asalankhule'nso m'dzina ili kwa
18 munthu ali yense, kuti chisabuke'nso kwa anthu. Ndipo

anawaitana, nawalamulira kuti asanene konse kapena
kupunzitsa m'dzina la Yesu. Koma Petro ndi Yohane 19
anayanka nati kwa iwo, Weruzani, ngati kuli kwabwino
pa maso pa Mulungu kumvera inu koposa Mulungu;
pakuti sitingathe ife kuleka kulankhula zimene taziona ndi 20
kuzimva. Koma mmene anawaopsa'nso anawamasula, 21
osapeza kanthu kakuwalanga, chifukwa cha anthu;
pakuti onse analemekeza Mulungu chifukwa cha chomwe
chachitika. Pakuti anali wa zaka zache zoposa makumi 22
anai munthu'yo, amene chizindikilo ichi cha kumchiritsa
chidachitidwa kwa iye.

Ndipo mmene anamasulidwa, anadza kwa anzao a iwo 23
okha, nawauza ziri zonse oweruza ndi akulu adanena nawo.
Ndipo mmene adamva, anakweza mau kwa Mulungu ndi 24
mtima umodzi, nati, Mfumu, inu ndinu wopanga thambo
la kumwamba ndi dziko, ndi nyanja, ndi zonse ziri mme-
nemo: amene mwa Mzimu Woyera, pakamwa pa atate 25
wathu Davide mnyamata wanu, nudati,

*Amitundu anasokosera chifukwa chiani?*
*Nalingirira zopanda pache anthu?*
*Anadzidandalitsa mafumu a dziko,* 26
*Ndipo oweruza anasonkhanidwa pamodzi,*
*Kutsutsana ndi Ambuye, ndi Kristu wache.*

Pakuti zoonadi anasonkhanidwa m'mudzi muno Herode, 27
ndipo'nso Pilato pamodzi ndi amitundu ndi anthu a
Israyeli kumchitira choipa mnyamata wanu woyera Yesu
amene munamdzoza; kuti achite ziri zonse dzanja lanu 28
ndi upungu wanu zidaweruziratu zichitike. Ndipo tsopano 29
Ambuye, penyani pa mau awo akuopsa, ndipo patsani
kwa akapolo anu alankhule mau anu ndi kulimbika-
mtima konse, mmene mutambasula dzanja lanu kukachi- 30
ritsa: ndi kuti zizindikilo ndi zozizwa zichitidwe mwa
dzina la Mnyamata wanu woyera Yesu. Ndipo mmene 31
adapemphera iwo, panagwedezeka pa mbuto pamene ada-
sonkhanidwa'po; ndipo anadzazidwa onse ndi Mzimu
Woyera, nalankhula mau a Mulungu molimbika mtima.

### Madyerano a Akristu oyamba.

Ndipo unyinji wa iwo akukulupira anali wa mtima 32
umodzi ndi moyo umodzi; ndipo sananena mmodzi kuti
kanthu ka chuma anali nacho ndi kache ka iye yekha;
koma anali nazo zonse zodyerana. Ndipo atumwi anachi- 33
ta mboni ndi mphamvu yaikulu za kuuka'nso kwa Ambu-

ye Yesu: ndipo panali chisomo chachikuru pa iwo onse.
34 Pakuti mwa iwo munalibe wosowa: pakuti onse amene
anali nayo minda, kapena nyumba anazigulitsa, nabwera
35 nawo malonda ache a izo adazigulitsa, nawaika pa mapazi
a atumwi: ndipo anagawira yense monga kusowa kwache.
36 Ndipo Yosefe, wochedwa ndi atumwi Barnaba, (ndilo
posandulika mwana wa chisangalalo) mLevi, fuko lache
37 la ku Kupro, pokhala nawo munda, anaugulitsa, nabwera
nazo ndalama zache, naziika pa mapazi a atumwi.

## Za Hananiya ndi Safira.

5 Koma munthu wina dzina lache Hananiya pamodzi
2 ndi Safira mkazi wache, anagulitsa chao, napatula pa
mtengo wache, mkazi'yo anadziwana naye'nso, natenga
3 chotapa, nachiika pa mapazi a atumwi. Koma Petro
anati, Hananiya, Satana anadzaza mtima wako chifukwa
chanji ndi kudzanyenga Mzimu Woyera, ndi kupatula pa
4 mtengo wache wa munda'wo? Pamene unali nawo,
sunali wako kodi? ndipo pamene unaugulitsa sunali
m'manja mwako kodi? bwanji chinalowa ichi mu mtima
5 mwako? sunanyenga anthu, komatu Mulungu. Koma
Hananiya pakumva mau awa anagwa pansi namwalira:
6 ndipo mantha akuru anagwera onse akumva'wo. Ndipo
anauka anyamata, namkulunga, namnyamula, naturuka
naye, namuika.
7 Koma atapita monga maora atatu, ndipo mkazi wache,
8 wosadziwa chidachitika'cho, analowa. Ndipo Petro
ananena naye, Undiuze, ngati munagulitsa munda'wo pa
9 mtengo wakuti. Ndipo ananena, Inde, wakuti. Koma
Petro anati kwa iye, munapangana pamodzi bwanji kuyesa
Mzimu wa Ambuye? Taona, mapazi awo a iwo amene
anaika mwamuna wako ali pa khomo, ndipo adzakunyamula
10 kuturuka nawe. Ndipo anagwa pansi pomwepo pa
mapazi ache, namwalira: ndipo analowa anyamata'wo,
nampeza iye wafa, ndipo anamnyamula kuturuka naye,
11 namuika kwa mwamuna wache. Ndipo anadza mantha
akuru pa mpingo wonse, ndi pa onse akumva izi.
12 Ndipo mwa manja a atumwi zizindikilo ndi zozizwa
zambiri zinachitidwa pa anthu; ndipo anali onse ndi
13 mtima umodzi m'khumbi la Solomoni. Koma wa otsala'wo
panalibe mmodzi analimba mtima kupatikana nawo;
14 komatu anthu anawakuzitsa; ndipo makamaka anaonje-
zedwa kwa Ambuye okulupirira ambiri, ndiwo amuna ndi
15 akazi; kotero kuti'nso ananyamula naturuka nawo odwala

ku makwalala, nawaika pa makama ndi pa mphasa, kuti,
popita Petro, ngakhale chitunzi chache chigwere wina wa
iwo. Koma'nso anasonkhana pamodzi unyinji wa anthu 16
ochokera ku midzi yozungulira Yerusalemu, alikutenga
odwala, ndi obvutika ndi mizimu yonyansa; ndiwo ana-
chiritsidwa onse'wa.

### Atumwi opulumutsidwa m'ndende; natenge-dwa'nso ku bwalo la akuru.

Koma anauka mkulu wa nsembe ndi onse amene anali 17
naye, ndiwo a chipatuko cha aSaduki, nagwidwa nayo
nsanje, ndipo anagwira atumwi, nawaika m'ndende mwa 18
onse. Koma ngelo wa Ambuye anatsegula pa khomo pa 19
m'ndende usiku, nawaturutsa iwo, nati, Pitani, ndipo imiri- 20
rani, nimulankhule m'kachisi kwa anthu onse mau a Moyo
umene. Ndipo atamva ichi, analowa m'kachisi mbanda 21
kucha, napunzitsa. Koma anadza mkulu wa nsembe ndi
iwo amene anali naye, nalalika a bwalo la akuru, ndi
akulu onse a ana a Israyeli, natuma ku m'ndende atenge-
dwe adja'wo. Koma anyamata'wo adafika'ko sanawapeza 22
m'ndende, ndipo pobwera anafotokoza, nanena, Nyumba ya 23
ndende tapeza chitsekere, ndi alonda alikuima pa mako-
mo; koma pamene tatsegula sitinapeza'mo mmodzi yense.
Koma mmene anamva mau awa mdindo wa kachisi ndi 24
ansembe akulu anathedwa nzeru ndi iwo adja, kuti ichi
chidzatani. Ndipo anadza wina nawafotokozera, kuti, 25
Taonani, amuna'wa mudawaika m'ndende ali m'kachisi, ali
kuima ndi kupunzitsa anthu. Pamenepo anachoka mdindo 26
pamodzi ndi anyamata; nadza nawo, koma osawagwiritsa,
pakuti anaopa anthu, angaponyedwe miyala. Ndipo 27
mmene adadza nawo, anawaika pa bwalo la akuru. Ndipo
anawafunsa mkuru wansembe, nanena, Tidakulamulirani 28
chilamulire, musapunzitsa pochula dzina ili; ndipo tao-
nani, mwadzaza Yerusalemu ndi chipunzitso chanu, ndipo
mufuna kuika pa ife mwazi wa munthu uyu. Ndipo 29
anayanka Petro ndi atumwi, nati, Tiyenera kumvera
Mulungu koposa anthu. Mulungu wa atate athu anaukitsa 30
Yesu, amene munamupha inu, ndi kumpachika pa mtengo.
Amene'yo Mulungu anamkweza ndi dzanja lamanja lache, 31
akhale Mtsogoleri ndi Mpulumutsi, kuti apatse kwa
Israyeli kulapa, ndi chikululukidwe cha machimo. Ndipo 32
ife ndife mboni za zinthu izi; Mzimu Woyera'nso, amene
Mulungu anapatsa kwa iwo akumvera Iye.

Koma mmene anamva iwo analaswa mtima, nafuna 33

34 kuwapha. Koma anauka'po wina pa bwalo la akuru,
ndiye mFarisi, dzina lache Gamaliyeli, mpunzitsi wa
malamulo, wochitidwa ulemu ndi anthu onse, nalamula
35 kuti atumwi'wo akhale kunja pang'ono. Ndipo anati kwa
iwo, Amuna inu a Israyeli, kadzichenjerani nokha za
36 anthu awa, chimene muti muwachitire. Pakuti asanafike
masiku ano anauka Teuda, nanena kuti ali kanthu iye
mwini; amene anadzipatika naye anthu, chiwerengero
chao ngati mazana anai: ndiye anaphedwa; ndi onse
amene anamvera iye anamwazika, napita pa chabe.
37 Atapita amene'yo, anauka Yuda wa ku Galileya, masiku
a kulembedwa, napatula anthu amtsate. Iyeyu'nso
anaonongeka, ndipo onse amene anamvera iye anabalali-
38 tsidwa. Ndipo tsopano ndinena ndi inu, Lekani anthu
amene'wa, nimuwalole akhale iwo; kuti ngati upungu
umene kapena nchito iyi ichokera kwa anthu, idzapasuka:
39 koma ngati ichokera kwa Mulungu simungathe kuwapasula;
40 kuti kapena mungapezeke otsutsana ndi Mulungu. Ndipo
anabvomerezana ndi iye; ndipo mmene adaitana atumwi,
anawakwapula nawalamulira asalankhule pochula dzina la
41 Yesu, ndipo anawamasula. Pamenepo ndipo anapita
kuchokera ku bwalo la akuru, nakondwera kuti anaye-
sedwa oyenera kunyozedwa chifukwa cha Dzina'lo.
42 Ndipo masiku onse, m'kachisi ndi m'nyumba, sanaleka
kupunzitsa ndi kulalikira Kristu Yesu.

### Asankhula atumiki asanu ndi awiri.

6 Koma masiku awa, pakuchurukitsa opunzira, kunauka
chidandauliro, aHeleniste kuwadandaulira aHebri, popeza
amasiye awo anaiwalika pa chitumikiro cha masiku onse.
2 Ndipo khumi ndi awiri'wo anaitana unyinji wa opunzira,
nati, Sikuyenera kuti ife tisiye mau a Mulungu ndi
3 kutumikira podyerapo. Chifukwa chache, abale, yang'a-
nani mwa inu amuna asanu ndi awiri a mbiri yabwino,
wodzala ndi Mzimu ndi nzeru, amene tikawaika asunge
4 nchito iyi. Koma ife tidzalimbika m'kupemphera, ndi
5 kutumikira mau. Ndipo mau amene anakonda unyinji
wonse; ndipo anasankha Stefano ndiye munthu wodzala
ndi chikulupiriro ndi Mzimu Woyera, ndi Filipo, ndi
Prokoro, ndi Nikanora ndi Timo, ndi Parmena, ndi
6 Nikolao, ndiye wopinduka wa ku Antiokeya: amene'wo
anawaika pa maso pa atumwi; ndipo mmene adape-
mphera, anaika manja pa iwo.
7 Ndipo mau a Mulungu anakula; ndipo chiwerengero

cha akupunzira chidachurukatu ku Yerusalemu; ndipo
khamu lalikuru la ansembe linamvera chikulupiriro'cho.

### Aphedwa Stefano chifukwa cha kubvomereza Kristu.

Ndipo Stefano, wodzala ndi chisomo ndi mphamvu, 8
anachita zozizwa ndi zizindikilo zazikuru mwa anthu.
Koma anauka ena a iwo ochokera mosonkhanira mwa a 9
Libertino, ndi a Kurenayo, ndi a Alesandreyo, ndi mwa
iwo a ku Kilikiya ndi ku Asiya, natsutsana ndi Stefano.
Ndipo sanangathe kukanirira nzeru ndi Mzimu analankhula 10
nazo. Pamenepo anafuna anthu akumpitira pansi, ndi 11
kuti, Tidamumva iye alikunenera Mose ndi Mulungu mau
a mwano. Ndipo anautsa anthu, ndi akuru, ndi alembi, 12
namfikira, namgwira iye, nadza naye ku bwalo la akulu,
naimika mboni zonama, zakunena, Munthu amene'yo 13
saleka kuneneza malo oyera amene, ndi malamulo'wo:
pakuti tinamumva iye alikunena, kuti, Yesu mNa- 14
zarayo amene adzaononga malo ano, nadzasanduliza
miyambo amene Mose anatipatsa. Ndipo anampenyetse- 15
tsa onse akukhala m'bwalo la akulu, naona nkhope yache
ngati nkhope ya ngelo.

Ndipo mkulu wansembe anati, Zitero izi kodi? 7
Ndipo anati, Amuna inu, abale, ndi atate, tamverani. 2
Mulungu wa ulemerero anaonekera kwa Atate wathu
Abrahamu, pokhala iye m'Mesopotamiya, asanayambe
kukhala m'Kara; nati kwa iye, Turuka ku dziko lako 3
ndi kwa abale ako, ndipo tiye, ku dziko limene ndidza-
kusonyeza iwe. Pamene anaturuka m'dziko la aKaldayo 4
namanga m'Kara: ndipo, kuchokera kumeneko, atamwa-
lira atate wache, Mulungu anamsunta alowe dziko lino,
m'mene mukhala'mo tsopano: ndipo sanampatsa iye 5
cholowa chache m'mene'mo, ngakhale popondapo phazi
lache iai; ndipo anamlonjezera iye kuti adzampatsa ili,
likhale lache, ndi la mbeu yache yomtsatira, angakhale
analibe mwana pamenepo. Koma Mulungu analankhula 6
chotero, kuti mbeu yache idzakhala alendo m'dziko la
eni, ndipo adzawachititsa ukapolo, nadzawachitira choipa,
zaka mazana anai. Ndipo mtundu umene udzawayesa 7
akapolo, ndidzauweruza Ine, ati Mulungu; ndipo zita-
pita izi adzaturuka, nadzanditumikira Ine m'malo muno.
Ndipo anampatsa iye chipangano cha mdulidwe: ndipo 8
kotero Abrahamu anabala Isake, namdula iye tsiku lachi-
sanu ndi chitatu; ndipo Isake anabala Yakobo, ndi Yako-

9 bo anabala atate akulu adja khumi ndi awiri. Ndipo
atate akulu'wa pochita naye nsanje Yosefe, anamgulitsa
10 ku Aigupto; ndipo Mulungu anali naye, namlanditsa iye
mwa zisautso zache zonse, nampatsa chisomo ndi nzeru pa
maso pa Farao Mfumu ya Aigupto; ndipo anamuika iye
11 kazembe pa Aigupto ndi pa nyumba yache yonse. Koma
inadza njala pa Aigupto, ndi Kanane lonse, ndi chisautso
chachikuru: ndipo sanapeza chakudya atate athu.
12 Koma pakumva Yakobo kuti muli tirigu m'Aigupto,
13 anatuma atate athu ulendo woyamba. Ndipo pa ulendo
wachiwiri Yosefe anazindikirika ndi abale ache; ndipo
14 pfuko la Yosefe linaoneka kwa Farao. Ndipo Yosefe
anatumiza, naitana Yakobo atate wache, ndi a banja
lache lonse, ndiwo anthu makumi asanu ndi awiri mpha-
15 mbu asanu. Ndipo Yakobo anatsika ku Aigupto; ndipo
16 anamwalira, ndi iye ndi atate athu; ndipo anawanyamula
kupita nawo ku Sekemu, nawaika m'manda amene Abra-
hamu adagula ndi mtengo wache wa ndalama kwa ana a
17 Emori m'Sukemu. Koma mmene inayandika nthawi ya
lonjezo, limene Mulungu adalonjezana ndi Abrahamu,
18 anthu'wo anakula nachuruka m'Aigupto, kufikira inauka
mfumu yina pa Aigupto, imene siinamdziwa Yosefe.
19 Imene'yo inachenjerera pfuko lathu, nawachitira choipa
atate athu, nawatayitsa tiana tao, kuti angakhale ndi
20 moyo. M'nyengo yomwe'yi anabadwa Mose, ndiye wo-
koma nditu; ndipo anamlera miyezi itatu m'nyumba ya
21 atate wache: ndipo pakutayika Iye, anamtola mwana wa
mkazi wa Farao, namlera iye akhale mwana wache.
22 Ndipo Mose anapunzira nzeru zonse za aAigupto; ndipo
anali wamphamvu m'mau ache ndi m'nchito zache.
23 Koma pamene zaka zache zinafikira ngati makumi anai,
kunalowa mu mtima mwache kuzonda abale ache ana a
24 Israyeli. Ndipo pakuona wina woti adamchitira choipa,
iye anamchinjirikiza, nambwezera chilango wozunza'yo,
25 napha mAigupto. Ndipo anayesa kuti abale ache akazi-
ndikira kuti Mulungu akawapatsa chipulumutso mwa
26 dzanja lache; koma sanazindikira. Ndipo mmawa mwa-
che anawaonekera ali kulimbana ndeu, ndipo anati
awateteze, ayanjane'nso, nati, Amuna inu, muli abale;
27 muchitirana choipa bwanje? koma iye wakumchitira
mnzache choipa anamkanka, nati, Wakuika iwe ndani
28 mkulu ndi wotiweruzira? Kodi ufuna kundipha ine,
29 monga unapha mAigupto dzulo? Ndipo Mose anathawa
pa mau awa, nakhala mlendo m'dziko la Midianu; pame-

nepo anabala ana amuna awiri. Ndipo zitapita zaka 30
makumi anai, anamuonekera ngelo m'chipululu cha Sina,
m'chirangali cha moto wa chitsamba. Koma Mose paku- 31
ona, anazizwa pa chooneka'cho; ndipo pakuyandikira iye
kukaona, kunali mau a Ambuye, Ine ndine Mulungu wa 32
atate anu, Mulungu wa Abrahamu, ndi wa Isake, ndi wa
Yakobo. Ndipo Mose ananthunthumira, osalimbika mtima
kupenyetsa'ko. Ndipo Ambuye anati kwa iye, Masula 33
nsapato ku mapazi ako; pakuti pa malo amene uponda'po
mpoyera. Kuona ndaona choipidwa nacho anthu anga ali 34
m'Aigupto, ndipo ndamva kubuula kwao; ndipo ndatsika
kuwalanditsa iwo: ndipo tsopano, tiye kuno, ndikutume ku
Aigupto. Mose uyu amene anamkana, ndi kuti, Wakuika 35
iwe ndani mkuru ndi woweruza? amene'yo Mulungu ana-
mtuma akhale mkuru, ndi mombolo, ndi dzanja la angelo
womuonekera pa chitsamba. Amene'yo anawatsogolera, 36
naturuka nawo atachita zozizwa ndi zizindikilo m'Aigupto,
ndi m'Nyanja yofiira, ndi m'chipululu zaka makumi
anai. Uyu ndi Mose udja, adati kwa ana a Israyeli, 37
Mulungu adzakuutsirani Mneneri wa mwa abale anu,
monga ine. Uyu ndiye amene anali m'mpingo m'chipu- 38
lulu pamodzi ndi ngelo wa kulankhula naye m'phiri la Sina,
ndipo ndi atate athu: amene analandira maneno amoyo
akutipatsa ife: amene atate athu sanafuna kumvera iye, 39
koma anamkanka achoke, nabwera mbuyo mu mtima mwao
ku Aigupto, anati ndi Arone, Tipangirani milungu yotitso- 40
golera ife: pakuti Mose uyu, amene anatiturutsa m'Aigu-
pto, sitidziwa chomwe chamgwera. Ndipo anapanga 41
mwana wa ng'ombe masiku omwe'wo, nalitengera fano'lo
nsembe, nasekerera ndi nchito za manja awo. Koma 42
Mulungu anatembenuka, nawapereka iwo atumikire gulu
la kumwamba; monga kwalembedwa m'kalata wa aneneri,

*Kodi mwanditirira ine zophedwa, ndi nsembe,*
*Zaka makumi anai m'chipululu, nyumba ya Israyeli inu?*
*Ndipo munatenga chihema cha Moloki,* 43
*Ndi nyenyezi ya mulungu Refani,*
*Zitunzi'zo mudazichita kuzipembedzera izo:*
*Ndipo ndidzakutengani kumka nanu mtsogolo mwache mwa*
*Babulo.*

Chihema cha umboni chinali ndi atate athu m'chipu- 44
lulu, monga adalamula Iye wakulankhula ndi Mose,
achipange ichi monga mwa chitunzi'cho adachiona.
Chimene'nso atate athu akudza mbuyo, analowa nacho 45

ndi Yosua polandira iwo za amitundu, amene Mulungu
anawaingitsa pa maso pa atate athu, kufikira masiku a
46 Davide; amene anapeza chisomo pa maso pa Mulungu,
napempha kuti apeze mokhalira'mo Mulungu wa Yakobo.
47 Koma Solomoni anammangira nyumba. Komatu Wamwa-
48 mbamwamba'yo sakhalira m'nyumba zomangidwa ndi
manja; monga mneneri anena,

49 *Thambo la kumwamba ndilo mpando wachifumu wanga,*
*Ndi dziko chokhala'po mapazi anga:*
*Mudzandimangira nyumba yotani? ati Ambuye:*
*Kapena malo a mpumulo wanga ndi anji?*
50 *Silinapanga dzanja langa zinthu izi zonse kodi?*

51 Ouma khosi ndi osadulidwa mtima ndi makutu inu,
mukaniza Mzimu Woyera nthawi zonse inu: monga
52 anachita atate anu, momwemo inu. Ndiye ani wa
aneneri atate anu sanamzunza? ndipo anawapha iwo
amene anaonetseratu za kudza kwache kwa Wolunga-
ma'yo; wa iye amene mwakhala tsopano akumpereka
53 ndi akumupha; inu amene munalandira malamulo monga
adaikika ndi angelo, ndipo simunawasunga.
54 Koma pakumva izi analaswa mtima, namkukutira mano.
55 Koma iye, pokhala wodzala ndi Mzimu Woyera, anape-
nyetsetsa kumwamba, naona ulemerero wa Mulungu, ndi
56 Yesu alikuima pa dzanja lamanja la Mulungu, nati,
Taonani, ndipenya mwamba motseguka, ndi Mwana wa
57 munthu alikuima pa dzanja lamanja la Mulungu. Koma
anapfuula ndi mau akuru, natseka m'makutu mwao,
58 namgumukira iye ndi mtima umodzi; ndipo anamtaya
kunja kwa mudzi, namponya miyala; ndipo mboni'zo
zinaika zobvala zao pa mapazi a mnyamata dzina lache
59 Saulo. Ndipo anamponya miyala Stefano, alikuitana
Ambuye, ndi kunena, Ambuye Yesu, landirani mzimu
60 wanga. Ndipo mmene anagwada pansi, anapfuula ndi
mau akuru, Ambuye musawaikire iwo chimo ili. Ndipo
mmene adati ichi, anagona tulo.

### Utenga Wabwino pa Samariya.
### Simoni wa nyanga.

8 Ndipo Saulo anali kubvomerezana nawo pa imfa
yache. Ndipo kunayamba tsiku lidja kuzunza kwakukuru
pa mpingo'wo unali m'Yerusalemu; ndipo anabalalitsidwa
onse m'maiko a Yudeya ndi Samariya, koma osati atumwi
2 ai. Ndipo anamuika Stefano anthu opembedzera, nachita

maliro akuru pa iye. Ndipo Saulo anapasula mpingo, 3
nalowa m'nyumba m'nyumba, nakoka'mo amuna ndi
akazi, nawaika m'ndende.

Pamenepo ndipo iwo akubalalitsidwa anapitapita 4
nalalikira mau'wo. Ndipo Filipo anatsikira ku mudzi 5
wa ku Samariya, nawalalikira iwo Kristu. Ndipo maka- 6
mu'wo ndi mtima umodzi anasamalira zonenedwa ndi
Filipo, pamene anamva iwo, napenya zizindikilo zimene
anazichita. Pakuti ambiri a iwo akukhala nayo mizimu 7
yonyansa, inawaturukira, yopfuula ndi mau akuru: ndipo
ambiri a manjenje, ndi opunduka, anachiritsidwa. Ndipo 8
panakhala chimwemwe chachikuru m'mudzi'mo.

Koma panali munthu dzina lache Simoni amene 9
adachita matsenga m'mudzi'mo kale, nadabwitsa anthu
a Samariya, ndi kunena kuti iye yekha ndiye munthu
wamkuru: amene'yo anamsamalira onse'wo, kuyambira 10
wamng'ono kufikira wamkuru, ndi kunena, Uyu ndiye
mphamvu ya Mulungu, yonenedwa Yeikuru. Ndipo 11
anamsamalira iye, popeza nthawi yeikuru adawadabwitsa
iwo ndi matsenga ache. Koma pamene anakulupirira 12
Filipo wakulalikira utenga wabwino wakukamba za ufu-
mu wa Mulungu ndi dzina la Yesu Kristu, anabatizidwa,
ndi amuna ndi akazi. Ndipo Simoni mwini wache ana- 13
kulupirira'nso: ndipo mmene anabatizidwa, anakhalira
ndi Filipo; ndipo pakuona zizindikilo ndi mphamvu
zazikuru zirikuchitika, anadabwa.

Koma pamene atumwi a ku Yerusalemu anamva kuti 14
Samariya adalandira mau a Mulungu, anawatumizira
Petro ndi Yohane: amene'wo, mmene adatsika'ko, ana- 15
wapempherera, kuti alandire Mzimu Woyera: pakuti 16
kufikira pamenepo asanagwe pa wina mmodzi wa iwo:
koma anangobatizidwa m'dzina la Ambuye Yesu. Pame- 17
nepo anaika manja pa iwo, ndipo analandira Mzimu
Woyera. Koma pakuona Simoni kuti mwa maikidwe 18
ache a manja a atumwi anapatsidwa Mzimu Woyera,
anawatengera ndalama, nanena, Ndipatseni ine'nso ula- 19
muliro umene, kuti amene ali yense ndikaika manja pa
iye, alandire Mzimu Woyera. Koma Petro anati kwa 20
iye, Ndalama yako itayike nawe, chifukwa unalingirira
kulandira mphatso ya Mulungu ndi ndalama. Ulibe 21
gawo kapena cholandira ndi mau awa: pakuti mtima
wako suli wolunjika pa maso pa Mulungu. Chifukwa 22
chache lapa choipa chako ichi, ndipo pemphera Ambuye,
ngati kapena akukululukire iwe cholingirira cha mtima

23 wako. Pakuti ndiona kuti wagwidwa ndi ndulu yowawa
24 ndi nsinga ya chisalungamo. Ndipo Simoni anayanka
nati, Mundipempherere ine kwa Ambuye kuti zisandi-
gwere izi wanena'zi.
25 Pamenepo iwo, atatha kuchita mboni ndi kulankhula
mau a Ambuye, anabwera kumka ku Yerusalemu, nalali-
kira Utenga Wabwino ku midzi yambiri ya a Samariya.

**Filipo ndi mdindo wa ku Aitiopiya.**

26 Koma ngelo wa Ambuye analankhula ndi Filipo,
nanena, Nyamuka, nupite mbali ya ku mwela, kutsata
njira yotsika kuchokera ku Yerusalemu kumka ku Gaza:
27 ndiyo ya chipululu. Ndipo anauka napita: ndipo taona
munthu wa ku Aitiopiya mdindo wa mphamvu wa Kanda-
ke, mfumu wamkazi wa aAitiopiya, ndiye wakusunga
chuma chache chonse, amene anadza ku Yerusalemu
28 kudzapemphera; ndipo analinkubwerera, nalikukhala pa
29 gareta wache, nawerenga mneneri Yesaya. Ndipo Mzimu
anati kwa Filipo, Yandikira, nudzipatika ku gareta uyu.
30 Ndipo Filipo anamtamangira, namva iye alikuwerenga
Yesaya mneneri, ndipo anati, Kodi uzindikira chimene
31 uwerenga? Koma anati, Ndingathe bwanji, popanda
munthu wonditsogolera ine? ndipo anapempha Filipo
32 akwere nakhale naye. Koma pa lembo pamene analiku-
werenga'po ndipo,

*Ngati nkhosa anatengedwa kukaphedwa,*
*Ndipo monga mwana wa nkhosa ali ndu pa maso pa womsenga,*
*Kotero sanatsegula pa kamwa pache:*
33 *M'kuchepetsedwa kwache chitsutso chache chinachotsedwa:*
*Mbadwo wache adzaubukitsa ndani?*
*Chifukwa wachotsedwa ku dziko moyo wache.*

34 Ndipo mdindo'yo anayanka Filipo, nati, Ndikupempha,
mneneri anena ichi za ani? za yekha, kapena za wina?
35 Ndipo Filipo anatsegula pa kamwa pache, nayamba pa
36 lembo ili, namlalikira kwa iye Yesu. Ndipo monga
anapita pa njira pao, anadza ku madzi akuti; ndipo
mdindo'yo anati, Taona'po madzi; chindiletsa ine chiani
38 ndisabatizidwe? Ndipo anamuza kuti aimitse gareta;
ndipo anatsikira onse awiri ku madzi, ndi Filipo ndi
39 mdindo'yo; ndipo anambatiza iye. Ndipo pamene ana-
kwera kuturuka m'madzi, Mzimu wa Ambuye anakwatula
Filipo; ndipo mdindo sanamuona'nso, pakuti anapita
40 njira yache wokondwera. Koma Filipo anapezedwa ku

Azotu: ndipo popitapita analalikira Utenga Wabwino m'midzi yonse, kufikira anadza iye ku Kaisareya.

**Kusanduka mtima kwa Paulo pa njira ya ku Damasko.** (Machitidwe, **22**: 1-16; **26**: 9-18.)

Koma Saulo, wosaleka kupumirira pa akupunzira a 9
Ambuye kuopsya ndi kupha, ananka kwa mkulu wanse-
mbe, napempha kwa iye akalata akumka nawo ku 2
Damasko ku zosonkhanira'mo, kuti akapeza ena okhala a
Njira'yi, ndi amuna ndi akazi, akawatenge omangidwa ku
Yerusalemu. Ndipo poyenda ulendo wache, kunali kuti 3
iye anayandikira Damasko: ndipo dzidzidzi kudawalawala
ndi kumzingira kuunika kuchokera kumwamba; ndipo 4
anagwa pansi, namva mau akunena naye, Saulo, Saulo,
Undilondalonda bwanji? Koma anati, Ndinu ani Mbuye? 5
Ndipo anati, Ndine Yesu amene umlondalonda iwe;
komatu, nyamuka, nulowe m'mudzi, ndipo kudzanenedwa 6
kwa iwe chimene uyenera kuchita. Ndipo amuna'wo 7
akumperekeza iye anaima ndu, atamvadi mau, koma
osaona munthu. Ndipo Saulo anauka pansi; koma 8
potseguka maso ache, sanapenya kanthu; ndipo ana-
mgwira dzanja, namtenga nalowa naye ku Damasko.
Ndipo anali masiku atatu wosaona, ndipo sanadya kapena 9
kumwa.

Koma ku Damasko kunali wopunzira wina dzina 10
lache Hananiya; ndipo Ambuye anati kwa iye m'maso-
mpenya, Hananiya. Ndipo anati, Ndiri pano, Ambuye.
Ndipo Ambuye anati kwa iye, Tauka, pita ku kwalala 11
lonenedwa Lolunjika, ndipo m'nyumba ya Yuda ufunse
za munthu dzina lache Saulo, wa ku Tarsi: pakuti taona,
alikupemphera; ndipo anaona mwamuna dzina lache 12
Hananiya, alikulowa, namuikira manja, kuti apenye'nso.
Ndipo Hananiya anayanka nati, Ambuye, ndamva ndi 13
ambiri za munthu uyu, kuti anachitiradi choipa oyera-
mtima anu m'Yerusalemu; ndi kuti pano ali nawo 14
ulamuliro wa kwa akulu ansembe wa kumanga onse
akuitana pa dzina lanu. Koma Ambuye anati kwa iye, 15
Pita: kuti iye ndiye chotengera chosankhika kwa Ine,
cha kunyamula dzina langa pa maso pa amitundu ndi
mafumu, ndi ana a Israyeli: pakuti Ine ndidzamuonetsa 16
iye zinthu zambiri'zo ayenera iye kuzimva kuwawa
chifukwa cha dzina langa. Ndipo anachoka Hananiya, 17
nalowa ku nyumba'yi; ndipo anaika manja ache pa iye,
nati, Saulo, mbale, Ambuye wanditumа ine, ndiye Yesu

amene anakuonekera pa njira wadzera'yo, kuti upenye'-
18 nso, ndi kudzazidwa ndi Mzimu Woyera. Ndipo pomwepo
padagwa ku maso ache ngati mamba, ndipo anapenya-
19 'nso; ndipo anauka nabatizidwa; ndipo analandira
chakudya, naona nacho mphamvu.

**Azunzika mzunzi'yo.**

Ndipo anakhala pamodzi ndi akupunzira a ku Damasko
20 masiku ena. Ndipo pomwepo m'zosonkanira'mo analali-
21 kira Yesu, kuti Iye ndiye mwana wa Mulungu. Ndipo
onse amene anamva anadabwa, nanena, Suyu iye amene
anaononga m'Yerusalemu onse akuitana pa dzina ili?
Ndipo adza kuno kudzatero, kuti amuke nawo omangidwa
22 kwa akuru ansembe. Koma Saulo anakula makamaka
mu mphamvu, nadodometsa aYuda akukhala m'Damasko,
nawatsimikizira kuti amene'yo ndi Kristu.
23 Ndipo atapita masiku ambiri, aYuda anapangana kuti
24 amuphe iye: koma chiwembu chao chinadziwika ndi
Saulo. Ndipo anadikirira pa zipata'nso usana ndi usiku
25 kuti akamuphe; koma opunzira ache anamtenga usiku,
nampyoletsa pa linga, namtsitsa mu mtanga.
26 Koma mmene anafika ku Yerusalemu, anayesa kudzi-
patika kwa opunzira: ndipo anamuopa iye onse, osakulu-
27 pirira kuti ali wopunzira. Koma Barnaba anamtenga
iye, napita naye kwa atumwi, nawafotokozera umo
adaonera Ambuye mu njira, ndi kuti analankhula naye,
ndi kuti m'Damasko adanena molimbika-mtima m'dzina
28 la Yesu. Ndipo anali pamodzi nawo, nalowa naturuka
29 ku Yerusalemu, nanena molimbika-mtima m'dzina la
Ambuye; ndipotu analankhula natsutsana ndi a chiHele-
30 niste; koma anayesayesa kumupha iye. Koma mmene
abale anachidziwa, anapita naye ku Kaisareya, namtumiza
achoke'ko kumka ku Tarso.
31 Pamenepo ndipo mpingo wa m'Yudeya lonse ndi
Galileya ndi Samariya unali nawo mtendere, nukhazikika,
ndipo unayenda m'kuopa kwa Ambuye ndi m'chitontozo
cha Mzimu Woyera, nuchuruka.

**Achiritsidwa Eneya; aukitsidwa Tabita.**

32 Koma kunali, pakupita Petro ponseponse, anatsikira-
33 'nso kwa oyera-mtima akukhala ku Luda. Ndipo anapeza
kumeneko munthu dzina lache Eneya, amene anagonera
pa mphasa zaka zisanu ndi zitatu; amene anagwidwa

manjenje. Ndipo Petro anati kwa iye, Eneya, Yesu 34
Kristu akuchiritsa iwe; nyamuka, yalula mphasa yako.
Ndipo anauka pomwepo. Ndipo anamuona iye onse 35
akukhala ku Luda ndi ku Sarona, natembenukira kwa
Ambuye amene'wa.

Koma m'Yopa munali wopunzira dzina lache Tabita, 36
ndilo kunena Dorika; mkazi amene'yo anadzala ndi
nchito zabwino ndi za chifundo zimene anazichita.
Ndipo kunali m'masiku awa, kuti anadwala iye, namwa- 37
lira; ndipo atamsambitsa iye anamgoneka m'chipinda
chosanja. Ndipo popeza Luda ndi pafupi pa Yopa, 38
mmene anamva opunzira'wo kuti Petro anali pomwepo,
anamtumizira anthu awiri, namdandaulira, Usachedwa
udze kwa ife. Ndipo Petro anauka, natsagana nawo. 39
Mmene anafika'ko, anapita naye ku chipinda chosanja:
ndipo amasiye onse anaima'po pali iye, nalira, namuonetsa
maraya ndi zobvala zimene Dorika adasoka, pamene anali
nawo pamodzi. Koma Petro anawaturutsa onse, nagwada 40
pansi, napemphera; ndipo potembenukira ku mtembo
anati, Tabita, nyamuka. Ndipo anatsegula maso ache;
ndipo pakuona Petro, anakhala tsonga. Ndipo Petro 41
anamgwira dzanja, namukitsa iye; ndipo mmene adaitana
oyera-mtima ndi amasiye anampereka iye wamoyo. Ndipo 42
kudadziwika ku Yopa konse: ndipo ambiri anakulupirira
Ambuye. Ndipo kunali, kuti anakhala iye m'Yopa 43
masiku ambiri ndi munthu Simoni wofufuta zikopa.

### Kenturiyo Korneliyo.

Ndipo kunali munthu ku Kaisareya, dzina lache 10
Korneliyo, kenturiyo wa gulu lochedwa la Italiya, ndiye 2
munthu wopembedza, ndi wakuopa Mulungu ndi banja
lache lonse, amene anapatsa anthu za chifundo zambiri,
napemphera Mulungu kosaleka. Anapenya m'maso- 3
mpenya poyera, ngelo wa Mulungu alinkudza kwa iye,
ngati ora lachisanu ndi chinai la usana, nanena naye,
Korneliyo! Ndipo pompenyetsetsa iye ndi kuopa, anati, 4
Nchiani, Mbuye? Ndipo anati kwa iye, Mapemphero
ako ndi zachifundo zako zinakwera zikhala chikumbutso
pa maso pa Mulungu. Ndipo tsopano tumiza amuna ku 5
Yopa, aitane munthu Simoni, wochedwa'nso Petro: ache- 6
rezedwa iye ndi wina Simoni wofufuta zikopa, nyumba
yache iri mbali mwa nyanja. Ndipo mmene atachoka 7
ngelo amene adalankhula naye, anaitana anyamata ache
awiri, ndi msilikari wopembedza, wa iwo amene amtumikira

8 kosaleka; ndipo mmene adawafotokozera zonse, anawa-
tuma ku Yopa.
9 Koma mmawa mwache, pokhala pa ulendo pao iwo'wa,
mmene anayandikira mudzi, Petro anakwera pa tsindwi
kukapemphera, ngati pa ora lachisanu ndi chimodzi;
10 ndipo anagwidwa njala, nafuna kudya; koma mmene
analinkukonzera chakudya kudamgwera ngati kukomoka;
11 ndipo anaona pa thambo padatseguka, ndi chotengera
chirinkutsika, chonga ngati chinsaru chachikuru, chogwi-
ridwa pa ngondya zache zinai, ndi kutsikira pa dziko
12 pansi; m'mene'mo munali nyama za miyendo inai za
mitundu yonse, ndi zokwawa za pa dziko ndi mbalame
13 za mlengalenga. Ndipo anamdzera mau, Tauka, Petro;
14 ipha, nudye. Koma Petro anati, Iaitu, Mbuye; kuti
sindinadya ine ndi kale lonse kanthu kosapatulidwa ndi
15 konyansa. Ndipo mau anamdzera'nso nthawi yachiwiri,
Chimene Mulungu anayeretsa, usachiyesa chosapatulidwa.
16 Ndipo chinachitika katatu ichi; ndipo pomwepo chote-
ngera'cho chinatengedwa kumwamba.
17 Ndipo pokayikakayika Petro mwa yekha ndi kuti maso-
mpenya adawaona akati chiani, taonani, amuna adja
otumidwa ndi Korneliyo, atafunsira nyumba ya Simoni,
18 anaima pa chipata, ndipo anaitana nafunsa ngati Simoni,
19 wochedwa'nso Petro acherezedwa'ko. Ndipo mmene
Petro analingirira za masompenya, Mzimu'wo ananena
20 naye, Taona, amuna atatu akufuna iwe. Komatu tauka,
nutsike, ndipo upite nawo, wosakayikakayika; kuti ndawa-
21 tuma ndine. Ndipo Petro anatsikira kwa anthu'wo, nati,
Taonani, ine ndine amene mumfuma; chifukwa chache
22 mwadzera nchiani? Ndipo anati, Korneliyo kenturiyo'yo
munthu wolungama ndi wakuopa Mulungu, amene mtu-
ndu wonse wa aYuda umchitira mboni, anachenjezedwa
ndi ngelo woyera kuti atumize nakuitane iwe ubwere ku
23 nyumba yache, ndi kummvetsa mau ako. Pamenepo ana-
walowetsa nawachereza.
Ndipo mmawa mwache anauka naturuka nawo, ndi ena
24 a abale a ku Yopa anamperekeza iye. Ndipo mmawa
mwache analowa m'Kaisareya. Koma Korneliyo anali kudi-
kira iwo, atasonkhanitsa abale ache ndi mabwenzi ache
25 enieni. Ndipo panali pakulowa Petro, Korneliyo anako-
mana naye, nagwa pa mapazi ache, nampempedza.
26 Koma Petro anamutsa iye, nanena, Nyamuka; ine'nso
27 ndine munthu. Ndipo pakukamba naye, analowa, napeza
28 ambiri atasonkana: ndipo anati kwa iwo, Mudziwa inu

nokha kuti sikuloledwa kwa munthu mYuda adzipatike
kapena kudza kwa munthu wa mtundu wina; koma
Mulungu anandionetsera ine ndisanenere munthu ali
yense wosapatulidwa kapena wonyansa; chifukwa cha- 29
che'nso ndinadza wosakana, mmene munatuma kundiitana.
Pamenepo ndifunsa, mwandiitaniranji? Ndipo Korneliyo 30
anati, Atapita masiku anai, kufikira monga ora ili,
ndinalikupemphera m'nyumba yanga pa ora la chisanu
ndi chinai; ndipo taonani, padaima pa maso panga
munthu wobvala chobvala chonyezimira, ndipo anati, 31
Korneliyo, lamveka pemphero lako, ndipo zopereka za
chifundo zako zakumbukika pa maso pa Mulungu.
Chifukwa chache tumiza ku Yopa, nuitane Simoni amene 32
anenedwa'nso Petro; amene acherezeka m'nyumba ya
Simoni wofufuta zikopa, mbali mwa nyanja. Pamenepo 33
ndinatumiza kwa iwe osachedwa; ndipo wachita bwino
wadza kuno. Chifukwa chache taona tiri tonse pano pa
maso pa Mulungu, kumva zonse Ambuye anakulamulira.
Ndipo Petro anatsegula pa kamwa pache, nati, 34

Zoona ndizindikira kuti Mulungu alibe tsankhu:
koma m'mitundu yonse wakumuopa Iye ndi wakuchita 35
chilungamo, alandiridwa naye. Mau amene anatumiza 36
kwa ana a Israyeli, akulalikira Utenga Wabwino wa
mtendere mwa Yesu Kristu (ndiye Ambuye wa onse)—
mau'wo muwadziwa inu, adadza'wo ku Yudeya lonse, 37
akuyamba ku Galileya, ndi ubatizo umene Yohane anau-
lalikira; za Yesu wa ku Nazarete, kuti Mulungu ana- 38
mdzoza Iye ndi Mzimu Woyera ndi mphamvu; amene
anapitapita nachita zabwino, nachiritsa onse osautsidwa
ndi Mdierekezi, kuti Mulungu anali pamodzi ndi Iye.
Ndipo ife ndife mboni za zonse adazichita m'dziko la 39
a Yuda ndi m'Yerusalemu; amene'nso anamupha, nampa-
chika pa mtengo. Amene'yo, Mulungu anamukitsa tsiku 40
lachitatu, nalola kuti aonetsedwe, si kwa anthu onse ai, 41
koma kwa mboni zosankhidwiratu ndi Mulungu, ndiwo
ife amene tinadya ndi kumwa naye pamodzi, atauka iye
kwa akufa. Ndipo anatilamulira ife tilalikire kwa anthu, 42
ndipo tichite mboni kuti uyu ndiye amene aikidwa ndi
Mulungu akhale oweruza amoyo ndi akufa. Amene'yu 43
Aneneri onse amchitira mboni, kuti onse akumkulupirira
Iye adzalandira chikukululukiro cha machimo awo, mwa
dzina lache.

Petro ali chilankhulire, Mzimu Woyera anagwa pa onse 44
akumva mau. Ndipo anadabwa okulupirira'wo a ku mduli- 45

dwe onse amene anadza naye Petro, chifukwa pa amitu-
46 ndu'nso panatiridwa mphatso ya Mzimu Woyera. Pakuti
anawamva iwo alikulankhula ndi malilime, ndi kumkuza
47 Mulungu. Pamenepo Petro anayanka, Kodi pali munthu
akhoza kuletsa madzi, kuti asabatizidwe awa, amene ala-
48 ndira Mzimu Woyera ngati'nso ife? Ndipo analamulira
iwo abatizidwe m'dzina la Yesu Kristu. Pamenepo ana-
mpempha iye atsotse masiku.

**Petro adziwerengera pa maso pa mpingo kuti anabatiza Korneliyo.**

11 Koma atumwi ndi abale akukhala m'Yudeya anamva
2 kuti amitundu'nso adalandira mau a Mulungu. Ndipo
pamene Petro adakwera kudza ku Yerusalemu, iwo a ku
3 mdulidwe, anatsutsana naye, nanena kuti, Unalowa kwa
4 anthu osadulidwa, ndipo unadya nawo. Koma Petro
5 anayamba, nawafotokozera chilongosolere, nanena, Ndinali
ine m'mudzi wa Yopa ndi kupemphera; ndipo m'kuko-
moka ndinaona masompenya, chotengera chirikutsika,
ngati chinsaru chachikuru chogwiridwa pa ngondya zache
zinai; ndi kutsika kumwamba, ndipo chinadza pali ine:
6 chimene'cho ndidachipenyetsetsa ndinachilingirira, ndipo
ndinaona nyama za miyendo inai za pa dziko ndi zirombo,
7 ndi zokwawa, ndi mbalame za mlengalenga. Ndipo
ndinamva'nso mau akunena ndi ine, Tauka Petro; ipha,
8 nudye. Koma ndinati, Iaitu, Ambuye; kuti kanthu
kosapatulidwa, kapena konyansa sikanalowe mkamwa
9 mwanga ndi kale lonse. Koma mau anayanka nthawi
yachiwiri oturuka mwamba, Chimene Mulungu anachiye-
10 retsa, usachiyesera chosapatulidwa iwe. Ndipo ichi
chinachitika katatu; ndipo zinakwezeka'nso zonse kumwa-
11 mba. Ndipo taonani, pomwepo amuna atatu anaima pa
khomo la nyumba m'mene munali ife, anatumidwa kwa
12 ine ochokera ku Kaisareya. Ndipo Mzimu unandiuza
ndimke nawo, wosasiyanitsa konse. Ndipo abale awa
asanu ndi mmodzi anandiperekeza'nso; ndipo tinalowa ku
13 nyumba ya munthu'yo: ndipo anatiuza ife kuti adaona
ngelo wakuima m'nyumba yache, ndi kuti, Tumiza ku
14 Yopa, nuitane Simoni, wonenedwa'nso Petro; amene
adzalankhula mau kwa iwe, amene udzapulumutsidwa nawo,
15 ndi iwe ndi a pa banja ako onse. Ndipo mmene ndinaya-
mba kulankhula, Mzimu Woyera anawagwera, monga
16 anatero ndi ife poyamba padja. Ndipo ndinakumbuka
mau a Ambuye, kuti ananena, Yohane'tu anabatiza ndi

madzi; koma inu mudzabatizidwa ndi Mzimu Woyera.
Ngati tsono Mulungu anawapatsira iwo mphatso yomwe'yi 17
yonga ya kwa ife, pamene tinakulupirira Ambuye Yesu
Kristu, ndine ani kuti ndingathe kuletsa Mulungu?
Ndipo pamene anamva izi, anakhala ndu, nalemekeza 18
Mulungu, ndi kunena, Potero Mulungu anapatsa kwa a
mitundu'nso kutembenukira mtima ku moyo.

**Utenga Wabwino ulalikidwa kwa amitundu a ku Antiokeya.**

Pamenepo iwotu akubalalika chifukwa cha chisau- 19
tso'cho chidadza pa Stefano anafikira ku Foinike, ndi
Kupro, ndi Antiokeya, osalankhula mau kwa wina yense
koma kwa aYuda okha. Koma panali ena mwa iwo, 20
amuna a ku Kupro, ndi Kurene, amene'wo, mmene adafika
ku Antiokeya, analankhula ndi aHelene, ndi kulalikira
Utenga Wabwino wa Ambuye Yesu. Ndipo dzanja la 21
Ambuye linali nawo; ndipo unyinji wakukulupirira
unatembenukira kwa Ambuye. Ndipo mbiri yao ina- 22
mveka ku makutu a mpingo wakukhala m'Yerusalemu;
ndipo anatuma Barnaba apite kufikira ku Antiokeya;
amene'yo, mmene anafika, naona chisomo cha Mulungu, 23
anakondwa; ndipo anawadandaulira onse, kuti atsimikize
mtima kukhalabe ndi Ambuye; chifukwa anali munthu 24
wabwino, ndi wodzala ndi Mzimu Woyera ndi chikulupi-
riro: ndipo khamu lalikuru lidaonjezeka kwa Ambuye.
Ndipo anaturuka kumka ku Tarso kufunafuna Saulo: 25
ndipo mmene anampeza, anadza naye ku Antiokeya. 26
Ndipo kunali, kuti chaka chonse anasonkhana pamodzi
mu mpingo, napunzitsa anthu aunyinji; ndipo opunzira
anayamba kuchedwa aKristu ku Antiokeya.
Koma masiku awa aneneri anatsika ku Yerusalemu 27
kudza ku Antiokeya. Ndipo anauka mmodzi mwa iwo, 28
dzina lache Agabo, nalangiza mwa Mzimu, kuti padza-
khala njala yeikulu pa dziko lonse lokhala'mo anthu;
ndiyo idadza masiku a Klaudiya. Ndipo akupunzira, 29
yense monga anakhoza, anatsimikiza mtima kutumiza
zotandiza abale akukhala m'Yudeya; icho'nso anachichita, 30
natumiza kwa akulu mwa dzanja la Barnaba ndi Saulo.

**Herode azunza mpingo, amupha Yakobo, naponya Petro ku ndende. Petro apulumuka m'ndende. Imfa ya Herode.**

Koma nyengo imene'yo Herode mfumu anaturutsa 12

2 manja ache kuchitira zoipa ena a mu mpingo. Ndipo
3 adapha ndi lupanga Yakobo mbale wa Yohane. Ndipo
pakuona kuti kudakondweretsa aYuda, anaonjeza'po na-
gwira Petro'nso. Ndipo awa ndi masiku a mkate wopanda
4 chotupitsa. Ndipo mmene adamgwira, anamuika m'nde-
nde, nampereka kwa magulu anai a alonda, lonse anai
anai, amdikire iye; ndipo anafuna kumturutsa kudza
5 naye kwa anthu atapita Paskha. Pamenepo ndipo
Petro anasungika m'ndende: koma mpingo unampe-
6 mpherera iye kwa Mulungu kosalekeza. Ndipo pamene
Herode anati amturutse iye, usiku womwe'wo Petro anali-
kugona pakati pa asilikari awiri, womangidwa ndi mau-
nyolo awiri: ndipo alonda akukhala pa khomo anadikira
7 ndende. Ndipo taonani, ngelo wa Ambuye anaima'po, ndi-
po kuunika kunawala mokhalira'mo iye; ndipo anakoma
Petro m'nthiti, namutsa iye, nanena, Tauka msanga. Ndi-
8 po maunyolo anagwa kuchoka m'manja mwache. Ndipo
ngelo anati kwa iye, Dzimangire m'chuuno, numange
nsapato zako. Ndipo anachita chotero. Ndipo ananena
9 naye, Pfunda chobvala chako, nunditsate ine. Ndipo
anaturuka, namtsata; ndipo sanadziwa kuti nchoona
chochitidwa ndi ngelo, koma anayesa kuti alikuona
10 masompenya. Ndipo mmene adapitirira podikira poya-
mba ndi pachiwiri, anadza ku chitseko cha chitsulo
chakuyang'ana ku mudzi; chidawatsegukira chokha:
ndipo anaturuka, napita pa kwalala limodzi; ndipo po-
11 mwepo ngelo anamchokera. Ndipo Petro atatsitsimuka,
anati, Tsopano ndidziwa zoona, kuti Ambuye anatuma
ngelo wache nandilanditsa ine m'dzanja la Herode, ndi
12 ku chilingiriro chonse cha anthu a Israyeli. Ndipo
mmene adalingirira'po, anadza ku nyumba ya Mariya
amache wa Yohane wonenedwa'nso Marko; pamenepo
ambiri adasonkhana pamodzi, ndipo analikupemphera.
13 Ndipo mmene anagogoda pa chitseko cha pa khomo,
14 anadza kudzabvomera buthu, dzina lache Rhoda. Ndipo
pozindikira mau ache a Petro, chifukwa cha kukondwera
sanatsegula pa khomo, koma anatamanga polowa'nso,
15 nawauza kuti Petro alikuima pa khomo. Koma anati
kwa iye, Wamisala iwe. Ndipo analimbika ndi kunena
kuti nkutero. Ndipo ananena, Ndiye ngelo wache.
16 Koma Petro anakhala chigogodere: ndipo mmene ada-
17 mtsegulira, anamuona iye, nadabwa. Koma mmene
adawatambasulira dzanja akhale chete, anawafotokozera
umo adamturutsira Ambuye m'ndende. Ndipo anati,

Muwauze Yakobo ndi abale izi. Ndipo anaturuka,
napita kwina. Koma kutacha, panali pokoso lalikuru 18
mwa asilikari, Petro wamka kuti. Ndipo pamene Herode 19
adamfunafuna iye, wosampeza, anafunsitsa odikira, nala-
mulira aphedwe. Ndipo anatsika ku Yudeya kumka ku
Kaisareya, nakhalabe'ko.

Koma Herode anaipidwa nawo a ku Turo ndi Sidoni; 20
ndipo anamdzera iye ndi mtima umodzi, ndipo mmene
adakopa Blasto mdindo wa mfumu, anapempha mtendere,
popeza dziko lao linapeza zakudya zochokera ku dziko
la mfumu. Ndipo tsiku lopangira Herode anabvala 21
zobvala za chifumu nakhala pa mphando wa chifumu,
nawafotokozera iwo mau a pa bwalo. Ndipo anthu 22
osonkhanidwa'wo anapfuula, Ndiwo mau a Mulungu, si a
munthu ai. Ndipo pomwepo ngelo wa Ambuye anamko- 23
ma, chifukwa sanampatsa Mulungu ulemerero: ndipo
anadyedwa ndi mphutsi, natsirizika.

Koma mau a Mulungu anakula, nachurukitsa. 24

Ndipo Barnaba ndi Saulo anabwera kuchokera ku 25
Yerusalemu mmene adatsiriza utumiki wao, natenga
Yohane wonenedwa'nso Marko atsagane nawo.

### Ulendo woyamba wa Paulo. Mpingo wa ku Antiokeya utuma Barnaba ndi Paulo amuke kwa amitundu. Alalikira pa Kupro. Elima wa tsenga.

Ndipo kunali aneneri ndi apunzitsi ku Antiokeya 13
mu mpingo wa komweko, ndiwo Barnaba, ndi Sumeoni,
wonenedwa Nigeri, ndi Lukiya wa ku Kurene, Manayeni
woleredwa pamodzi ndi Herode, chiwanga'cho, ndi Saulo.
Ndipo pa kutumikira Ambuye iwo'wa, ndi kudzikanira 2
chakudya, Mzimu Woyera anati, Mundipatulire ine
Barnaba ndi Saulo ku nchito imene ndinawaitanira'ko.

Pamenepo, mmene adadzikanira chakudya ndi kupe- 3
mphera ndi kuika manja pa iwo, anawatuma amuke.

Pamenepo iwo, otumidwa ndi Mzimu Woyera, anatsi- 4
kira ku Selukeya; ndipo pochokera'po anapita m'ngalawa
ku Kupro. Ndipo pokhala ku Salami, analalikira mau 5
a Mulungu mosonkhanira aYuda; ndipo anali naye'nso
Yohane mnyamata wao. Ndipo mmene adapitapita pa 6
chisi ponse kufikira Pafo, anapeza'po munthu wa tsenga,
mneneri wonyenga, ndiye mYuda, dzina lache Baryesu;
amene'yo anali ndi Sergio Paulo, ndiye munthu wa nzeru. 7
Yemwe'yo anaitana Barnaba ndi Saulo, nafunafuna kumva

8 mau a Mulungu. Koma Elima wa tsenga'yo (pakuti dzina
lache litero posanduka) anawakanirira, nayesa kupatutsa
9 kazembe asakulupirire. Koma Saulo, ndiye Paulo,
wodzazidwa ndi Mzimu Woyera, anampenyetsetsa iye,
10 nati, Wodzala ndi chinyengo chonse ndi chenjerero lonse,
iwe, mwana wa Mdierekezi, mdani wa chilungamo chonse,
11 sudzaleka kodi kuipsa njira zolunjika za Ambuye? Ndipo
tsopano, taona, dzanja la Ambuye liri pa iwe, ndipo
udzakhala wakhungu, wosapenya dzua nthawi. Ndipo
pomwepo padagwa pa iye khungu ndi mdima; ndipo
12 anamukamuka nafuna wina womgwira dzanja. Pamenepo
kazembe, pakuona chochitika'cho anakulupirira, nadabwa
nacho chipunzitso cha Ambuye.

### Mau a Paulo mosonkhanira mwa Antiokeya wa m'Pisidiya.

13 Ndipo atamasula kuchokera ku Pafo a ulendo wache
wa Paulo anadza ku Perge wa ku Pamfuliya; koma
Yohane anapatukana nawo nabwerera kumka ku Yeru-
14 salemu. Koma iwo'wa, atapita pochokera ku Perge
anafika ku Antiokeya wa m'Pisidiya; ndipo analowa
15 mosonkhanira tsiku la Sabata, nakhala pansi. Ndipo
mmene adatha kuwerenga malamulo ndi aneneri, akulu a
mosonkhanira anatuma kwa iwo, ndi kunena, Amuna inu,
abale, ngati muli nawo mau akudandaulira anthu, nenani.
16 Ndipo Paulo anauka, nakodola ndi dzanja nati,
Amuna aIsrayeli, ndi inu akuopa Mulungu, mverani.
17 Mulungu wa anthu awa Israyeli anasankha makolo athu,
nakweza anthu'wo pakukhalira iwo m'dziko la Aigupto,
ndipo ndi dzanja lokwezeka anawaturutsa iwo m'mene'mo.
18 Ndipo monga nthawi ya zaka makumi anai anawalekerera
19 m'chipululu. Ndipo mmene adaononga mitundu ya anthu
isanu ndi iwiri m'Kanana, anawapatsa cholowa, dziko lao,
20 monga zaka mazana anai kudza makumi asanu; ndipo
zitatha izi anawapatsa oweruza kufikira Samueli mneneri'-
21 yo. Ndipo kuyambira pamenepo anapempha mfumu;
ndipo Mulungu anawapatsa Saulo mwana wa Kisi, munthu
22 wa pfuko la Benjamini, dzaka makumi anai. Ndipo
mmene atamchotsa iye, anawautsira Davide akhale mfumu
yao; amene'nso anamchitira mboni, nati, Ndapeza Davide,
mwana wa Yese, munthu wa pa mtima wanga, amene
23 adzachita chifuniro changa chonse. Wochokera mu mbeu
yache Mulungu monga mwa lonjezano anatengera Israyeli
24 Mpulumutsi, Yesu; Yohane atalalikiratu, asanafike iye,

ubatizo wa kulapa kwa anthu onse a Israyeli. Ndipo 25
pakukwaniritsa njira yache Yohane, ananena, Muyese
kuti ine ndine chiani? Ine sindine Iye. Koma taonani,
akudza wina wonditsata ine, amene sindiyenera kummasu-
lira nsapato za pa mapazi ache. Amuna, abale, ana a 26
mbadwa ya Abrahamu, ndi iwo mwa inu akuopa Mulungu,
kwa ife atumidwa mau a chipulumutso ichi. Pakuti iwo 27
akukhalira m'Yerusalemu, ndi akulu awo popeza sanamzi-
ndikira iye, ngakhale mau a aneneri owerengedwa
masabata onse, anawakwaniritsa pakumtsutsa. Ndipo 28
angakhale sanapeza chifukwa cha kumphera, anapempha
Pilato kuti aphedwe. Ndipo atatsiriza zonse zolembedwa 29
za iye, anamtsitsa ku mtengo, namuika m'manda. Koma 30
Mulungu anamukitsa Iye kwa akufa; ndipo anaonekera 31
masiku ambiri ndi iwo amene anamperekeza Iye pokwera
ku Yerusalemu kuchokera ku Galileya, amene'wo ndiwo
akumchitira mboni tsopano kwa anthu. Ndipo ife tikula- 32
likirani inu Utenga Wabwino wa lonjezano lochitidwa
kwa makolo; kuti Mulungu analikwaniritsa ili kwa ana 33
athu, pakuukitsa Yesu; monga'nso mulembedwa m'Salmo
lachiwiri, Iwe ndiwe Mwana wanga, lero Ine ndakubala
Iwe. Ndipo kuti anamukitsa Iye kwa akufa, wosabwera'- 34
nso ku chibvundi, anatero'po, Ndidzakupatsani inu mada-
litso oyera ndi okulupirika a Davide. Chifukwa anena'nso 35
m'Salmo lina, Simudzapereka Woyera wanu aone chibvu-
ndi. Pakutitu, Davide, mmene adautumikira upungu 36
wa Mulungu m'mbadwo mwache mwa iye yekha, anagona
tulo, naikidwa kwa atate ache, naona chibvundi: koma Iye 37
amene Mulungu anamukitsa sanaona chibvundi. Pame- 38
nepo chikhale chodziwika ndi inu amuna abale, kuti mwa
uyu chilalikidwa kwa inu chikululukidwe cha machimo:
ndipo ndi Iye yense wokulupirira ayesedwa wolungama 39
kumchotsera zonse zimene simunangathe kudzichotsera
poyesedwa wolungama ndi malamulo a Mose. Chifukwa 40
chache penyerani, kuti chingadzere inu chonenedwa ndi
aneneri'wo:

*Taonani, opepula inu, zizwani, kanganukani;* 41
*Kuti ndigwiritsa nchito Ine masiku anu,*
*Nchito imene simudzaikulupirira ngati wina akakuuzani.*

Ndipo pakuturuka iwo anapempha kuti alankhule nawo'nso 42
mau awa Sabata likudza'lo. Ndipo mmene anthu a 43
mosonkhanira anabalalika, a Yuda ambiri ndi akupinduka
opembedza anatsata Paulo ndi Barnaba; amene, pola-

nkhula nawo, anawakangamira akhale m'chisomo cha
Ambuye.
44 Ndipo Sabata lina'lo udasonkhana pamodzi ngati
45 mudzi wonse kumva mau a Mulungu. Koma aYuda
pakuona makamu a anthu anadzazidwa ndi nsanje,
natsutsa zolankhulidwa ndi Paulo, nachita mwano.
46 Ndipo Paulo ndi Barnaba analimbika mtima ponena, nati,
Kunafunika kuti mau a Mulungu ayambe alankhulidwe
kwa inu. Popeza muwakanka, nimudziyesera nokha
osayenera moyo wosatha, taonani, titembenukira kwa
47 amitundu. Pakuti kotero anatilamulira Ambuye ndi
kuti,

*Ndakuika iwe kuunika kwa amitundu,*
*Kuti udzakhala iwe chipulumutso kufikira malekezero a dziko.*

48 Ndipo pakumva ichi a mitundu anakondwera, nalemekeza
mau a Mulungu: ndipo anakulupirira onse amene anaiki-
49 dwiratu ku moyo wosatha. Ndipo mau a Ambuye
50 anabukitsidwa m'dziko lonse. Koma aYuda anakakamiza
akazi opembedza ndi aufulu, ndi akulu a mudzi'wo, nawa-
utsira chizunzo Paulo ndi Barnaba, ndipo anawapitikitsa
51 iwo m'maliri awo. Koma iwo, mmene adawasansira
52 pfumbi la ku mapazi awo anadza ku Ikoniyo. Ndipo
akupunzira anadzazidwa ndi chimwemwe ndi Mzimu
Woyera.

**Utenga Wabwino ulalikidwa ku Ikoniyo, Lustra, ndi Derbe.**

14 Ndipo kunali pa Ikoniyo kuti analowa pamodzi moso-
nkhanira aYuda, ndipo analankhula kotero, kuti khamu
2 lalikuru la aYuda ndi aHelene anakulupira. Koma
aYuda osamvera anautsa mitima ya aHelene kuti aipsire
3 abale athu. Chifukwa chache anakhala nthawi yeikuru
nanenetsa zolimba-mtima mwa Ambuye, amene anachitira
mboni mau a chisomo chache, napatsa zizindikiro ndi
4 zozizwa kuti zichitidwe ndi manja awo. Khamu la mudzi-
'wo ndipo linagawikidwa; ena anali ndi aYuda, koma ena
5 anali ndi atumwi. Ndipo pamene panakhala chigumukiro
cha aHelene ndi cha aYuda ndi akuru awo, cha kuwa-
6 chitira chipongwe ndi kuwaponya miyala, iwo anamva,
ndikuthawira ku midzi ya Lukaoniya, Lustra ndi Derbe,
7 ndi dziko lozungulira'po: pamenepo ndipo analalikira
Utenga Wabwino.
8 Ndipo pa Lustra panakhala munthu wina wopanda

mphamvu ya m'mapazi mwache, wopunduka chibadwire
m'mimba mwa amache, amene sanayenda nthawi zonse.
Yemwe'yo anamva Paulo alinkulankhula: ndipo iye'yo 9
anamyang'anitsa, naona kuti anali ndi chikukulupiriro
cholandira nacho moyo, ndipo anati ndi mau akuru, 10
Taimatu ndi mapazi ako chiriri. Ndipo iye'yo anatumpa,
nayenda. Pamene makamu anaona chimene anachita 11
Paulo, analimbika mau awo, nati m'chinenero cha Luka-
oniya, Milungu yatsikira kwa ife monga anthu. Ndipo 12
anamucha Barnaba, Zeu; ni Paulo, Herme, chifukwa anali
wotsogola kunena. Koma wa nsembe wa Zeu wa patsogolo 13
pa mudzi, anatenga ng'ombe ndi maluwa ku zipata, ndipo
anafuna pamodzi ndi makamu kutira nsembe. Pamene 14
anamva atumwi Paulo ni Barnaba, anang'amba zopfunda
zao, natumpira m'makamu, napfuula nati, Anthuni, bwanji 15
muchita zimenezi? ife'nso tiri anthu a mkhalidwe wathu
umodzimodzi ndi wanu, akulalikira kwa inu utenga wa-
bwino, wakuti musiye zinthu za chabe izi, nimutembenukire
kwa Mulungu wa moyo, amene anapanga za kumwamba
ndi za pansi, ndi nyanja, ndi zonse ziri momwe'mo: m'mi- 16
badwo ya kale Iye adaleka mitundu yonse ipite m'njira
mwao. Koma sanadzisiyira iye mwini wopanda mboni, 17
anachita zabwino, nakupatsani inu zochokera kumwamba
mvula ndi nyengo za zipatso, ndikudzaza mitima yanu ndi
chakudya ndi chikondwero. Pakunena izo, anabvutika 18
pakuwaletsa makamu kuti asatirire nsembe kwa iwo.

Ndipo anafika kumeneko aYuda kuchokera ku Antio- 19
kiya ndi Ikoniyo: ndipo anakopa makamu, ndipo anampo-
nya Paulo miyala, namguzira kunja ku mudzi; namuyesa
kuti wafa. Koma pamene anamzinga iye akupunzira'wo, 20
anauka iye, nalowa m'mudzi: m'mawa mwache anaturuka
ndi Barnaba kumka ku Derbe. Pamene analalikira 21
Utenga Wabwino pa mudzi'po, nayesa akupunzira ambiri,
anabwera ku Lustra ndi Ikoniyo ndi Antiokeya, nalimbi- 22
kitsa mitima ya akupunzira, nadandaulira iwo kuti akha-
lebe m'chikulupiriro, kuti'nso mwa zisautso zambiri
tilowe m'ufumu wa Mulungu. Pamene anapatulira iwo 23
akuru mu mpingo mpingo, ndikupemphera pamodzi ndi
kukana kudya, anaikiza iwo kwa Ambuye amene anamku-
lupirira'yo. Ndipo anapita pa Pisidiya, ndipo anafika pa 24
Pamfuliya. Pamene analankhula mau m'Perge, anaturukira 25
ku Ataliya; komweko anachoka m'ngalawa kunka ku 26
Antiokeya, kumene anaikizidwa ku chisomo cha Mulungu
ku nchito imene adaimariza'yo. Pamene anafika naso- 27

nkhanitsa mpingo anabwereza'nso zomwe Mulungu anazi-
chita nawo, kuti anatsegulira amitundu pa khomo la
28 chikulupiriro. Ndipo anakhala pamenepo ndi akupunzira
nthawi yeikuru.

**Aweruza za mdulidwe, ndi malamulo a Mose.**

15 Ndipo anadza ena akuturuka ku Yudeya, ndipo ana-
wapunzitsa abale, nati, Mukaleka kudulidwa monga
2 mwambo wa Mose, simungathe kupulumuka. Ndipo
pamene Paulo ndi Barnaba anachitana nawo makani ndi
mafunsano, abale anapatula Paulo ndi Barnaba, ndi ena a
iwo, kuti akwere kunka ku Yerusalemu kwa atumwi ndi
3 akuru kukanena za funso'lo. Ndipo iwo anaperekezedwa
ndi mpingo, napita pa Foinike ndi Samariya, nafotoko-
zera chisanduliko cha amitundu; nakondweretsa kwambiri
4 abale onse. Pamene anafika ku Yerusalemu, analandiridwa
ndi mpingo, ndi atumwi ndi akuru, ndipo anabwereza'nso
5 zonse zimene Mulungu anachita nawo. Koma anaima
ena a mpatuko wa aFarisi okulupirira, nati, Kuli kuyenera
kuwadula iwo, ndikuwauza kuti asunge malamulo a
Mose.
6 Ndipo anasonkhana atumwi ndi akuru kuti anene za
7 mlandu'wo. Ndipo pamene panali mafunsano ambiri,
Petro anaima, nati kwa iwo,
Abale, mudziwa kuti patangwi Mulungu anasankha
mwa inu, kuti mkamwa mwanga amitundu amve mau a
8 Utenga Wabwino, nakulupirire. Ndipo Mulungu, amene
adziwa mtima, anachitira iwo mboni; nawapatsa iwo
9 Mzimu Woyera, monga anatipatsa ife; ndipo sanalekanitsa
10 iwo ndi ife, nayeretsa mitima yao m'chikulupiriro. Nanga
bwanji tsopano mulinkumyesa Mulungu, kuti muike pa
khosi la akupunzira gori, limene sanatha kunyamula
11 kapena makolo athu kapena ife? Koma tikulupirira
tidzapulumuka mwa chisomo cha Ambuye Yesu Kristu,
monga iwo omwe.
12 Ndipo khamu lonse linatontola; ndipo anamvera
Barnaba ndi Paulo alikubweza'nso zizindikiro ndi zozizwi-
13 tsa zimene Mulungu anachita nawo pa amitundu. Pamene
iwo anatontola Yakobo anayanka, nati,
14 Abale, mverani ine: Sumeoni wabwereza kuti pata-
ngwi Mulungu anayang'anira amitundu, kuti atenge mwa
15 iwo anthu a dzina lache. Ndipo mau a aneneri abvome-
reza pamenepo; monga kunalembedwa,

*Zikatha izo ndidzabwera,* 16
*Ndidzamanga'nso chihema cha Davide, chimene chinagwa;*
*Ndidzamanga'nso zopasuka zache,*
*Ndipo ndidzachiimika'nso:*
*Kuti anthu otsalira afunefune Ambuye,* 17
*Ndi amitundu onse amene dzina langa linachulidwa pa iwo,*
*Ati Ambuye, amene azidziwitsa zinthu zonse'zo chiyambire* 18
*dziko la pansi.*

Chifukwa chache ine ndiweruza, kuti tisabvute a mwa 19
amitundu amene anatembenukira kwa Mulungu, koma 20
kuti tilembere kwa iwo, kuti asale zonyansa za mafano,
ndi dama, ndi zopotola, ndi mwazi. Pakuti Mose, kuya- 21
mbira pa mibadwo ya kale ali nawo m'midzi yonse amene-
'wo akulalika iye, akuwerenga mau ache mosonkhanira
masabata onse.

Pamenepo atumwi ndi akuru ndi mpingo wonse 22
anachiyesa chabwino kusankha anthu a m'gulu lao, ndi
kuwatumiza ku Antiokeya ndi Paulo ndi Barnaba; ndiwo
Yuda wochedwa Barsaba, ndi Sila, akuru a mwa abale;
ndipo analembera natumiza ndi iwo: Atumwi ndi abale 23
akuru kwa abale a mwa amitundu a m'Antiokeya, ndi
Suriya, ndi Kilikiya tikulankhulani: Popeza tamva kuti 24
ena amene anaturuka mwa ife anakubvutani inu ndi mau,
nasokeretsa mitima yanu; amene'wo sitinawalamulira;
tinachiyesa chabwino ndi mtima umodzi, tisankhe anthu, 25
ndi kuwatumiza kwa inu pamodzi ndi okondedwa athu
Barnaba ndi Paulo, anthu amene anapereka moyo wao 26
chifukwa cha dzina la Yesu Kristu Ambuye wathu.
Tatumiza tsono Yuda ndi Sila, omwe'nso adzakuuzani 27
ndi mau zinthu zomwe'zo. Pakuti chinakomera Mzimu 28
Woyera ndi ife, kuti tisasenzetse inu chotodwa chachikuru
china choposa izi zoyenera'zi; kuti musale nsembe za 29
mafano, ndi mwazi, ndi zopotola, ndi dama; ngati mudzi-
sungitsa pa zimene'zi, kudzakhala kwabwino kwa inu.
Tsalani.

Tsono pamene iwo anamuka anatsikira ku Antiokeya; 30
ndipo anasonkhanitsa khamu, napereka kalata. Pamene 31
anawerenga, anakondwera chifukwa cha chisangalatso
chache. Ndipo Yuda ndi Sila, okhala eni okha aneneri 32
anasangalatsa abale ndi mau ambiri, nawalimbikitsa.
Pamene anakhala nthawi, abale anawatuma amuke ndi 33
mtendere kumka kwa iwo amene anawatumiza. Koma 35
Paulo ndi Barnaba anakhalabe m'Antiokeya, nalinkupu-

nzitsa, nalinkulalikira mau a Ambuye pamodzi ndi ena
ambiri.
36 Patapita masiku, Paulo anati kwa Barnaba, Tibweretu,
tizonde abale m'midzi yonse m'mene tinalalikira'mo mau
37 a Ambuye, tione mkhalidwe wao. Ndipo Barnaba anafu-
38 na kumtenga Yohane uja, wochedwa Marko. Koma
Paulo sanayesa kwabwino kumtenga iye amene anawasiya
nabwerera pa Pamfuliya paja osatsagana nawo ku nchito.
39 Ndipo panali kupsetsana mtima, kotero kuti analekana
wina ndi mnzache; ndipo Barnaba anatenga Marko,
nalowa m'ngalawa, nanka ku Kupro.

### Ulendo wachiwiri wa Paulo.

40 Koma Paulo anasankha Sila, namuka, woikizidwa ndi
41 abale ku chisomo cha Ambuye. Ndipo iye anapita kupyola
pa Suriya ndi Kilikiya, nakhazikitsa mipingo.
16 Ndipo anafika'nso ku Derbe ndi Lustra; ndipo taona,
wopunzira wina anali pamenepo, dzina lache Timoteo,
amache ndiye mYuda wokulupirira; koma atate wache
2 ndiye mHelene. Yemwe'yo anamchitira mboni yabwino
3 abale a ku Lustra ndi Ikoniyo. Iye'yo Paulo anafuna
kuti atsagane naye, ndipo anamtenga, namdula, chifukwa
cha aYuda amene anakhala m'maiko'mo; pakuti onse
4 anadziwa kuti atate wache anali mHelene. Pamene
anapita kupyola pa midzi, anapereka kwa iwo malamulo
awasunge, amene analamulira atumwi ndi akuru a pa
5 Yerusalemu. Kotero mipingo'yo inalimbikitsidwa m'chi-
kulupiriro, nachuruka powawerengera tsiku ndi tsiku.
6 Ndipo anapita pa dziko la Frigiya ndi Galatiya,
atawaletsa Mzimu Woyera kuti asalalikire mau m'Asiya;
7 pamene anafika kundunji ku Musiya, anayesa kunka ku
8 Bituniya; ndipo Mzimu wa Yesu sanawaloleza; ndipo
pamene anapita pa mbali pa Musiya, anatsikira ku Trowa.

### Masompenya a ku Trowa. Paulo aoloka, nalalikira ku Filipi. Za Ludiya wogulitsa chinyong'onyo. Mdindo wa ku Filipi.

9 Ndipo masompenya anaonekera kwa Paulo usiku;
Panali munthu wa ku Makedoniya alinkuima, alinku-
mdandaulira ndi kuti, Uolokere ku Makedoniya kuno,
10 nutitangate ife. Pamene anaona masompenya'wo, po-
mwepo tinayesa kuturukira ku Makedoniya, poganizira
kuti Mulungu anaitanira ife kulalikira Utenga Wabwino
kwa iwo.

Chotero tinachokera ku Trowa m'ngalawa, mmene 11
tinalunjikitsa ku Samotrake, ndipo mmawa mwache
ku Neapoli; pochokera kumeneko tinafika ku Filipi, 12
mudzi wa Makedoniya, woukuru wa m'dziko'mo, wa
miraga ya Roma; ndipo tidagona momwe'mo masiku
ena. Tsiku la Sabata tinaturuka ku mudzi kunka ku 13
mbali ya mtsinje, kumene tinaganizira kuti amape-
mphera; ndipo tinakhala pansi ntinalankhulana ndi akazi
amene adasonkhana. Ndipo anatimva mkazi wina dzina 14
lache Lidiya, wakugulitsa chinyong'onyo, wa ku mudzi
wa Tiyatira, amene anampembedza Mulungu; mtima
wache Ambuye anatsegula, kuti amvere zinthu zimene
anazinena Paulo. Pamene anabatizidwa iye ndi a pa 15
banja pache anatidandaulira ife, kuti, Ngati mwandiye-
sera ine wokulupirika kwa Ambuye, mlowe m'nyumba
yanga, mgone m'mene'mo. Ndipo anatiumiriza ife.

Ndipo panali, pamene tinalinkunka kukapemphera, 16
anakomana ndi ife namwali wina amene anali ndi mzimu
wa mbona, amene anapindulira ambuye ache zambiri pa
kubwebweta pache. Amene'yo anatsata Paulo ndi ife, 17
napfuula, kuti, Anthu awa ndi akapolo a Mulungu wa
kumwamba mwamba, amene akulalikirani inu njira ya
chipulumutso. Ndipo anachita chotero masiku ambiri. 18
Koma Paulo anabvutika mtima nditu, nacheuka, nati kwa
mzimu'wo, Ndikulamulira iwe m'dzina la Yesu Kristu,
turuka mwa iye. Ndipo unaturuka nthawi yomwe'yo.

Koma pamene ambuye ache anaona kuti kulingalira 19
kwa kupindulira kwao kwatha, anagwira Paulo ndi Sila,
nawakokera ku bwalo kwa akuru, ndipo pamene adanka 20
nawo kwa oweruza, anati, Anthu awa abvuta kwambiri
mudzi wathu, ndiwo aYuda, ndipo alalikira miyambo 21
imene siiloleka ife kuilandira, kapena kuichita, ndife
aRoma. Ndipo limagumukira iwo khamu'lo; ndipo owe- 22
ruza anang'amba maraya awo; nalamulira kuti awakwa-
pule. Pamene anawaonetsa mikwingwirima yambiri, 23
anawaika m'ndende, nauza mdindo kuti awasunge bwino.
Pamene iye'yo anamva kulamulira kotero anawaika 24
m'chipinda cha mkati, namangitsa mapazi awo m'zigo-
logolo. Koma ngati pakati posiku, Paulo ndi Sila 25
analinkupemphera, nayimbira Mulungu nyimbo, ndipo a
m'ndende'mo analinkumva iwo; ndipo dzidzidzi panali chi- 26
bvomezi chachikuru, chotero kuti maziko a ndende
anagwedezeka: pomwepo pa makomo ponse panatseguka;
ndipo maunyolo a onse anamasuka. Pamene anautsidwa 27

ku tulo mdindo'yo, anaona kuti pa makomo a m'ndende
panatseguka, ndipo anasolola lupanga lache, nati adziphe
28 yekha, poyesa kuti a m'ndende adathawa. Koma Paulo
anapfuula mau akuru, nati, Usadzipweteka wekha: tonse
29 tiri muno. Ndipo mdindo anaitanitsa nyali, natumpira
mkati, alinkunthunthumira ndi mantha, nagwa patsogolo pa
30 Paulo ndi Sila, nawaturutsa iwo kunja, nati, Ambuye,
31 ndichitenji kuti ndipulumuke? Ndipo iwo anati, Ukulu-
pirire Ambuye Yesu, ndipo udzapulumuka, iwe ndi a pa
32 banja ako. Ndipo anamuza iye mau a Ambuye, pamodzi
33 ndi onse a pa banja ache. Ndipo anawatenga ora
lomwe'lo la usiku, natsuka mikwingwirima yao; naba-
34 tizidwa pomwepo, iye ndi a pa banja ache. Ndipo
anakwera nawo kumka ku nyumba kwache, nawakhazikira
chakudya, nasangalala kwambiri, pamodzi ndi a pa banja
ache, atakulupirira Mulungu.
35 Kutacha, oweruza anatumiza akapitao, kuti, Amasule
36 anthu aja. Ndipo mdindo anafotokozera mau'wo kwa
Paulo, nati, Oweruza atumiza kunena kuti munke;
37 tsopanotu turukani, mukani mu mtendere. Koma Paulo
anati kwa iwo, Adatikwapula ife pa maso pa anthu,
osamva mlandu wathu, ife amene tiri aRoma, natiika
m'ndende; ndipo tsopano kodi afuna kutiturutsa ife
38 mtseri? Iai, nditu; koma adze okha atiturutse. Ndipo
akapitao anafotokozera mau'wo kwa oweruza; ndipo
39 iwo'wo anaopa, pakumva kuti anali aRoma. Ndipo
anadza nawapembedza; ndipo pamene anawaturutsa,
40 anawafunsa kuti achoke pa mudzi. Ndipo anaturuka
m'ndende'mo, nalowa m'nyumba ya Lidiya: ndipo
pamene anaona abale, anawasangalatsa, namuka.

### Paulo ku Tesalonika ndi Bereya.

17 Pamene anapita pa Amfipoli, ndi Apoloniya, anafika
ku Tesalonika, kumene kunali mosonkhanira aYuda.
2 Ndipo Paulo, monga amachita, analowa kwa iwo; ndipo
masabata atatu ananenana ndi iwo za m'malembo, nata-
3 ntauzira, natsimikiza, kuti kunayenera Kristu kumva
zowawa, ndi kuuka'nso kwa akufa; ndipo'nso kuti Yesu
yemwe'yo, amene ndikulalikirani inu, ndiye Kristu.
4 Ndipo ena a iwo anakopedwa, nadzipatika kwa Paulo ndi
Sila; ndi aHelene akupembedzera aunyinji nditu, ndi akazi
5 akuru osati owerengeka. Koma aYuda anadukidwa mtima,
natenga anthu ena oipa a chabe a pa bwalo, nasonkhanitsa
khamu la anthu, nachita pokoso pa mudzi; ndipo anagu-

mukira ku nyumba ya Yasoni, nafunafuna kuwaturutsira
kwa anthu. Pamene sanawapeza anakokera Yasoni ndi 6
abale ena pa maso pa akuru a mudzi, napfuula kuti,
Omwe aja asanduliza dziko lokhala'mo anthu, afika
kuno'nso; amene Yasoni alandira; ndipo onse'wo achita 7
zokana malamulo a Kaisara; nanena kuti, Pali mfumu
yina, Yesu. Ndipo anabvuta anthu, ndi akuru a mudzi, 8
pamene anamva zimene'zi. Ndipo pamene analandira 9
chikole kwa Yasoni ndi ena'wo, anawamasula.

Pomwepo abale anatumiza Paulo ndi Sila usiku kunka 10
ku Bereya: pamene iwo anafika komweko analowa moso-
nkhanira aYuda. Amene'wa anali mfulu kuposa a 11
m'Tesalonika, popeza analandira mau ndi kufunitsa kwa
mtima wonse, nasantula m'malembo masiku onse, ngati
zinthu zinali zotero. Ndipo ambiri a iwo anakulupirira; 12
ndi akazi a chiHelene a mbadwa ya mfulu, ndi amuna,
osati owerengeka. Koma pamene aYuda a ku Tesalonika 13
anazindikira kuti mau a Mulungu analalikidwa ndi Paulo
ku Bereya'nso, anadza komweko'nso, nautsa, nabvuta
makamu. Pomwepo abale anaturutsa Paulo anke kufikira 14
ku nyanja: koma Sila ndi Timoteo anakhalabe komweko.

### Paulo ku Atene.

Koma iwo amene anaperekeza Paulo anadza naye 15
kufikira ku Atene; ndipo polandira iwo lamulo la kwa
Sila ndi Timoteo kuti afulumize kudza kwa iye ndi changu
chonse, anachoka.

Pamene Paulo analinda iwo pa Atene, anapsya mtima 16
pamene anaona mudzi wonse wadzala ndi mafano. Cho- 17
tero tsono mosankhanira anatsutsana ndi aYuda ndi
akupembedza, ndi m'bwalo la malonda masiku onse ndi
iwo amene anakomana nawo. Ndipo akukonda nzeru ena 18
a Epekureya ndi a Stoiki anatengana naye. Ena anati,
Ichi chiani afuna kunena wobwetuka uyu? Ndipo ena,
Angawalalikira ziwanda za chilendo, chifukwa analalikira
Yesu ndi kuuka'nso. Ndipo anamgwira iye, nanka naye 19
ku Areopagi, nati, Kodi tingathe kudziwa chipunzitso
ichi chatsopano uchinena iwe? Pakuti utengera ku 20
makutu athu za chilendo: tifuna tsono kudziwa, izi
zitani? (Koma aAtene onse ndi alendo akukhala'mo 21
anakhalitsa nthawi zawo, osachita kanthu kena koma
kapena kunena kapena kumva cha tsopano.) Ndipo 22
anaima Paulo pakati pa Areopagi nati,

Anthu inu a Atene, m'zinthu zonse ndiona kuti muli

23 akupembedzetsa. Pakuti popita, ndi kuona zinthu zimene
muzipembedzera, ndipeza'nso potirapo nsembe polembe-
dwa potere, KWA MULUNGU WOSADZIWIKA. Chimene
muchipembedza osachidziwa, chimene'cho ndichilalikira
24 kwa inu. Mulungu amene anapanga dziko la pansi
ndi zonse ziri momwe'mo, Iye'yo, ndiye mwini wa
kumwamba ndi dziko la pansi, sakhala m'nyumba za
25 kachisi zomangidwa ndi manja; satumikidwa ndi manja
a anthu, monga wosowa kanthu, popeza iye mwini apatsa
26 zonse moyo ndi mpweya ndi zinthu zonse; ndipo ndi
mmodzi anapanga mitundu yonse ya anthu, kuti
akhale ponse pa nkhope ya dziko la pansi, atapangi-
ratu nyengo zao, ndi malekezero a mokhalira mwao;
27 kuti afunefune Mulungu, kapena akamfufuze ndi kumpeza,
28 ngakhale sakhala patari ndi yense wa ife: pakuti mwa
iye tikhala ndi moyo ndi kuyendayenda, ndikupeza
mkhalidwe wathu; monga ena'nso a akuyimba anu ati,
29 Pakuti ife'nso tiri obadwa ache. Popeza tsono tiri obadwa
ndi Mulungu, sitiyenera kulingalira kuti umulungu uli
wofanafana ndi chikudu, kapena ntumbiri, kapena mwala,
30 wolembalemba ndi luso ndi zolingalira za anthu. Nthawi
za kusadziwa'ko tsono Mulungu anazipoponya dala; koma
tsopanotu alinkulamulira anthu onse ponseponse atembe-
31 nuke mtima: chifukwa wapangira tsiku limene adzawe-
ruza dziko lokhala'mo anthu, m'chilungamo ndi munthu
amene anamsankha; napatsa anthu onse chitsimikizo cha
zomwe'zo, pamene anamukitsa Iye kwa akufa.
32 Ndipo pamene anamva za kuuka'nso kwa akufa ena
anaseka phwephwete; koma ena anati, tidzakumva'nso za
33 chimene'chi. Choincho Paulo anaturuka pakati pao.
34 Koma ena anadzipatika kwa iye, nakulupirira; mwa
iwo'nso munali Dionisiyo mAreopagi, ndi mkazi dzina
lache Damari, ndi ena pamodzi nawo.

### Paulo ku Korinto, ndi ku Efeso. Abwera ku Yerusalemu.

18 Zitapita izi anachoka ku Atene, nadza ku Korinto.
2 Ndipo anapeza mYuda wina dzina lache Akula, pfuko
lache la ku Ponto, atachokera tsopano lomwe ku Italiya,
pamodzi ndi mkazi wache Priskila, chifukwa Klaudiyo
analamulira aYuda onse achoke m'Roma; ndipo Paulo
3 anadza kwa iwo: ndipo'nso chifukwa anali wa nchito
imodzimodzi, anakhala nawo, ndipo anagwira nchito;
4 pakuti nchito yao inali yakusoka mahema. Ndipo

anafotokozera mosonkhanira masabata onse, nakopa aYuda
ndi aHelene.
Koma pamene Sila ndi Timoteo anadza potsika ku 5
Makedoniya, Paulo anapsinjidwa ndi mau, nachitira mboni
kwa aYuda kuti Yesu ndiye Kristu. Koma pamene iwo 6
anakanirira, nachita mwano, anakutumula maraya ache,
nati kwa iwo, Mwazi wanu ukhale pa mithu yanu; ine
ndiribe kanthu; kuyambira tsopano ndinka kwa amitundu.
Ndipo anachoka kumeneko, nalowa m'nyumba ya munthu, 7
dzina lache Tito Yusto, amene anapembedza Mulungu,
nyumba yache inayandikizana ndi nyumba yosonkhanira.
Ndipo Krispo, mkuru wa nyumba yosonkhanira anakulu- 8
pirira Ambuye ndi a pa banja ache onse; ndipo aKorinto
ambiri anamva, nakulupirira, nabatizidwa. Ambuye ndipo 9
anati kwa Paulo usiku m'masompenya, Usaope, koma
nena, usakhale chete; chifukwa ine ndiri pamodzi ndi 10
iwe, ndipo palibe munthu adzautsana ndi iwe kuti akuipse;
chifukwa ndiri nawo anthu ambiri m'mudzi muno.
Ndipo anakhala komwe chaka chimodzi kudza miyezi 11
isanu ndi umodzi; napunzitsa mau a Mulungu mwa
iwo.
Pamene Galiyo anali chiwanga cha Akaya, aYuda ndi 12
mtima umodzi anamukira Paulo, nanka naye ku mpando
wa chiweruziro, kuti, Uyu awakopa anthu apembedze 13
Mulungu pokana malamulo. Koma pamene Paulo anati 14
atsegule pakamwa pache, Galiyo anati kwa aYuda, Uka-
dakhala mlandu wa chisalungamo, kapena dumbo loipa,
aYuda inu, mwenzi ndikadakumverani inu: koma akakhala 15
mafunso a mau ndi maina ndi malamulo anu; muyang'ane
inu nokha; sindifuna kuweruza zimene'zi. Ndipo anawa- 16
pitikitsa pa mpando wa chiweruziro. Ndipo anamgwira 17
Sostene, mkuru wa nyumba yosonkhanira, nampanda
patsogolo pa mpando wa chiweruziro. Ndipo Galiyo
sanasamalira zimene'zi.
Paulo atakhala chikhalire masiku ambiri, anatsazika 18
kwa abale, nachoka pamenepo, napita m'ngalawa ku
Suriya, pamodzi naye Priskila ndi Akula; popeza anameta
muthu wache m'Kenkreya; pakuti anawinda. Ndipo ana- 19
fika ku Efeso, ndipo iye analekana nawo pamenepo:
koma iye yekha analowa mosonkhanira, nalankhulana ndi
aYuda. Pamene iwo anamfunsa iye kuti akhale nthawi 20
yina yoenjezerapo, sanabvomereza; koma anatsazika, 21
nati, Akafuna Mulungu, ndidzabwera kwa inu; ndipo
anachoka ku Efeso m'ngalawa. Ndipo pamene anakocheza 22

pa Kaisareya, anakwera nalankhulana nawo mpingo,
23 natsikira ku Antiokeya. Atakhala kumeneko nthawi,
anachoka, napita pa dziko la Galatiya ndi Frigiya m'dziko
m'dziko, nakhazikitsa akupunzira onse.

### Apolo ku Efeso ndi ku Korinto.

24 Ndipo anafika ku Efeso mYuda wina dzina lache
Apolo, pfuko lache la ku Alesandreya, munthu wolankhula
mwa nzeru; ndipo anali wa mphamvu ya m'malembo.
25 Iye'yo anapunzitsidwa m'njira ya Ambuye; pokhala
nawo mzimu wa changu, ananena ndi kupunzitsa mosama-
lira zinthu za Yesu, ndiye wodziwa ubatizo wa Yohane
26 wokha: ndipo iye anayamba kulankhula molimba mtima
m'nyumba yosonkhanira, koma pamene anamva iye Priskila
ndi Akula, anamtenga, namfotokozera iye njira ya Mulungu
27 mosamalitsa. Ndipo pamene iye anafuna kuoloka kunka
ku Akaya, abale anamfulumiza iye, ndikulembera akalata
kwa akupunzira kuti amlandire iye: ndipo pamene anafika,
iye anatangata nditu iwo akukulupirira mwa chisomo;
28 pakuti ndi mphamvu anatsutsa aYuda, pa maso pa anthu,
nasonyeza mwa malembo kuti Yesu ndiye Kristu.

### Ulendo wachitatu wa Paulo. Demetriyo autsa pokoso.

19 Ndipo panali, pamene Apolo anali ku Korinto, Paulo
anapita pa maiko a pa mtunda, nafika ku Efeso, napeza
2 akupunzira ena: ndipo anati kwa iwo, Kodi munalandira
Mzimu Woyera pamene munakulupirira? Ndipo anati,
3 Iai, sitinamva konse kuti alipo Mzimu Woyera. Ndipo
anati, Nanga mwabatizidwa m'chiani? Ndipo anati, Mu
4 ubatizo wa Yohane. Ndipo anati Paulo, Yohane anabatiza
ndi ubatizo wa kutembenuka mtima, nati kwa anthu,
kuti amkulupirire Iye amene adzadza pambuyo pache,
5 ndiye Yesu. Pamene anamva ichi, anabatizidwa m'dzina
6 la Ambuye Yesu. Ndipo pamene Paulo anaika manja
ache pa iwo, Mzimu Woyera anadza pa iwo; ndipo anala-
7 nkhula ndi malilime, nanenera. Onse'wo anali ngati
amuna khumi ndi awiri.
8 Ndipo iye analowa mosonkhanira, nanena molimba
mtima, miyezi itatu, nafotokozera ndi kukopa kunena za
9 Ufumu wa Mulungu. Koma pamene ena anaumitsa
mtima ndikusamvera, nanenera zoipa njira'yo pa maso pa
anthu, anachoka kwa iwo, napatutsa akupunzira, nafoto-
10 kozera masiku onse m'sukulu wa Turano. Ndipo anachita

chomwccho zaka ziwiri; kotero kuti onse akukhala
m'Asiya anamva mau a Ambuye, aYuda ndi aHelene.
Ndipo Mulungu anachita za mphamvu za pa zokha ndi 11
manja a Paulo; kotero kuti anatenga kwa odwala zinsaru 12
zopukutira ndi za pa nchito, zochokera pa thupi pache, ndi-
po nthenda zinachoka pa iwo, ndi mizimu yoipa inaturuka.
Koma aYuda ena'nso oyendayenda, azamba, anadziyesa 13
kuchula pa iwo amene anali ndi mizimu yoipa dzina la
Ambuye Yesu, kuti, Ndikulumbirani pa Yesu amene
amlalika Paulo. Ndipo panali ana amuna a Skeva, 14
mYuda, mkuru wa nsembe amene anachita ichi. Ndipo 15
unayankha mzimu woipa, nuti kwa iwo, Yesu ndimzindi-
kira, ndi Paulo ndimdziwa, koma inu ndinu ani? Ndipo 16
munthu, mwa iye amene munali mzimu woipa, analumpira
pa iwo nawaposa, nawalaka onse awiri'wo, kotero
kuti anathawa m'nyumba amariseche ndi olasidwa.
Zimene'zo zidamveka kwa onse, aYuda ndi a Helene, 17
amene anakhala ku Efeso; ndipo mantha anagwera onse-
'wo, ndipo dzina la Yesu linakuzika. Ndipo ambiri a iwo 18
akukulupirira'wo anadza, nabvomereza, nafotokoza nchito
zao. Ndipo ambiri a iwo akuchita za matsenga anaso- 19
nkhanitsa mabuku awo, nawaocha pa maso pa onse; ndipo
anawerenga mtengo wache, napeza ndalama za ntumbiri
zikwi makumi asanu. Chotero mau a Ambuye anachuruka 20
nalimbika zamphamvu.

Ndipo zitatha izi, Paulo anatsimikiza mu mzimu wache 21
atapita pa Makedoniya ndi Akaya, kunka ku Yerusalemu,
kuti, Nditamka komweko ndiyenera kuona'nso ku Roma.
Pamene anatuma ku Makedoniya awiri a iwo anamtumi- 22
kira, Timoteo ndi Erasto, iye mwini anakhalabe nthawi
m'Asiya.

Nthawi yomwe'yo kunali pokoso lambiri kunena za 23
Njira'yo. Pakuti munthu wina dzina lache Demetriyo 24
wosula ntumbiri, amene anapanga tikachisi ta ntumbiri ta
Artemi, anatengera amisiri malonda ambiri; amene'wo 25
anasonkhanitsa ndi amisiri a nchito yomwe'yo, nati,
Anthuni, mudziwa kuti ndi malonda awa ife tipeza chuma
chathu. Ndipo muona ndi mumva, kuti si pa Efeso 26
pokha, koma monga pa Asiya ponse, Paulo uyu akopa
ndikutembenutsa anthu ambiri, ndi kuti, Si milungu iyi
imene ipangidwa ndi manja: ndipo tiopa ife kuti nchito 27
yathu'yi idzambonyonyosoka; koma'nso kuti kachisi wa
mlungu wa mkazi Artemi adzamboyesedwa wa chabe;
ndipo'nso kuti iye adzambotsitsidwa ku ukulu wache, iye

amene a m'Asiya onse ndi onse a m'dziko lokhala'mo
28 anthu ampembedza. Ndipo pamene anamva, anadzala
mkwiyo, napfuula, nati, Wamkuru ndi Artemi wa ku Efeso.
29 Mudzi wonse ndipo unachita piringupiringu, natamangira
onse pamodzi ku bwalo losewera, atagwira Gayo ndi
Aristarko, anthu a ku Makedoniya, alendo anzache a
30 Paulo. Ndipo pamene anafuna Paulo kulowa kwa anthu,
31 akupunzira ache sanamloleza. Ndipo akulu ena a
Asiya'nso, popeza anali abwenzi ache, anatumiza kwa iye,
32 nampempha asadziponye ku bwalo la kusewera. Ndipo
ena anapfuula kanthu kena, ena kanthu kena; pakuti
msonkhano'wo unasokonezeka; ndipo unyinji sunadziwa
33 chifukwa chache cha kusonkhana. Ndipo analangiza
Alesandro aturuke m'khamu'mo, pomturutsa iye aYuda.
Ndipo Alesandro anatambasula dzanja, nafuna kudzika-
34 nira kwa anthu adasonkhana'wo. Koma pozindikira kuti
ali mYuda, kunali mau amodzi a kwa onse akupfuula
monga maora awiri, Wamkuru ndi Artemi wa aEfeso.
35 Ndipo pamene mlembi adatontoletsa khamu'lo, anati,
Amuna a Efeso inu, munthu'yu ndani wosadziwa kuti
mudzi wa a Efeso ndiwo wosungira kachisi wa Artemi
36 wamkuru, ndi fano lidachokera kwa Zeyu? Popeza tsono
izi sizikanika, muyenera inu kukhala chete, ndi kusachita
37 kanthu koliuma. Pakuti mwatenga anthu awa, osakhala
olanda za m'kachisi, kapena ochitira Mulungu wathu
38 mwano. Ngati tsono Demetriyo ndi amisiri okhala naye,
ali ndi mlandu ndi munthu, mabwalo a mirandu alipo,
39 ndipo ziwanga ziripo; anenezane. Koma ngati mufuna
kanthu ka zinthu zina, kadzakonzeka m'msonkhano
40 wololeka. Pakuti'nso palipo potiopsya kuti adzatineneza
za mpanduko wa lero; popeza palibe chifukwa cha kufo-
41 tokozera za kusonkhana kumene. Ndipo pamene anati
izi, anamasula msonkhano.

### Paulo apita'nso ku Makedoniya, ndi Helene, ndi Asiya.

20 Ndipo litaleka pokoso, Paulo anaitana opunzira'wo,
ndipo mmene anawachenjeza, analawirana nawo, naturuka
2 kumka ku Makedoniya. Ndipo mmene atapitapita
m'mbali zidja'zo, nawachenjeza chenjeza, anadza ku Helene.
3 Ndipo mmene adakhala'ko miyezi itatu, ndipo atampangira
chiwembu aYuda, pamene poti apite ndi ngalawa ku
Suriya, anatsimikiza mtima abwerere popyola Makedo-
4 niya. Ndipo anamperekeza kufikira ku Asiya Sopatro

mwana wa Puro, wa ku Bereya; ndipo a aTesalonika
Aristarko ndi Sekundo; ndi Gayo wa ku Derbe, ndi
Timoteo; ndi a ku Asiya, Tukiko ndi Trofimo. Koma 5
iwo'wa adatitsogolera, natilinda ku Trowa. Ndipo tina- 6
pita m'ngalawa kuchokera ku Filipi, atapita masiku a
mkate wopanda chotupitsa, ndipo popita masiku asanu
tinawapeza ku Trowa; pamenepo tinatsotsa masiku asanu
ndi awiri.

Ndipo tsiku loyamba la Sabata, posonkhana ife 7
kunyema mkate, Paulo anawafotokozera mau, popeza
anati achoke mmawa mwache; ndipo ananena chinenere
kufikira pakati pa usiku. Ndipo munali nyali zambiri 8
m'chipinda chosanja, m'mene tinasonkhana'mo. Ndipo 9
mnyamata dzina lache Utiko anakhala pa zenera, wogwi-
dwa nato tulo tatikuru; ndipo pakukhala chifotokozere
Paulo, ndipo pogwidwa nato tulo, anagwera posanja pachi-
wiri, ndipo anamtola wakufa. Ndipo potsikira Paulo, 10
anamgwira namfungatira, nati, Musachite pokoso, pakuti
moyo wache ulipo. Ndipo mmene adakwera, nanyema 11
mkate, nadya, nakamba nawo nthawi, kufikira kucha,
anachoka'po. Ndipo anadza naye mnyamata ali wa moyo, 12
ndipo anatontozedwa kwakukuru.

Koma ife tinatsogolera kunka ku ngalawa, ndipo 13
tinapita ku Aso, pamenepo tinati timlandire Paulo;
pakuti anatipangira chomwecho, koma anati ayenda pa
mtunda yekha. Ndipo pamene anakomana ndi ife 14
ku Aso, tinamlandira iye, ndipo tinafika ku Mitilene.
Ndipo mmene tidachokera'po, mmawa mwache tinafika 15
pandunji pa Kiyo; ndipo mmawa mwache tinangokocheza
ku Samo, ndipo mmawa mwache tinafika ku Mileto.
Pakuti Paulo adatsimikiza mtima apitire pa Efeso, 16
angataye nthawi m'Asiya; pakuti anafulumira, ngati
kutheka, akhale ku Yerusalemu tsiku la Pentekoste.

### Mau a Paulo a kwa akuru a ku Efeso.

Ndipo pokhala ku Mileto anatuma ku Efeso, naitana 17
akulu a mpingo. Ndipo pamene anafika kuli iye, anati 18
kwa iwo,

Mudziwa inu kuyambira tsiku loyamba ndinafika ku
Asiya, makhalidwe anga pamodzi ndi inu nthawi yonse,
wotumikira Ambuye ndi kudzichepetsa konse ndi misozi, 19
ndi mayesero anandigwera ndi ziwembu za aYuda; kuti 20
sindinakubisirani zinthu zopindulira, osazilalikira kwa
inu, ndi kukupunzitsani inu pa bwalo ndi m'nyumba

21 m'nyumba, ndi kuchitira mboni aYuda ndi aHelene ya
kutembenuza mtima kulinga kwa Mulungu, ndi chiku-
22 lupiriro cholinga kwa Ambuye wathu Yesu Kristu. Ndipo,
taonani, ndipita ku Yerusalemu womangidwa mu mzimu,
23 wosadziwa zimene zidzandigwera ine kumeneko; koma
kuti Mzimu Woyera andichitira mboni m'midzi yonse,
24 ndi kunena kuti nsinga ndi zisautso zindilindira. Komatu
sindiuyesa kanthu moyo wanga, kuti uli wa mtengo
wache kwa ine ndekha; kuti ndikatsirize njira yanga,
ndi utumiki ndinaulandira kwa Ambuye Yesu, kuchitira
25 mboni Utenga Wabwino wa chisomo cha Mulungu. Ndipo
tsopano, taonani, ndidziwa ine kuti inu nonse amene
ndinapitapita mwa inu kulalikira ufumu'wo, simudzaona'nso
26 nkhope yanga. Chifukwa chache ndikuchitirani mboni
lero lomwe, kuti ndiribe kanthu ndi mwazi wa anthu
27 onse. Pakuti sindinakubisiranі pa kukulalikirani upungu
28 wonse wa Mulungu. Tadzichenjerani nokha, ndi gulu
lonse, pamenepo Mzimu Woyera anakuikani oyang'anira,
kuti muwete mpingo wa Mulungu, umene anagula ndi
29 mwazi wa iye yekha. Ndidziwa ine kuti, nditachoka ine,
30 adzalowa afisi osautsa, osalekerera gulu'lo; ndipo mwa inu
nokha adzauka anthu, olankhula zokhotakhota, kupatutsa
31 opunzira awatsate. Chifukwa chache dikirani, nimuku-
mbukile kuti zaka zitatu sindinaleka usiku ndi usana
32 kuchenjeza yense wa inu ndi misozi. Ndipo tsopano
ndikuikizani kwa Mulungu, ndi kwa mau a chisomo
chache, chimene chiri ndi mphamvu yakumangirira ndi
33 kupatsa inu cholowa mwa onse oyeretsedwa. Sindinasirira
ntumbiri, kapena chikudu, kapena chobvala cha munthu
34 ali yense. Mudziwa inu nokha kuti manja anga awa anatu-
mikira zosowa zanga, ndi za iwo akukhala ndi ine.
35 M'zinthu zonse ndinakupatsani chitsanzo, chakuti pogwi-
ritsa nchito, kotero muyenera kutandiza ofoka ndi
kukumbuka mau a Ambuye Yesu, kuti anati yekha,
Kupatsa kutidalitsa koposa kulandira.
36 Ndipo mmene anati izi, anagwada pansi, napemphera
37 ndi iwo onse. Ndipo onse'wa analira kwambiri, namgwe-
38 ra Paulo pa khosi pache, nampsompsona iye, nalira
makamaka chifukwa cha mau adanena'wa, kuti sadzao-
na'nso nkhope yache. Ndipo anamperekeza iye ku
ngalawa.

### Paulo wabwera ku Yerusalemu. Amgwira m'kachisi.

Ndipo kunali, titalekana nawo ndi kukanka ngalawa, 21
tinadza moluujika ku Ko, ndipo mmawa mwache ku
Rode, ndipo pochokera'po ku Patara; ndipo mmene tina- 2
peza ngalawa ya kuoloka kunka ku Foinike, tinalowa'mo,
ndi kupita nayo. Ndipo pamene tinafika popenyana ndi 3
Kupro, tinachisiya ku lamanzere, ntinapita ku Suriya;
ndipo tinakocheza ku Turo; pakuti pamenepo ngalawa
inafuna kutula akatundu ache. Ndipo mmene tinapeza 4
opunzira, tinakhala'ko masiku asanu ndi awiri; ndipo
iwo'wa ananena ndi Paulo mwa Mzimu, kuti asakwere
ku Yerusalemu. Ndipo kunali pamene tidatsiriza masi- 5
ku'wa, tidachoka ndi kunka ulendo wathu; ndipo iwo
onse, ndi akazi ndi ana, anatiperekeza kufikira kuturuka
m'mudzi; ndipo pogwadira pa mchenga wa ku nyanja,
tinapemphera, ndi kulawirana; ndipo tinalowa m'ngalawa, 6
koma iwo anabwera kwao.

Ndipo ife titatsiriza ulendo wathu wochokera ku Turo, 7
tinafika ku Ptolemayi; ndipo mmene tidalankhula abale,
tinakhala nawo tsiku limodzi. Ndipo mmawa mwache 8
tinachoka, ntinafika ku Kaisareya, ndipo mmene tinalowa
m'nyumba ya Filipo mlaliki'yo, mmodzi wa asanu ndi
awiri'wo, tinakhala naye. Ndipo munthu'yu anali 9
nawo ana akazi anai, anamwali, amene ananenera.
Ndipo pokhala'po masiku ambiri, anatsika ku Yudeya 10
mneneri, dzina lache Agabo. Ndipo anadza kwa ife 11
natenga lamba la Paulo, nadzimangira yekha manja
ndi mapazi, nati, Atero Mzimu Woyera, Munthu mwini
lamba ili, adzammanga kotero aYuda a m'Yerusalemu,
nadzampereka m'manja a amitundu. Koma pamene 12
tinamva izi, tinamdandaulira ndi ife ndi iwo a komweko,
asakwere iye kunka ku Yerusalemu. Pamenepo Paulo 13
anayanka, Muchitanji, polira ndi kundiswera mtima?
pakuti ndakonzeka ine si kumangidwa kokha, komatu'nso
kufera ku Yerusalemu chifukwa cha dzina la Ambuye
Yesu. Ndipo pokana iye kukopeka, tinaleka, ndi kuti, 14
Kufuna kwa Ambuye kuchitidwe.

Ndipo atapita masiku awa tinakonza akatundu athu, 15
ntikwera ku Yerusalemu. Ndipo anatsagana nafe'nso 16
ena a opunzira a ku Kaisareya, natenga'nso wina Mnaso
wa Kupro, wopunzira wa kale, amene adzatichereza.

Ndipo pofika ife ku Yerusalemu, abale anatilandira 17

18 mokondwera. Ndipo mmawa mwache Paulo analowa
nafe kwa Yakobo; ndipo akulu onse anali pomwepo.
19 Ndipo atawalankhula iwo, anafotokozera chimodzi chimodzi
zimene Mulungu anachita kwa amitundu mwa utumiki
20 wache. Ndipo pamene anazimva, analemekeza Mulungu;
ndipo anati kwa iye, Uona, mbale, kuti ambirimbiri mwa
aYuda akulupirira; ndipo ali nacho changu onse'wa, cha
21 pa malamulo; ndipo anamva za iwe, kuti upunzitsa aYuda
onse a ku amitundu apatukane naye Mose, ndi kuti
asadule ana awo, kapena asayende monga mwa miyambo.
22 Nchiani tsono? adzamva nditu kuti wafika. Chifukwa
23 chache uchite ichi tikuuza iwe; tiri nawo amuna anai
24 amene anawinda; amene'wa uwatenge nudziyeretse nawo
pamodzi, nuwalipirire, kuti amete muthu; ndipo adza-
dziwa onse kuti zomveka za iwe nza chabe, koma kuti
iwe wekha'nso uyenda molunjika, nusunga malamulo.
25 Koma kunena za amitundu adakulupirira'wo, tinalembera
ndi kulamulira kuti asale zoperekedwa kwa mafano, ndi
26 mwazi, ndi zopotola, ndi dama. Pamenepo Paulo anate-
nga anthu'wo, ndipo mmawa mwache mmene anadziyere-
tsa nawo pamodzi, analowa m'kachisi, nauza chimarizidwe
cha masiku a kuyeretsa, kufikira adaperekera iwo onse
mtulo.

27 Ndipo pamene masiku asanu ndi awiri anati amarizi-
dwe, aYuda a ku Asiya pomuona iye m'kachisi, anautsa
28 khamu lonse la anthu, namgwira, napfuula, Amuna, a
Israyeli, titandizeni; Amene'yo ndi munthu'yo anapu-
nzitsa onse ponsepo pokana anthu, ndi malamulo, ndi
malo ano; ndipo'nso anatenga aHelene nalowa nawo
29 m'kachisi, nadetsa malo ano oyera. Pakuti adaona
Trofimo wa ku Efeso kale pamodzi ndi iye m'mudzi;
amene'yo anayesa kuti Paulo anamtenga nalowa naye ku
30 kachisi. Ndipo mudzi wonse unasokonezeka, ndipo anthu
anatamangira pamodzi; ndipo anagwira Paulo namkoka
kumturutsa m'kachisi; ndipo pomwepo pa makomo pana-
31 tsekedwa. Ndipo mmene anafuna kumupha iye, anamte-
ngera mau kapitao wamkuru wa gulu'lo kuti m'Yerusalemu
32 monse muli piringu piringu. Ndipo posachedwa iye
anatenga asilikari ndi akenturiyo, natamanga, nawatsikira;
ndipo iwo'wa, pakuona kapitao wamkuru ndi asilikari,
33 analeka kumpanda Paulo. Pamenepo poyandikira kapi-
tao wamkuru anamgwira iye, nalamulira ammange ndi
maunyolo awiri; ndipo anafunsira, ndiye ani, ndipo
34 anachita chiani? Koma wina anapfuula kena, wina

kena, m'khamu'mo; ndipo mmene sanathe kudziwa zoona
chifukwa cha pokoso'lo, analamulira amtenge iye ku
linga. Ndipo pamene anafika pa makwerero, kudatero 35
kuti anamsenza asilikari chifukwa cha kulimbalimba kwa
khamu'lo; pakuti unyinji wa anthu unatsata, nupfuula, 36
Mchotse iye.
Ndipo pamene poti alowe naye m'linga, Paulo ananena 37
kwa kapitao wamkuru, Undilole ndinene kanthu kwa
iwe? Ndipo anati, Kodi udziwa chiHelene? Si ndiwe 38
mAigupto udja kodi, unachita mipanduko kale lidja,
ndi kutsogolera ambanda adja zikwi zinai ku chipululu?
Koma Paulo anati, Ine ndine munthu mYuda, wa ku 39
Tarso wa m'Kilikiya, mfulu wa mudzi womveka; ndipo
ndikupempha undilole ndilankhule ndi anthu. Ndipo 40
mmene adamlola, Paulo anaima pa makwerero, nata-
mbalitsira anthu dzanja; ndipo pokhala chete onse,
analankhula nawo m'chinenedwe cha chiHebri, nanena,

**Paulo achita chodzikanira chache kwa anthu.**

Amuna, abale, ndi atate, mverani chodzikanira changa 22
tsopano, cha kwa inu.
Ndipo pakumva kuti analankhula nawo m'chinenedwa 2
cha chiHebri, anaposa kukhala chete; ndipo anati:
Ine ndine munthu mYuda, wobadwa m'Tarso wa 3
Kilikiya, koma ndaleredwa m'mudzi muno, pa mapazi a
Gamaliyeli, wolangizidwa monga mwa chitsatidwe cheni
cheni cha malamulo a atate athu, ndipo ndinali wa changu,
cholinga kwa Mulungu, monga muli inu nonse lero;
ndipo ndinazunza Njira iyi kufikira imfa, ndi kumanga 4
ndi kupereka ku ndende amuna ndi akazi. Monga'nso 5
mkulu wansembe andichitira mboni, ndi bwalo lonse la
akuru; kwa iwo amene'nso ndinalandira akalata kumka
nawo kwa abale, ndipo ndinapita ku Damasko, kuti ndi-
katenge iwo'nso akukhala kumeneko kudza nawo omangi-
dwa ku Yerusalemu, kuti alangidwe. Ndipo kunali, 6
pakupita ine ndi kuyandikira ku Damasko, monga usana,
dzidzidzi kunandiwalira pondizungulira ine kuunika kwa-
kukuru kochokera kumwamba. Ndipo ndinagwa pansi- 7
tu, ndipo ndinamva mau akunena nane, Saulo, Saulo,
undizunziranji ine? Ndipo ndinayankha ine, Muli ani 8
Ambuye? Ndipo anati kwa ine, Ndine Yesu wa ku
Nazarete amene umzunza. Ndipo iwo akukhala nane 9
anaonadi kuunika, koma sanamva mau akulankhula nane.
Ndipo ndinati, Ndidzachita chiani, Ambuye? Ndipo 10

Ambuye anati kwa ine, Tauka, pita ku Damasko; kume-
neko adzakufotokozera zonse zoikika kwa iwe uzichite.
11 Ndipo popeza sindinapenya chifukwa cha ulemerero wa
kuunika'ku, anandigwira dzanja iwo amene anali ndi ine,
12 ndipo ndinafika ku Damasko. Ndipo munthu dzina lache
Hananiya ndiye munthu wopembedza monga mwa mala-
mulo, amene amchitira mboni yabwino aYuda onse
13 akukhala'ko, anadza kwa ine, ndipo poima'po anati kwa
ine, Saulo, mbale, penya'nso. Ndipo ine, ora lomwe'li
14 ndinampenya. Ndipo anati, Mulungu wa atate athu
anakusankiratu iwe udziwe chifuniro chache, nuone
Wolungama'yo, numve mau oturuka mkamwa mwache.
15 Ndipo udzamkhalira Iye mboni kwa anthu onse, za izo
16 udaziona ndi kuzimva. Ndipo tsopano uchedweranji?
Tauka, nubatizidwe ndi kusamba kuchotsa machimo ako,
17 nuitane pa dzina lache. Ndipo kunali, nditabwera ku
Yerusalemu ndinalikupemphera m'kachisi, ndinachita
18 ngati kukomoka, ndipo ndinamuona Iye, nanena nane,
Fulumira, turuka msanga m'Yerusalemu; popeza sadzala-
19 ndira umboni wako wakunena za Ine. Ndipo ndinati ine,
Ambuye, adziwa iwo okha kuti ndinali kuika m'ndende
ndi kuwapanda mosonkhanira monse iwo akukulupira pa
20 inu; ndipo pamene anakhetsa mwazi wa Stefano mboni
yanu, ine ndemwe ndinalikuima'ko, ndi kubvomerezana
nawo, ndi kusunga zobvala za iwo amene anamupha iye.
21 Ndipo anati kwa ine, Pita; chifukwa Ine ndidzakutuma
iwe kunka kutali kwa amitundu.
22 Ndipo adamumva kufikira mau awa; ndipo anakweza
mau awo nanena, Achoke pa dziko munthu wotere;
23 pakuti sayenera iye kukhala ndi moyo. Ndipo pakupfuula
iwo, ndi kutaya zobvala zao, ndi kuponya fumbi pa mle-
24 ngalenga, kapitao wamkuru analamulira kuti amlenge iye
kulowa naye ku linga, nati amfunsefunse ndi kumkwapula
iye, kuti adziwe chifukwa chache chiani kuti ampfuulira
25 chomwecho. Ndipo mmene anammanga iye ndi nsinga'zo,
Paulo anati kwa kenturiyo wakuima'ko, Kodi nkuloleka
kwa inu kukwapula munthu mRoma, mlandu wache wosa-
26 mveka? Ndipo pakumva ichi kenturiyo'yo, anamka kwa
kapitao wamkuru, namuuza, nanena, Chiani ichi uti
27 uchite? pakuti munthu'yu ndiye mRoma. Ndipo kapitao
wamkuru'yo anadza, nati kwa iye, Ndiuze, iwe ndiwe mRo-
28 ma kodi? Ndipo anati, Inde. Ndipo kapitao wamkuru
anayanka, Ine ndalandira ufulu umene ndi kupereka'po
mtengo wache woukuru. Ndipo Paulo anati, Koma ine

ndabadwa mRoma. Pamenepo ndipo iwo amene anati 29
amfunsefunse, anamsiya; ndipo kapitao wamkuru'nso
anaopa, pozindikira kuti ali mRoma, ndipo'nso popeza
adammanga iye.

### Paulo pa bwalo la akuru.

Koma mmawa mwache pofuna kuzindikira chifukwa 30
chache cheni cheni chakuti anamneneza aYuda, anamma-
sula iye, nalamulira asonkhane akulu a nsembe, ndi bwalo
lonse la akulu, ndipo anatsika naye Paulo, namuika pa
maso pao.

Ndipo Paulo, popenyetsetsa a m'bwalo la akuru, anati, 23
Amuna, abale, ndakhala ine pa maso pa Mulungu ndi
chikumbu-mtima chokoma chonse kufikira lero lomwe.
Ndipo mkulu wansembe Hananiya analamulira akuima'ko 2
ampande pa kamwa pache. Pamenepo Paulo anati kwa 3
iye, Mulungu adzakupanda iwe, koma loyeretsedwa iwe;
ndipo kodi ukhala iwe wakundiweruzira mlandu monga
mwa malamulo, ndipo ulamulira andipande ine pokȃna
malamulo? Ndipo iwo akuima'ko anati, Ulalatira kodi 4
mkulu wansembe wa Mulungu? Ndipo Paulo anati, 5
Sindinadziwa, abale, kuti ali mkulu wansembe; pakuti
kwalembedwa, Usamnenera choipa mkulu wa anthu ako.
Koma pozindikira Paulo kuti ena ndi aSaduki, ndi ena 6
aFarisi, anapfuula m'bwalo'mo, Amuna, abale, ine ndine
mFarisi, mwana wa aFarisi: andinenera mlandu wa
chiyembekezo, ndi kuuka'nso kwa akufa. Ndipo pamene 7
adatero, kunakhala chilekano pakati pa aFarisi ndi
aSaduki; ndipo osonkhana'wo anagawika. Pakutitu 8
aSaduki anena kuti kulibe kuuka'nso, kapena ngelo,
kapena mzimu; koma aFarisi abvomereza ponse pawiri.
Ndipo lidauka pokoso lalikuru; ndipo alembi ena a kwa 9
aFarisi anaima, natsutsana, nanena, Sitipeza choipa chiri
chonse mwa munthu'yu; ndipo nanga bwanji ngati mzimu
kapena ngelo walankhula naye? Ndipo pamene padauka 10
chilekano chachikuru, kapitao wamkuru anaopa kuti
angamng'ambe Paulo, ndipo analamulira asilikari atsike,
namkwatule iye pakati pao, nadze naye nalowe naye
m'linga.

Ndipo usiku wache Ambuye anaima pa iye, nati, 11
Limbika mtima; pakuti monga wandichitira mboni ku
Yerusalemu, kotero'nso uyenera kundichitira mboni ku
Roma.

### Ayuda apangana chiwembu cha kupha Paulo. Apulumukira ku Kaisareya.

12 Ndipo kutacha, aYuda anapangana chiwembu, nadzite-
mberera, ndi kunena kuti sangadye kapena sangamwe
13 kanthu, kufikira atampha Paulo; ndipo iwo amene
adachita chilumbirano ichi anali oposa makumi anai.
14 Amene'wo anadza kwa akulu ansembe ndi akulu, nati,
Tadzitemberera nalo temberero kuti sitingalawe kanthu
15 kufikira titamupha Paulo. Potero tsopano inu ndi bwalo
la akuru muzindikiritse kapitao wamkuru kuti atsike naye
kwa inu, monga ngati mufuna kudziwitsitsa bwino za
iye; koma tadzikonzeratu timuphe asanayandikire iye.
16 Koma mfumakazi ya Paulo anamva za chifwamba chao,
ndipo anadza nalowa m'linga, namfotokozera Paulo.
17 Ndipo Paulo anadziitanira kenturiyo wina, nati, Pita
naye mnyamata uyu kwa kapitao wamkuru: pakuti ali
18 nako kanthu kakumfotokozera iye. Pamenepo ndipo
anamtenga, napita naye kwa kapitao wamkuru, nati,
Wamsinga'yo Paulo anandiitana, nandifunsa ndidze naye
mnyamata uyu kwa iwe, ali nako kanthu kakulankhula ndi
19 iwe. Ndipo kapitao wamkuru anamgwira dzanja, napita
naye padera, namfunsa mtseri, Chiani ichi uli nacho
20 kundifotokozera? Ndipo anati, Ayuda apangana kuti
akufunse utsike naye Paulo mawa ku bwalo la mirandu,
21 monga ngati ufuna kufunsitsa za iye. Pamenepo usako-
pedwe nawo; pakuti amlindirira iye oposa makumi anai
a iwo amene anadzitemberera okha kuti sangadye kapena
kumwa kufikira atamupha iye; ndipo akonzeratu tsopano
22 nayang'anira lonjezano lako. Pamenepo ndipo kapitao
wamkuru anauza mnyamata'yo apite, namlamulira kuti,
23 Usauze munthu yense kuti wandizindikiritsa izi. Ndipo
anaitana akenturiyo awiri, nati, Mukonzeretu asilikari
mazana awiri, apite kufikira Kaisareya, ndi a pa kavalo
makumi asanu ndi awiri, ndi a ntungo mazana awiri, achoke
24 ora lachitatu la usiku; ndipo'nso mukonzeretu nyama zobe-
reka amkweze'po Paulo, nampereke wosungika kwa Felike
25 kazembe'yo. Ndipo analembera kalata wakuti:
26 Klaudiya Lusiya kwa kazembe womveketsa Felike,
27 ndikulankhulani. Munthu uyu anagwiridwa ndi aYuda,
ndipo akadaphedwa ndi iwo; pamenepo ndinafika'ko ine
ndi asilikari, ndipo ndinamlanditsa, pakumva kuti ali
28 mRoma. Ndipo pofuna kuzindikira chifukwa chakuti
anamneneza iye, ndinatsika naye ku bwalo la akuru awo.

Ndipo udinapeza kuti adamneneza za mafunso a malamulo 29
awo; koma analibe kumneneza kanthu kakuyenera imfa
kapena nsinga. Ndipo mmene anandidziwitsa kuti 30
padzakhala chiwembu chakulindirira munthu'yu, pomwepo
ndinamtumiza kwa iwe; ndipo ndalamulira akumneneza
amnenere kwa iwe.

Pamenepo ndipo asilikari, monga adawalamulira, 31
anatenga Paulo, napita naye usiku ku Antipatri. Koma 32
mmawa mwache anasiya a pa kavalo amperekeze, nabwera
ku linga; iwo'wo, mmene anafika ku Kaisareya, anape- 33
reka kalata'yu kwa kazembe, napereka'nso Paulo kwa
iye. Ndipo mmene adawerenga anafunsa achokera 34
m'dziko liti; ndipo pozindikira kuti anali wa ku Kilikiya,
anati, Ndidzamva mlandu wako, pamene akukuneneza 35
afika'nso. Ndipo analamulira kuti amdikire iye m'nyumba
ya mlandu ya Herode.

### Felike amva mlandu wache wa Paulo.

Ndipo atapita masiku asanu anatsika mkulu wansembe 24
Hananiya pamodzi ndi akuru ena, ndi wogwira moyo
dzina lache Tertulo; ndipo anafotokozera kazembe'yo za
kuneneza Paulo. Ndipo pamene adamuitana, Tertulo 2
anayamba kumneneza ndi kunena,

Popeza ndi iwe tiri nawo mtendere wambiri, ndipo
mwa kuganiziratu kwako uukonzera mtundu wathu
zotiipsa, tizilandira ndi chiyamiko chonse, monsemo ndi 3
ponsepo, Felike womvekatu. Koma kuti ndingaonjeze 4
kukulemetsa ndikupempha utimvere mwa chidule
ndi chifatso chako. Pakuti tapeza munthu'yu ali ngati 5
mliri, ndi woutsa mapanduko kwa aYuda onse m'dziko
lonse lokhala'mo anthu, ndi mtsogoleri wa mpanduko wa
aNazarene; amene'nso anayesa kuipsa kachisi: amene 6
tamgwira: kwa iye udzakhoza kuzindikira pomfunsa 8
wekha, za izi zonse timneneza'zi. Ndipo aYuda'nso 9
anabvomerezana naye, natsimikiza kuti izi zitero.

Ndipo pamene kazembe anamkodola kuti anene, 10
Paulo anayankha, Podziwa ine kuti wakhala woweruza
wa mtundu uwu zaka zambiri, ndidzikanira mokondwera;
popeza ukhoza kuzindikira kuti apita masiku khumi 11
ndi awiri okha chikwerere ine ku Yerusalemu kukape-
mbedza; ndipo sanandipeza m'kachisi wotsutsana ndi 12
munthu, kapena kuutsa khamu la anthu, kapena moso-
nkhanira, kapena m'mudzi. Ndipo sangathe kukutsimi- 13
kizira zimene andinenеza ine tsopano. Koma ichi 14

ndibvomera kwa iwe, kuti monga mwa Njira yonenedwa
mpatuko, momwemo nditumikira Mulungu wa makolo
athu, ndi kukulupirira zonse ziri monga mwa malamulo,
15 ndi zolembedwa mwa aneneri; ndi kukhala nacho chiye-
mbekezo cha kwa Mulungu chimene iwo okha'nso
achilandira, kuti kudzakhala kuuka'nso kwa olungama
16 ndi osalungama. Mmenemo'nso ndidziyesera ndekha
ndikhale nacho nthawi zonse chikumbu-mtima chosandi-
17 tsutsa cha kwa Mulungu ndi kwa anthu. Ndipo zitapita
zaka zambiri ndinadza kutengera mtundu wanga za
18 chifundo, ndi zopereka; popereka izi anandipeza woye-
retsedwa m'kachisi, wopanda khamu la anthu, kapena
19 pokoso; koma panali aYuda ena a ku Asiya,—ndiwo
mwenzi atakhala pano pa maso pako ndi kundineneza,
20 ngati ali nako kanthu kotsutsa ine. Kapena iwo amene
ali kuno'wa anene anapeza chosalungama chanje, poima
21 ine pa maso pa bwalo la akuru, koma mau awa amodzi
okha, amene ndinapfuula poima pakati pao, kunena za
kuuka'nso kwa akufa ndiweruzidwa ndi inu lero lino.
22 Koma Felike anawalinditsa iwo, popeza anadziwitsadi
za Njira'yi, nati, Pamene Lusiya kapitao wamkuru aka-
23 tsika ndidzazindikiritsa konse za kwa inu. Ndipo
analamulira kenturiyo amsunge iye, koma akhale nawo
ufulu, ndipo asaletse anthu ache kumtumikira iye.
24 Koma atapita masiku ena, anadza Felike ndi Drusila
mkazi wache, ndiye mYuda, naitana Paulo, ndipo anamva
25 iye za chikulupiriro cha Kristu Yesu. Ndipo mmene
anamfotokozera za chilungamo, ndi chidziletso, ndi chi-
weruziro chirinkudza, Felike anagwidwa ndi mantha,
nayanka, Pita tsopano; ndipo ndikaona nthawi, ndidza-
26 kuitana iwe. Anayembekeza'nso kuti Paulo adzampatsa
ndalama: chifukwa chache'nso anamuitana iye kawiri
27 kawiri, nakamba naye. Koma zitapita zaka ziwiri Porkiyo
Festo analowa m'malo a Felike; ndipo Felike pofuna
kukonda aYuda anamsiya Paulo mu nsinga.

### Paulo ali pa bwalo la mirandu la Festo. Anena akaturukire kwa Kaisara.

25 Pamenepo Festo mmene analowa dziko lache, ndipo
atapita masiku atatu, anakwera kumka ku Yerusalemu
2 kuchokera ku Kaisareya. Ndipo akulu a nsembe ndi
akulu a aYuda ananeneza Paulo kwa iye; ndipo iwo
3 anadandaulira iye, napempha kuti mlandu wache wa
Paulo uipe, kuti amuitane iye adze ku Yerusalemu;

nampangira chifwamba iwo kuti amuphe pa njira. Pame- 4
nepo Festo anayanka, kuti Paulo asungike ku Kaisareya,
ndi kuti iye mwini adzapita'ko posachedwa. Chifukwa 5
chache, ati, iwo amene akhoza mwa inu atsagane nane
potsika'ko, ndipo ngati kuli kanthu kosayenera mwa
munthu'yo amneneze iye.

Ndipo mmene adatsotsa mwa iwo masiku asanu ndi 6
atatu kapena khumi okha anatsikira ku Kaisareya;
ndipo mmawa mwache anakhala pa mpando wa chiwe-
ruziro, nalamulira kuti atenge Paulo. Ndipo mmene 7
anafika iye, aYuda adatsika'wo ku Yerusalemu anaima
pomzinga iye, namnenera zifukwa zambiri ndi zazikuru,
zimene sanakhoza kuzitsimikiza; koma Paulo podzika- 8
nira ananena, Sindinachimwa kanthu kapena pa malamulo,
kapena pa kachisi, kapena pa Kaisara. Koma Festo 9
pofuna kuyesedwa wa chisomo ndi aYuda, anayanka kwa
Paulo, nati, Kodi ufuna kukwera kumka ku Yerusalemu,
ndi kuweruzidwa ndi ine pomwepo kunena za zinthu izi?
Koma Paulo anati, Ndirikuima pa mpando wa chiweruziro 10
wa Kaisara, pamenepo ndiyenera kuweruzidwa ine; aYuda
sindinawachitira kanthu koipa, monga udziwa'nso wekha
bwino. Pamenepo ngati ndiri wochita zoipa, ngati 11
ndachita kanthu ka kuyenera imfa sindikana kufa; koma
ngati zinthu'zi awa andineneza nazo ziri za chabe, palibe
mmodzi akhoza kundipereka kwa iwo. Nditurukira kwa
Kaisara. Pamenepo Festo, adakamba ndi apungu ache, 12
anayanka, Wanena, Nditurukira kwa Kaisara; kwa
Kaisara udzapita.

Ndipo atapita masiku ena, Agripa Mfumu'yo, ndi Berni- 13
ke anafika ku Kaisareya, nalankhula Festo. Ndipo atatso- 14
tsa'ko masiku ambiri, Festo anafotokozera Mfumu'yo
mlandu wache wa Paulo, nanena, Pali munthu adamsiya
m'ndende Felike, amene akulu ansembe ndi akulu a aYuda 15
anamneneza kwa ine, ndiri ku Yerusalemu, nandipempha
ndiipitse mlandu wache. Koma ndinawayanka, kuti 16
makhalidwe a aRoma satero, kupereka munthu asanayambe
wonenezedwa'yo kupenyana nawo omneneza, ndi kukhala
napo podzikanira pa chomnenza'cho. Potero, pamene 17
adasonkhana pano, sindinachedwa, koma mmawa mwache
ndinakhala pa mpando wa chiweruziro, ndipo ndinalamu-
lira adze naye munthu'yo. Ndipo pamene anaima 18
omneneza sanamchitira konse chifukwa cha zoipa zotere
ndinazilingirira ine: koma anali nawo mafunso ena otsu- 19
tsana naye a chipembedzero cha iwo okha, ndi mafunso a

wina Yesu, amene adafa, amene Paulo anati kuti ali ndi
20 moyo. Ndipo ine posinkasinka za mafunso awa ndina-
mfunsa ngati akafuna kupita ku Yerusalemu, ndi kuwe-
21 ruzidwa komweko za izi. Koma pakunena Paulo ndi
kuti asungidwe, akaturukire kwa Augusto, ndinaweruza
asungidwe iye kufikira ndikamtumiza iye kwa Kaisara.
22 Ndipo Agripa anati kwa Festo, Ndifuna nane'nso ndimve
munthu'yu. Mawa, anati, udzamva iye.
23 Mmawa mwache tsono, atafika Agripa ndi Bernike
ndi chifumu chachikuru, ndipo atalowa momvera milandu,
pamodzi ndi akapitao akuru, ndi amuna omveka a
mudzi'wo, ndipo pakulamulira Festo, anadza naye
24 Paulo. Ndipo Festo anati, Mfumu Agripa, ndi amuna
inu nonse muli pano nafe pamodzi, muona uyu, amene
unyinji wonse wa aYuda anandiuza za iye, ku Yerusalemu
ndi kuno'nso, ndi kupfuula, kuti sayenera kukhala ndi
25 moyo'nso. Koma ndinapeza ine kuti sanachita kanthu
koyenera imfa iye; ndipo popeza iye yekha anati akatu-
rukire kwa Augusto, ndatsimikiza mtima kumtumiza'ko.
26 Koma ndiribe ine kanthu koti ndinenetse za iye kakule-
mbera kwa mbuye wanga. Chifukwa chache ndamturu-
tsira iye kwa inu, ndipo makamaka kwa iwe, Mfumu
Agripa, kuti, ndikatha kumfunsafunsa, ndikakhala nako
27 kanthu kakulembera. Pakuti chindionekera chopanda
nzeru, potumiza wa m'nsinga, wosachita'nso zifukwa zoti
amneneze.

26 Ndipo Agripa anati kwa Paulo, kwaloleka kwa iwe
udzinenera wekha. Pamenepo Paulo, anatambasula dzanja
nadzikanira:
2 Ndidziyesera wa mwai, Mfumu Agripa, popeza nditi
ndidzikanira lero pa maso panu, za zonse zimene aYuda
3 andineneza nazo; makamaka popeza udziwitsa miyambo
yonse ndi mafunso onse a mwa aYuda; chifukwa chache
4 ndikupempha undimvere ine moleza mtima. Mayendedwe
a moyo wanga, tsono, kuyambira pa chibwana changa,
amene anakhala chiyambire mwa mtundu wanga m'Yeru-
5 salemu, awadziwa aYuda onse; andidziwa ine chiyambire,
ngati afuna kuchita'po mboni, kuti ndakhala mFarisi
monga mwa mpatuko wolunjikitsitsa wa chipembedzero
6 chathu. Ndipo tsopano ndiima pano ndiweruzidwe pa
chiyembekezo cha lonjezano limene Mulungu analichita
7 kwa makolo athu; kufikira komweko mafuko athu khumi
ndi awiri, potumikira Mulungu kosapumula usiku ndi
usana, ayembekeza kufikira'ko. Chifukwa cha chiyembe-

kezo ichi, Mfumu, andineneza aYuda. Muchiyesa chinthu 8
chosakulupirika, chakuti Mulungu aukitsa akufa? Inedi 9
ndinayesa ndekha, kuti kundiyenera kuchita zinthu
zambiri zotsutsana nalo dzina la Yesu mNazarayo.
Chimene'nso ndinachita m'Yerusalemu: ndipo ndinatse- 10
kera ine oyera-mtima ambiri mu ndende, popeza ndidala-
ndira ulamuliro wa kwa akulu ansembe; ndipo'nso
pophedwa iwo, ndinabvomereza'po. Ndipo ndinawalanga 11
kawiri kawiri m'zosonkhanira zonse, ndi kuwakakamiza
anene za mwano; ndipo pakupsa mtima kwakukuru pa
iwo ndinawazunza ndi kuwatsatsa ngakhale kufikira ku
midzi ya kunja.

Mwa izi popita ine ku Damasko ndi ulamuliro ndi 12
mphamvu za kwa akulu ansembe, dzua la msana, ndina- 13
oua panjira, Mfumu, kuunika kochokera kumwamba
kowalitsa koposa dzua, kunawala pondizinga ine ndi iwo
akundiperekeza. Ndipo pamene tidagwa pansi tonse, 14
ndinamva mau akunena kwa ine, m'chinenedwe cha
chiHebri, Saulo, Saulo, undizunza ine bwanji? nkuku-
bvuta kutsalima pa chotwikira. Ndipo ndinati, Muli ani 15
Ambuye? Ndipo Ambuye anati, Ine ndine Yesu amene
iwe umzunza. Komatu nyamuka, ima pa mapazi ako; 16
pakuti chifukwa cha ichi ndinaoneka kwa iwe, kukuika
iwe ukhale mtumiki ndi mboni ya izi wandiona'mo ine,
ndipo'nso ya izi ndidzakuonekera'mo iwe; ndi kukulanditsa 17
iwe kwa anthu, ndi kwa amitundu, amene ine ndikutuma
iwe kwa iwo, kukawatsegulira maso awo, kuti atembenuke 18
kuchokera ku mdima, kulinga ku kuunika, ndi kuchokera
ulamuliro wa Satana kulinga kwa Mulungu, kuti alandire
iwo chikululukiro cha machimo, ndi cholowa mwa iwo
akuyeretsedwa ndi chikulupiriro cha mwa ine. Potero, 19
mfumu Agripa, sindinakhala ine wosamvera masompenya
a kumwamba; koma'tu kuyambira kwa iwo a m'Damasko, 20
ndi a m'Yerusalemu, ndi m'dziko lonse la Yudeya, ndi kwa
amitundu'nso ndinalalikira kuti alape, natembenukire kwa
Mulungu, ndi kuchita nchito zoyenera kutembenuka
mtima. Chifukwa cha izi aYuda anandigwira m'kachisi, 21
nayesa kundipha. Pamenepo potandizidwa ndi Mulungu, 22
ndiima kufikira lero lino, ndi kuwachitira mboni ang'ono
ndi akuru, osanena kanthu koma zimene aneneri ndi Mose
ananena zidzafika; kuti Kristu akamve zowawa, kuti iye, 23
woyamba, mwa kuuka'nso kwa akufa, adzalalikira kuunika
kwa anthu ndi kwa amitundu.

Koma pakudzikanira momwemo, Festo anati ndi mau 24

akuru, Uli wamisała Paulo; kuwerengetsa kwako kwaku-
25 chititsa misala. Koma Paulo anati, Ndiribe misala, Festo
womvekatu; koma nditurutsa mau a choonadi ndi odzile-
26 tsa. Pakuti mfumu'yo adziwa izi, kwa iye amene ndila-
nkhula'nso mosaopa: pakuti ndidziwadi kuti kulibe
kanthu ka izi kadambisikira; pakuti ichi sichinachitika
27 mtseri. Mfumu Agripa, mukulupirira aneneri kodi?
28 ndidziwa kuti muwakulupirira. Ndipo Agripa anati kwa
Paulo, Ndi kundikopa pang'ono ufuna kundiyesera
29 mKristu. Ndipo Paulo anati, Mwenzi atalola Mulungu,
kuti ndi kukopa pang'ono, kapena ndi kukopa kwambiri,
si iwe wekha, komatu'nso onse akundimva ine lero,
akakhale otero onga ndiri ine, osanena nsinga izi.
30 Ndipo anauka mfumu, ndi kazembe, ndi Bernike, ndi
31 iwo akukhala nawo; ndipo atapita padera analankhuła wina
ndi mnzache, nanena, Munthu uyu sachita kanthu koye-
32 nera imfa, kapena nsinga. Ndipo Agripa anati kwa Festo,
Tikadakhoza kumasula munthu'yu, akadapanda kunena,
Ndikaturukire kwa Kaisara.

### Amtumiza Paulo ku Roma.

27 Ndipo pamene padatsimikizika kuti tipite m'ngalawa
ku Italiya, anapereka Paulo ndi andende ena kwa kentu-
2 riyo dzina lache Yuliyo, wa gulu la Augusto. Ndipo
mmene tidalowa m'ngalawa ya ku Adramutiyo ikati ipite
kumka ku malo a ku mbali ya Asiya, tinakanka, ndipo
Aristarko, mMakedoniya wa ku Tesalonika, anali nafe.
3 Ndipo mmawa mwache tinangokocheza ku Sidona; ndipo
Yuliyo anachitira Paulo mwa chikondi, namlola apite kwa
4 abwenzi ache amchereze. Ndipo pokanka'nso pamenepo,
tinapita kutseri kwa Kupro, popeza mphepo inaomba
5 mokomana nafe. Ndipo pamene tidapyoła nyanja ya
kunsi kwache kwa Kilikiya ndi Pamfiliya, tinafika ku Mura
6 wa Lukiya. Ndipo Kenturiyo anapeza'ko ngalawa ya ku
Alesandriya, irikupita ku Italiya, ndipo anatiika'mo.
7 Ndipo mmene tidapita pang'ono masiku ambiri, ndipo
tidafika mobvutika pandunji pa Knido; ndipo popeza
siinatilola'nso mphepo, tinapita mtseri mwa Krete, padunji
8 pa Salmone; ndipo popazapaza'po mobvutika tinafika ku
malo ena dzina lache Pokocheza Pokoma; pafupi pamenepo
panali mudzi wa Laseya.
9 Ndipo itapita nthawi yambiri, ndipo unayambokhala
woopsya ulendo'wo, popeza'nso nyengo ya kudzikana
chakudya idapita kale, Paulo anawachenjeza, nanena

nawo, Anthuni, Ndiona ine kuti ulendo udzatitengera 10
kuononga ndi kutayika kwambiri, si kwa akatundu okha
kapena ngalawa yokha, komatu'nso kwa moyo wathu.
Koma Kenturiyo anakulupirira watsigiro ndi mwini nga- 11
lawa makamaka, wosasamala mau a Paulo. Ndipo popeza 12
doko silinakoma kugona'po nyengo ya chisanu, unyinji
unachita upungu ndi kuti amasule nachoke'po, ngati
kapena nkutheka afikire ku Foinika, ndi kugona'ko, ndilo
doko la ku Krete, loloza ku mpoto ndi ku mwela. Ndipo 13
poomba pang'ono mwela, poyesa kuti anaona chofunira'ko,
anakoka nangula, napita mbali mwa Krete. Koma pata- 14
pita pang'ono idaombetsa kuchokera'ko mpepho ya
namondwe, yonenedwa Eurokulo: ndipo pogwidwa nayo 15
ngalawa, yosakhoza kupita'nso mokomana nayo mpepho,
tidangoleka, ndipo tinangotengedwa. Ndipo popita 16
kutseri kwa chisi chaching'ono dzina lache Kauda,
tinaona mphamvu, mobvutika, ya kumangitsa bwato;
ndipo mmene adaukweza, anachita nazo zotandizira, 17
nakulunga ngalawa; ndipo pakuopa kuti angatayike pa
Surti, anatsitsa matanga, natengedwa motero. Ndipo 18
potodwa kwakukuru ndi namondwe'yo, mmawa mwache
anayamba kutaya akatundu; ndipo tsiku lachitatu anataya 19
ndi manja awo a iwo eni zopangira za ngalawa. Ndipo 20
mmene dzua kapena nyenyezi sizinatiwalira masiku ambiri,
ndipo namondwe wosati wamng'ono unatigwera, chiyembe-
kezo chonse chakuti tipulumuka chidatichokera tsopano.
Ndipo pamene atakhala nthawi yeikuru osadya kanthu, 21
Paulo anaima mkati mwao, nati, Anthuni, mukadamvera
ine, osachoka ku Krete, osadzitengera kuononga ndi
kutayika kumene. Koma tsopano ndikuchenjezani muli- 22
mbike mtima; pakuti sadzatayika wamoyo mmodzi mwa
inu, koma ngalawa ndiyo. Pakuti anaima pa ine usiku 23
wa lero ngelo wa Mulungu amene ndiri wache, amene'nso
nditumikira, nanena, Usaope Paulo; ukaima pa maso pa 24
Kaisara; ndipo, taona, Mulungu anakupatsa onse amene
akuyenda nawe pamodzi. Chifukwa chache, limbikani 25
mtima, anthuni; pakuti ndikulupirira Mulungu, kuti
kudzatero monga momwe ananena ndi ine. Koma tiyene- 26
ra kutayika pa chisi chakuti.

Koma pofika usiku wachikhumi ndi chinai, potenge- 27
dwa ife kwina ndi kwina m'nyanja ya Adriya, pakati pa
usiku amarinyero anazindikira kuti analikuyandikira
kumtunda; ndipo anayesa madzi, napeza mikwamba 28
makumi awiri; ndipo katapita kanthawi, anayesa'nso,

29 napeza mikwamba khumi ndi isanu. Ndipo pakuopa
tingatayike pa miyala, anaponya anangula anai ku
30 makaliro, nakhumba kuti kuche. Ndipo mmene amari-
njero anafuna kuthawa m'ngalawa, natsitsa bwato m'nya-
31 nja, monga ngati anati aponye anangula ku likuru, Paulo
anati kwa kenturiyo ndi kwa asilikari, Ngati awa sakhala
32 m'ngalawa inu simukhoza kupulumuka. Pamenepo
33 asilikari anadula zingwe za bwato, naugwetsa. Ndipo
popeza kulinkucha, Paulo anawachenjeza onse adye
kanthu, nati, Lero tsiku la chikhumi ndi chinai limene
munalindira, ndi kukhala opanda chakudya, osatenga
34 kanthu. Momwemo ndikuchenjezani mutenge kanthu
kakudya; pakuti kumene'ku ndi kwa chipulumutso
chanu; pakuti silidzatayika tsitsi la pa mutu wa mmodzi
35 wa inu. Ndipo atanena izi, ndi kutenga mkate, anaya-
mikira Mulungu pa maso pa onse; ndipo mmene adau-
36 nyema anayamba kudya. Ndipo anakhala olimbika
37 mtima onse, natenga chakudya iwo omwe. Ndipo ife
tonse tiri m'ngalawa ndife anthu mazana awiri ndi
38 makumi asanu ndi awiri kudza asanu ndi mmodzi. Ndipo
mmene anakhuta, anapeputsa ngalawa, nataya tirigu
39 m'nyanja. Ndipo kutacha sanazindikira dziko'li; koma
anaona pali bondo la mchenga; kumeneko anafuna, ngati
40 nkutheka, kuyendetsa'ko ngalawa. Ndipo mmene anataya
anangula anawasiya m'nyanja, namasula'nso zingwe zo-
manga tsigiro; ndipo pokweza tanga la ku likuru, anali-
41 nga ku mchenga. Koma pofika pa malo pokomana
mafunde awiri, anatsamitsa'po ngalawa; ndipo ku likuru
kunatsama, nikukhala kosasuntika, koma ku makaliro
42 kunasweka ndi mphamvu ya mafunde. Ndipo upungu
wa asilikari udati awaphe andende, angasambire, ndi
43 kuthawa. Koma kenturiyo, pofuna kupulumutsa Paulo,
anawaletsa angachite cha upungu wao; nalamula kuti
iwo akukhoza kusambira ayambe kudziponya m'nyanja,
44 nafike pa mtunda; ndipo otsala'wo, ena pa matabwa, ndi
ena pa zina za m'ngalawa. Ndipo kudatero kuti onse
adapulumuka pa mtunda.

### Paulo pa Melita.

28 Ndipo titapulumuka, pamenepo tinadziwa kuti chisi-
2 'chi chinachedwa Melita. Ndipo akunja'wa anatichitira
zokoma zosachitika pena ponsepo; pakuti anasonkha moto,
natilandira ife tonse, chifukwa cha mvula irinkugwa'yi,
3 ndi chifukwa cha chisanu. Koma pamene Paulo ataola

kamtolo ka nkhuni, naziika pa moto, inaturuka njoka,
chifukwa cha kuthentha'ku, nigwira dzanja lache. Koma 4
pamene akunja'wa anaona chirombo'cho chiri kulendewa
pa dzanja lache, ananena wina ndi mnzache, Zoona
munthu'yu ndiye wambanda, angakhale anapulumuka
nyanja, chilungamo sichimlola akhale ndi moyo. Koma 5
anakutumula chirombo'cho ku moto, ndipo sanamva
kupweteka. Koma anayesa kuti adzatupa, kapena kugwa 6
kufa pomwepo; koma mmene adalindira nthawitu,
naona kuti sikunampweteka, anapindula, nati, Ndiye
Mulungu.

Koma pafupi pamenepo panali minda, mwini wache 7
ndiye mkulu wa chisi'cho, dzina lache Popliyo; amene
anatilandira ife, natichereza okoma masiku atatu. Ndipo 8
kunatero kuti atate wache wa Popliyo anagona wodwala
nthenda ya malungo ndi kamwazi. Kwa iye'yu Paulo
analowa, napemphera, naika manja pa iye, namchiritsa
iye. Ndipo patachitika ichi, ena'nso a m'chisi, okhala 9
nazo nthenda, anadza, nachiritsidwa; amene'nso anatichi- 10
tira ulemu wambiri; ndipo pochoka ife anatiikira
zotisowa.

### Paulo afika ku Roma, nakhala wandende m'nyumba ya iye yekha zaka ziwiri.

Ndipo itapita miyezi itatu tinapita m'ngalawa ya ku 11
Alesandriya, idagona nyengo ya chisanu ku chisi'ko,
chizindikilo chache, Ana a mphasa. Ndipo pamene 12
tinakocheza ku Surakusa, tinatsotsa'ko masiku atatu.
Ndipo pochoka'po tinapaza ntifika ku Regio; ndipo 13
litapita tsiku limodzi unayamba mwela, ndipo mmawa
mwache tinafika ku Potiyolo; pamenepo tinakomana ndi 14
abale, amene anatiumirira tikhale nawo masiku asanu ndi
awiri; ndipo potero tinafika ku Roma. Kuchokera 15
kumeneko abale'wo, pakumva za ife, anadza kukomana
nafe ku Bwalo la Apiyo, ndi ku Nyumba za Alendo zitatu;
ndipo pamene Paulo anawaona, anayamika Mulungu, nali-
mbika mtima.

Ndipo pamene tinalowa m'Roma, analola Paulo 16
akhale pa yekha ndi msilikari womdikira iye.

Ndipo kunali, atapita masiku atatu, anaitana akulu a 17
aYuda asonkhane; ndipo atasonkhana, ananena nawo,
Ine, amuna, abale, ndingakhale sindinachita kanthu
kakuipsa anthu, kapena miyambo ya makolo, anandipe-
reka wa m'nsinga wa ku Yerusalemu ku manja a aRoma:

18 ndiwo, atandifunsafunsa ine anafuna kundimasula, popeza
19 panalibe chifukwa cha kundiphera. Koma pakukana'po
aYuda, ndinakakamidwa kuturukira kwa Kaisara; si
kunena kuti ndinali nako kanthu kakuneneza mtundu
20 wanga. Chifukwa cha ichi tsono ndinakupemphani inu
mundione ndi kulankhula nane; pakuti chifukwa cha
chiyembekezo cha Israyeli ndamangidwa ndi unyolo
21 uwu. Ndipo anati kwa iye, Ife sitinalandira akalata
onena za iwe ochokera ku Yudeya, kapena sanadza kuno
wina wa abale ndi kutiuza kapena kulankhula kanthu
22 koipa ka iwe. Koma tifuna kumva utiuze uganiza chiani:
pakuti za mpatuko uwu, tidziwa kuti auneneza ponse-
23 ponse. Ndipo pamene adampangira tsiku, anadzala ku
nyumba yache anthu ambiri; amene'wo anawafotokozera,
ndi kuchitira mboni ufumu wa Mulungu, ndi kuwakopa
za Yesu, zochokera m'malamulo a Mose ndi mwa aneneri,
24 kuyambira mamawa kufikira madzulo. Ndipo ena ana-
25 mvera zonenedwa'zo, koma ena sanamvera. Koma
popeza sanabvomerezana, anachoka, atanena Paulo mau
amodzi, kuti, Mzimu Woyera analankhula kokoma mwa
26 Yesaya Mneneri'yo kwa makolo anu, ndi kuti,

*Pita kwa anthu awa, nuti,*
*Ndi kumva mudzamva, ndipo simudzazindikira konse;*
*Ndipo pakupenya mudzapenya, koma osaona konse;*
27 *Pakuti mtima wa anthu awa watupatu,*
*Ndipo m'makutu mwao molema kumva,*
*Ndipo maso awo anawatseka;*
*Kuti angaone ndi maso,*
*Nangamve ndi makutu,*
*Nangazindikire ndi mtima,*
*Nangatembenuke,*
*Ndipo Ine ndingawachiritse.*

28 Potero, dziwani inu, kuti chipulumutso ichi cha Mulungu
chitumidwa kwa amitundu; iwo'nso adzamva.
30 Ndipo anakhala zaka ziwiri zamphumphu m'nyumba
yache yobwereka, nalandira onse akufika kwa iye,
31 ndi kulalikira ufumu wa Mulungu, ndi kupunzitsa za
Ambuye Yesu Kristu ndi kulimbika konse, wosamletsa
munthu.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AROMA

Paulo, kapolo wa Yesu Kristu, mtumwi woitanidwa, 1
wopatulidwa kukanena Utenga Wabwino wa Mulungu,
umene Iye analonjeza kale ndi mau a aneneri m'malembo 2
oyera, wakunena za Mwana wache, amene anabadwa, wa 3
mbeu ya Davide, monga mwa thupi la nyama, amene 4
anatsimikizidwa ndi mphamvu kuti ndiye Mwana wa
Mulungu monga mwa Mzimu wa chiyero, ndi kuuka'nso
kwa akufa; ndiye Yesu Kristu Ambuye wathu; amene 5
ife tinalandira naye chisomo ndi utumwi, kufikira kumvera
kwa chikulupiriro mwa anthu a mitundu yonse, chifukwa
cha dzina lache: mwa amene'wo muli inu'nso, oitanidwa 6
a Yesu Kristu: kwa onse a ku Roma, okondedwa a 7
Mulungu, oitanidwa kuti akhale oyera mtima: Chisomo
chikhale ndinu ndi mtendere wa kw̃a Mulungu Atate
wathu, ndi Ambuye Yesu Kristu.

### Paulo ayamika Mulungu. Afuna kucheza nawo aRoma.

Poyamba'pa, ndiyamika Mulungu wanga mwa Yesu 8
Kristu chifukwa cha inu nonse, chifukwa kuti mbiri ya
chikulupiriro chanu idamveka pa dziko lonse. Pakuti 9
Mulungu ali mboni yanga, amene ndimtumikira mu
mzimu wanga, m'Utenga Wabwino wa Mwana wache,
kuti kosalekeza ndikumbukila inu, ndi kufunsa masiku
onse m'mapemphero anga, ngati kutheka tsopano nditu 10
ndikapeza, ndi chifuno cha Mulungu, ulendo wabwi-
no'wo, kudza kwa inu. Pakuti ndilakalaka kuonana 11
ndinu, kuti ndikagawira kwa inu mtulo wakuti wauzimu,
kuti inu mukhazikike; ndiko, kuti ine ndikatontozedwe 12
pamodzi ndi inu, mwa chikulupiriro cha ife tonse awiri,
chanu ndi changa.

Ndipo sindifuna kuti inu, abale, mudzakhala osadziwa, 13
kuti kawiri kawiri ndikanena mu mtima kuti ndikafike
kwa inu, koma ndaletsedwa kufikira lero, kuti ine ndi-
kaone zobala zakuti mwa inu'nso, monga mwa anthu
amitundu ena.

### Utenga wache wa Paulo. Tiyesedwa olungama ndi chikulupiriro.

Ine ndiri wamangawa wa aHelene ndi wa akunja, 14

15 wa anzeru ndi wa opusa. Chotero, momwe ndingakhoze
ine, ndirikufuna kulalikira Utenga Wabwino kwa inu'nso
16 a ku Roma. Pakuti Utenga Wabwino sundichititsa
manyazi; pakuti uli mphamvu ya Mulungu yakupulu-
mutsa munthu ali yense wakukulupirira; kuyambira
17 mYuda, ndipo'nso mHelene. Pakuti m'mene'mo chaone-
tsedwa chilungamo cha Mulungu chakuchokera ku
chikulupiriro ndi kuchita chikulupiriro: monga kwale-
mbedwa, Koma munthu wolungama adzakhala ni moyo
ndi chikulupiriro.

### Kuipitsa kwao kwa anthu a mitundu.

18 Pakuti mkwiyo wa Mulungu, wochokera kumwamba,
uonekera pa mwano wonse ndi chisalungamo cha anthu,
amene akanikiza pansi choonadi m'chisalungamo chao;
19 chifukwa chodziwika cha Mulungu chaonekera mkati
20 mwao; pakuti Mulungu anachionetsera iwo. Pakuti,
chilengedwere dziko la pansi zaoneka bwino zosaoneka
zache, ndizo mphamvu yache yosatha ndi Umulungu
wache; popeza zazindikirika ndi zinthu zopangidwa, kuti
21 iwo adzakhale opanda mau akuwiringula: chifukwa kuti,
pamene anadziwa Mulungu, sanamchitira ulemu waku-
yenera Mulungu, ndimo sanamyamika; koma anakhala
a chabe m'maganizo awo, ndimo unada mtima wao wopu-
22 lukira. Pakunena kuti ali anzeru, anapusa; nasandutsa
23 ulemerero wa Mulungu wosaonongeka, naufanizitsa ndi
chifaniziro cha munthu woonongeka, ndi cha mbalame,
24 ndi cha nyama zoyendayenda, ndi cha zokwawa. Chi-
fukwa chache Mulungu anawapereka iwo m'zilakolako za
mitima yao, ku zonyansa, kuchititsana matupi awo wina
25 ndi mnzache zamanyazi; amene'wo anasandutsa choonadi
cha Mulungu cha bodza, napembedza, natumikira chole-
ngedwa, ndi kusiya Wolenga'yo, ndiye wolemekezeka
nthawi yosatha. Amen.
26 Chifukwa cha ichi Mulungu anawapereka iwo ku
mafunitso amanyazi: pakuti angakhale akazi awo anasa-
ndutsa machitidwe awo a chibadwe akhale machitidwe
27 osalingana ndi chibadwe: ndipo chimodzimodzi'nso amuna
anasiya machitidwe a ubadwidwe a akazi, nathenthetsana
ndi cholakalaka chao wina ndi mnzache, amuna okhaokha
anachitirana chamanyazi, ndimo analandira mwa iwo
okha mphoto ija yakuyenera kulakwa kwao.
28 Ndipo monga iwo anakana kukhala naye Mulungu
m'kudziwa kwao, anawapereka Mulungu ku mtima

wokanika, kukachita zinthu zosayenera; anadzala ndi 29
zosalungama zonse, kuipa, kusirira, dumbo; odzala ndi
nsanje, mbanda, ndeu, chinyengo, udano; onong'one- 30
za, osinjirira, akumuda Mulungu, amwano, odzitama,
amatapha, oyambirira zoipa, osamvera akuru awo, opanda 31
nzeru, osasunga mapangano, opanda chikondi cha chiba-
dwe, opanda chifundo; amene podziwa kuweruza kwache 32
kwa Mulungu, kuti amene'wo akuchita zotere ayenera
imfa iwo eni, azichita iwo okha, ndipo'nso abvomerezana
ndi iwo akuzichita.

### Kusamvera kwao kwa aYuda.

Chifukwa chache uli wopanda mau owiringula, munthu 2
iwe, amene uli yense wakuweruza; pakuti m'mene
uweruza wina, momwemo udzitsutsa iwe wekha, pakuti
iwe wakuweruza, umachita zomwe'zo. Ndipo tidziwa 2
kuti kuweruza kwa Mulungu kuli koona pa iwo akuchita
zotere.

Ndipo uganiza kodi, munthu iwe, amene umaweruza 3
iwo akuchita zotere, ndimo uzichita'nso iwe mwini, kuti
udzapulumuka pa mlandu wa Mulungu? Kapena upepu- 4
tsa kodi kulemera kwa ubwino wache, ndi chilekerezo
ndi chipiriro chache, wosadziwa kuti ubwino wa Mulungu
ukubweza iwe ku kulapa? Koma kolingana ndi kuuma 5
kwako, ndi mtima wako wosalapa, ulikudziunjikira wekha
mkwiyo pa dzua la mkwiyo ndi la kubvumbulutsa kuwe-
ruza kolungama kwa Mulungu; amene adzabwezera 6
munthu ali yense kolingana ndi nchito zache: kwa iwo 7
amene akupirira pa nchito zabwino, afunafuna ulemerero
ndi ulemu ndi chisaonongeko, abwezera moyo wosatha;
koma kwa iwo a ndeu, ndi osamvera choonadi, koma 8
amvera chisalungamo, abwezera mkwiyo ndi kukaripira,
sautso ndi kuwawa mtima, kwa moyo wa munthu ali 9
yense wakuchita zoipa, poyambira pa mYuda, koma'nso
pa mHelene; koma ulemerero ndi ulemu ndi mtendere 10
kwa munthu ali yense wakuchita zabwino, poyambira pa
mYuda, ndipo'nso pa mHelene: pakuti Mulungu alibe 11
tsankhu. Pakuti onse amene anachimwa opanda mala- 12
mulo adzaonongeka opanda malamulo; ndimo onse
amene anachimwa podziwa malamulo adzaweruzidwa
ndi malamulo; pakuti akumvaimva malamulo sakhala 13
olungama pa maso pa Mulungu, koma akuchita malamulo
adzayesedwa olungama. Pakuti pamene anthu amitundu 14
akukhala opanda malamulo, amachita mwa okha za

malamulo, omwe'wo pokhala iwo opanda malamulo,
15 adzikhalira okha ngati malamulo; popeza iwo aonetsa
nchito ya malamulo olembedwa m'mitima yao, ndimo
chikumbu mtima chao chichitira'nso mboni pamodzi
nawo, ndimo maganizo awo wina ndi mnzache anenezana
16 kapena anenerana; tsiku lomwe'lo Mulungu adzaweruza
ndi Yesu Kristu zinsinsi za anthu, monga mwa Utenga
Wabwino.

### Atsutsa aYuda.

17 Koma ngati iwe unenedwa mYuda, nukhazikika pa
18 malamulo, nudzitamandira pa Mulungu, nudziwa chifuniro
chache, nubvomereza zinthu zoposa, nupunzitsidwa m'ma-
19 lamulo, nulimbika mu mtima kuti iwe wekha uli wotsogo-
lera wa akungu, nyali ya amene akhala mu mdima,
20 wolangiza wa opanda nzeru, mpunzitsi wa tiana, wakukhala
m'malamulo ndi chionekedwe cha nzeru ndi cha mteradi;
21 ndiwe tsono wakupunzitsa wina, kodi ulibe kudzipunzitsa
mwini? iwe wakulalikira kuti munthu asabe, kodi ulikuba
22 mwini wekha? Iwe wakunena kuti munthu asachite
chigololo, kodi umachita chigololo mwini wekha? Iwe wa-
23 kudana nawo mafano, umafunka za m'kachisi kodi? Iwe
wakudzitamandira pa malamulo, kodi uchitira Mulungu
mwano ndi kulakwa kwako m'malamulo? Inde monga
kwalembedwa,

24 *Pakuti dzina la Mulungu lichitidwa mwano chifukwa cha inu,*
*pakati pa anthu a mitundu.*

### Mdulidwe woona.

25 Pakuti inde mdulidwe uli wabwino, ngati iwe umachita
malamulo; koma ngati uli wolakwa pa malamulo, mduli-
26 dwe wako ukhala'nso ngati kusadulidwa. Chifukwa
chache ngati wosadulidwa asunga zoikika za malamulo,
kodi kusadulidwa kwache sikudzayesedwa ngati mdulidwe?
27 Ndipo kusadulidwa, kumene kuli kwa chibadwe, ngati
kukwanira malamulo, kodi sikudzatsutsa iwe, amene uli
nacho chilembedwe ndi mdulidwe womwe, ndiwe wolakwa
28 pa malamulo? Pakuti siali mYuda iye'yo akhala wotere
pa maso, kapena suli mdulidwe umene uli wotere pa maso,
29 m'nyama ya thupi'mo; koma mYuda ndiye amene akhala
wotere mu mtima; ndimo mdulidwe uli wa mtima, mu
mzimu, si m'chilembedwe ai; kuyamika kwache sikucho-
kera kwa anthu, koma kwa Mulungu.

### Kupoesa kwache kwa mYuda. Mulungu ali woona.

Ndipo potero mYuda aposa ninji? Kapena mdulidwe 3
upindulanji? Zambiri monsemonse: choyamba, kuti mau 2
a Mulungu anaperekedwa kwa iwo. Pakuti bwanji 3
ngati ena sanakulupirira? Kodi kusakulupirira kwao
kuyesa chabe chikulupiriko cha Mulungu? Msatero ai. 4
Koma Mulungu akhale woona, ndimo anthu onse akhale
onama; monga kwalembedwa,

*Kuti Inu mukayesedwe wolungama m'mau anu,*
*Ndipo mukapambane mmene mudzaweruzidwa.*

Koma ngati chisalungamo chathu chikhazikitsa chilungamo 5
cha Mulungu, tidzatani ife? Kodi ali wosalungama Mu-
lungu, amene afikitsa mkwiyo? (ndilankhula manenedwe a
munthu). Msatero ai. Chifukwa ngati kotero, Mulungu 6
adzaweruza bwanji mlandu wa dziko la pansi? Pakuti 7
ngati choonadi cha Mulungu chichurukitsa ulemerero
wache chifukwa cha bodza langa, nanga ine'nso ndiweru-
zidwa bwanji monga wochimwa? Ndipo kapena tidzale- 8
kerenji kunena, (monga'nso ena atinamiza ndi kuti
timanena), Tichite zoipa kuti zabwino zikadze? Kulanga
kwa amene'wo kuli kolungama.

### Anthu onse agwidwa ndi zoipa.

Ndipo chiani tsono? kodi tiposa ife? Iai nditu: 9
pakuti tidawaneneza kale onse awiri aYuda ndi aHelene,
kuti onse'wa agwidwa ndi chimo; monga kwalembedwa, 10

*Palibe mmodzi wolungama, inde palibe mmodzi;*
*Palibe mmodzi wakudziwitsa,* 11
*Palibe mmodzi wakulondola Mulungu;*
*Onse'wa apatuka, pamodzi akhala opanda pache;* 12
*Palibe mmodzi wakuchita zabwino, inde, palibe mmodzi nditu.*
*M'mero mwao muli manda apululu;* 13
*Ndi lilime lao amanyenga;*
*Ululu wa mamba uli pansi pa milomo yao;*
*Mkamwa mwao mudzala ndi zotemberera ndi zowawa;* 14
*Miyendo yao ichita liwiro kukhetsa mwazi;* 15
*Kusakaza ndi kusauka kuli mu njira zao;* 16
*Ndipo njira ya mtendere sanaidziwa;* 17
*Kumuopa Mulungu kulibe ku maso kwao.* 18

Ndipo tidziwa kuti zinthu ziri zonse azinena malamulo 19

azilankhulira iwo ali nawo malamulo; kuti pa kamwa
ponse patsekedwe, ndi dziko lonse la pansi pano litsutsike
20 ndi Mulungu: chifukwa kuti pa maso pache palibe
munthu adzayesedwa wolungama ndi nchito za malamulo;
pakuti uchimwo udziwika ndi malamulo.

### Chilungamo cha Mulungu chichokera mwa chikulupiriro.

21 Koma tsopano chilungamo cha Mulungu chaoneka
chopanda malamulo, chilamulo ndi aneneri achitira nacho
22 mboni; ndicho chilungamo cha Mulungu chimene chicho-
kera mwa chikulupiriro cha pa Yesu Kristu kwa onse
23 amene akulupirira; pakuti palibe kusiyana; pakuti onse
24 anachimwa, naperewera pa ulemerero wa Mulunga; ndimo
ayesedwa olungama kwaulere, ndi chisomo chache, mwa
25 chiombolo cha mwa Kristu Yesu; amene Mulungu ana-
muika poyera akhale chifafanizo, cholandirika ndi chiku-
lupiriro, cha m'mwazi wache, cha kuonetsa chilungamo
chache, chifukwa cha kulekerera machimo ochitidwa kale
26 lomwe, m'chilekerezo chache cha Mulungu; kukaonetsa
inde chilungamo chache m'nyengo yatsopano; kuti Iye
akhale wolungama, ndi wakumyesera wolungama iye
27 amene akulupirira Yesu. Pamenepo kudzitama kuli
kuti? Kwaletsedwa. Ndi lamulo lotani? La nchito
28 kodi? Iai; koma ndi lamulo la chikulupiriro. Chifukwa
chache tingoti kuti munthu ayesedwa wolungama chifukwa
29 cha chikulupiriro, wopanda nchito za malamulo. Kapena
Mulungu kodi ndiye wa aYuda okhaokha? si wao wa
anthu a mitundu yina'nso kodi? Ea, wa mitundu yina-
30 'nso: ngatitu ndiye Mulungu mmodzi, amene adzayesera
olungama a mdulidwe ndi chikulupiriro, ndi a kusadulidwa
31 mwa chikulupiriro. Ndipo malamulo tiwayesa chabe kodi
ndi chikulupiriro? Msatero ai; koma tikhazikitsa mala-
mulo.

### Abrahamu ayesedwa wolungama ndi chikulupiriro.

4 Ndipo tsono tidzanena kuti Abrahamu, atate wathu,
2 monga mwa thupi la nyama, analandira chiani? Pakuti
ngati Abrahamu anayesedwa wolungama chifukwa cha
nchito, iye akhala nacho chodzitamandira; koma kulinga
3 kwa Mulungu ai. Pakuti lembo litani?

*Ndipo Abrahamu anakulupirira Mulungu, ndipo chinawerengedwa kwa iye chilungamo.*

Ndipo kwa iye amene agwira nchito, mphoto siiwerengedwa 4
ya chisomo koma ya mangawa. Koma kwa iye amene 5
sachita, koma akulupirira Iye'yo wakuyesera oipa ngati
olungama, chikulupiriro chache chiwerengedwa chilunga-
mo. Monga'nso Davide anena za mdalitso wache wa 6
munthu, kwa iye amene Mulungu amwerengera chilungamo
chopanda nchito, ndi kuti,

*Odala ndiwo amene akululukidwa kuseruzika kwao,* 7
*Nakwiriridwa machimo awo,*
*Wodala munthu amene Mulungu samwerengera uchimwo.* 8

Kodi pamenepo mdalitso unenedwa pa a mdulidwe, 9
kapena pa a kusadulidwa? pakuti timati, Chikulupiriro
chache chinawerengedwa kwa Abrahamu chilungamo.
Ndipo chinawerengedwa bwanji? mmene iye anali 10
m'mdulidwe, kapena m'kusadulidwa? Si m'mdulidwe ai,
koma m'kusadulidwa: ndipo iye analandira chizindikilo 11
cha mdulidwe, ndicho cha kutsimikiza chilungamo cha
chikulupiriro, chomwe iye anali nacho m'kusadulidwa
kwache: kuti kotero iye adzikhala atate wa onse akuku-
lupirira, angakhale iwo ali m'kusadulidwa, kuti chilunga-
mo chiwerengedwe kwa iwo'nso; ndipo'nso atate wa 12
mdulidwe wa iwo amene siali a mdulidwe okha, koma wa
iwo amene atsata mayendedwe a chikulupiriro chija cha
atate wathu Abrahamu, chimene iye anali nacho m'kusa-
dulidwa kwache. Pakuti lonjezo lakuti iye adzakhala 13
wolowa-nyumba wa dziko la pansi pano silinapatsidwa
kwa Abrahamu ndi kwa mbeu yache mwa malamulo,
koma mwa chilungamo cha chikulupiriro. Pakuti ngati 14
iwo a malamulo akhala olowa-nyumba, pamenepo chiku-
lupiriro chayesedwa chabe, ndimo lonjezo layesedwa
lopanda pache; pakuti malamulo achitira mkwiyo; koma 15
pamene palibe malamulo, pamenepo palibe kulakwa.
Chifukwa chache chilungamo chichokera ndi chikulu- 16
piriro, kuti chikhale monga mwa chisomo; kuti lonjezo
likhale lokhazikika kwa mbeu zonse; si kwa iwo a
malamulo okhaokha, koma kwa iwo'nso a chikulupiriro
cha Abrahamu, ndiye atate wa ife tonse; monga kwa- 17
lembedwa:

Ndinakukhazika iwe atate wa mitundu yambiri ya
anthu pa maso pa Mulungu amene iye anamkulupirira,
amene apatsa akufa moyo, ndi kuitana zinthu zoti palibe,
monga ngati ziripo. Amene anakulupirira m'kuyembe- 18

keza popanda chiyembekezero, kuti iye akakhale atate wa
mitundu yambiri ya anthu, monga mwa chonenedwa'cho,

*Mbeu yako idzakhala yotere.*

19 Ndipo wopanda kufoka m'chikulupiriro iye sanalabadira
thupi lache, ndilo tsopano longa ngati lakufa, (pokhala
iye ngati dzaka makumi khumi), ndimo mimba ya Sara
20 yakufa'nso; ndipo poyang'anira pa lonjezo la Mulungu
sanagwedezeka chifukwa cha kusakulupirira, koma ana-
21 limbika m'chikulupiriro, napatsa Mulungu ulemu, pamene
anakhazikika'nso mu mtima kuti, chimene Iye analonjeza,
22 anali nayo'nso mphamvu ya kuchichita. Chifukwa chache
23 ichi chinawerengedwa kwa iye chilungamo. Ndipo ichi
sichinalembedwa chifukwa cha iye yekhayekha, kuti
24 chidawerengedwa kwa iye; koma chifukwa cha ife'nso,
kwa ife amene chiti chiwerengedwe, kwa ife amene tiku-
lupirira Iye amene anaukitsa kwa akufa Yesu Ambuye
25 wathu, amene anaperekedwa chifukwa cha zolakwa zathu,
naukitsidwa chifukwa cha kutiyesera ife olungama.

**Zobala zache za chikulupiriro.**

5 Chifukwa chache pamene tayesedwa olungama ndi
chikulupiriro, tikhala ndi mtendere ndi Mulungu mwa
2 Ambuye wathu Yesu Kristu; mwa iye yemwe ife tingathe
kulowa ndi chikulupiriro m'chisomo ichi m'mene'mo tiri-
kuima; ndimo tikondwera m'chiyembekezo cha ulemerero
3 wa Mulungu. Ndipo si chotero chokha, koma'nso tiko-
ndwera m'zisautso; podziwa ife kuti chisautso chichita
4 chipiriro; ndi chipiriro chichita mayesedwe; ndi maye-
5 sedwe chiyembekezo: ndimo chiyembekezo sichichititsa
manyazi; chifukwa chikondano cha Mulungu chinatsanu-
lidwa m'mitima mwathu mwa Mzimu Woyera, amene
6 wapatsidwa kwa ife. Pakuti pamene tinali chikhalire
ofoka, pa nyengo yache Kristu anafera osalabadira Mu-
7 lungu. Pakuti ndi chibvuto munthu adzafera wina
wolungama; pakuti kapena wina adzalimbika mtima
8 kufera munthu wabwino. Koma Mulungu atsimikiza
kwa ife chikondi chache cha mwini yekha m'mene'mo, kuti
pokhala ife chikhalire ochimwa Kristu adatifera ife.
9 Ndipo tsono pamene tinayesedwa olungama ndi mwazi
wache, makamaka nditu tidzapulumuka mkwiyo wa Mu-
10 lungu mwa Iye'yo. Pakuti ngati, pokhala ife adani ache,
tinayanjanitsidwa ndi Mulungu mwa imfa ya Mwana
wache, makamaka nditu, pamene ife tinayanjanitsidwa,

tidzapulumuka ndi moyo wache. Ndipo si chotero 11
chokha, koma ife tikondwera ndi Mulungu mwa Ambuye
wathu Yesu Kristu, mwa Iye'yo, tinalandira tsopano
chiyanjanitso.

### Uchimwo unalowa ndi Adamu, chilungamo ndi Kristu.

Chifukwa chache, monga uchimwo unalowa pansi pano 12
mwa munthu mmodzi, ndi imfa mwa uchimwo; ndipo
chotero imfa inafikira anthu onse, chifukwa kuti onse
anachimwa: pakuti kufikira nthawi ya malamulo uchimwo 13
unali pansi pano; koma uchimwo suwerengedwa pamene
palibe malamulo. Komatu imfa inachita ufumu ku- 14
yambira kwa Adamu kufika kwa Mose, inde pa iwo'nso
amene sanachimwa monga machimwidwe ache a Adamu,
ndiye fanizo la wakudza. Koma mphatso yaulere siili- 15
ngana ndi kulakwa. Pakuti ngati ambiri'wo anafa chifu-
kwa cha kulakwa kwa mmodzi'yo, -makamaka nditu
chisomo cha Mulungu, ndi mphatso yaulere zakuchokera
ndi munthu mmodzi'yo Yesu Kristu, zinachurukira anthu
ambiri. Ndipo mphatso siinadza monga mwa mmodzi 16
wakuchimwa, pakuti mlandu nditu unachokera kwa
munthu mmodzi kufikira kulanga, koma mphatso yaulere
ichokera ku zolakwa zambiri kufikira kuyesera olungama.
Pakuti ngati, ndi kulakwa kwa mmodzi'yo, imfa inachita 17
ufumu mwa mmodzi'yo; makamaka nditu amene'wo, aku-
landira kuchuruka kwache kwa chisomo ndi kwa mphatso
ya chilungamo, adzachita ufumu m'moyo mwa mmodzi'yo,
ndiye Yesu Kristu. Chifukwa chache, monga mwa ku- 18
lakwa kumodzi kulanga kunafikira anthu onse; chomwe-
cho'nso mwa chilungamitso chimodzi chilungamo cha
moyo chinafikira anthu onse. Pakuti monga ndi kusa- 19
mvera kwa munthu mmodzi ambiri anayesedwa ochimwa,
chomwecho ndi kumvera kwa mmodzi ambiri adzayesedwa
olungama.

Ndipo malamulo analowa moyenjezera, kuti kulakwa 20
kukachuruke; koma pamene uchimwo unachuruka,
pomwepo chisomo chinachuruka koposa: kuti, monga 21
uchimwo unachita ufumu mu imfa, chomwecho'nso chiso-
mo chikachite ufumu mu chilungamo, kufikira moyo
wosatha, mwa Yesu Kristu Ambuye wathu.

### Kristu anatityolera mphamvu ya zoipa.

Chifukwa chache tidzatani? Tidzakhalabe m'uchi- 6

2 mwo kodi, kuti chisomo chichuruke? Msatero ai. Ife
amene tiri akufa ku uchimwo, tidzakhalanji chikhalire
3 m'mene'mo? Kapena nanga simudziwa kodi kuti ife
tonse amene tinabatizidwa mwa Kristu Yesu, tinabati-
4 zidwa mu imfa yache? Chifukwa chache tinaikidwa
m'manda pamodzi ndi Iye mwa ubatizo, kulowa mu imfa;
kuti monga Kristu anaukitsidwa kwa akufa mwa uleme-
rero wa Atate, chotero ife'nso tikayenda m'moyo watso-
5 pano. Pakuti ngati ife tinakhala olumikizidwa ndi Iye
m'chifanizidwe cha imfa yache, kotero'nso tidzakhala
6 m'chifanizidwe cha kuuka'nso kwache; podziwa ichi, kuti
umunthu wathu wakhale anapachikidwa pamodzi ndi Iye,
kuti thupi'lo la uchimwo likaonongedwe, kuti ife tisa
7 khale'nso akapolo a uchimwo; pakuti iye amene anafa
8 anamasulidwa ku uchimwo. Koma ngati ife tinafa ndi
Kristu, tikulupirira kuti tidzakhala'nso amoyo ndi Iye;
9 ndi kudziwa kuti Kristu anaukitsidwa kwa akufa, sadza-
10 fa'nso; imfa siichita'nso ufumu pa Iye. Pakuti pakufa
Iye, atafa ku uchimwo kamodzi; ndimo pakukhala Iye
11 wamoyo, akhala wamoyo kwa Mulungu. Chotero inu'nso
mudziwerengere inu nokha ofafa ku uchimwo, koma
amoyo kwa Mulungu mwa Kristu Yesu.
12 Chifukwa chache musamalola uchimwo uchite ufumu
13 m'thupi lanu la imfa kukamvera zofuna zache: ndimo
musapereke ziwalo zanu ku uchimwo, zochitira za chisa-
lungamo; koma mudzipereke inu nokha kwa Mulungu,
monga amoyo ataturuka mwa akufa, ndi ziwalo zanu kwa
14 Mulungu zochitira za chilungamo. Pakuti uchimwo
sudzachita ufumu pa inu; popeza simuli a malamulo koma
a chisomo.

### Ife ndife akapolo a Mulungu.

15 Ndipo chiani tsono? Tidzachimwa kodi chifukwa
16 sitiri a malamulo, koma a chisomo? Msatero ai. Kodi
simudziwa kuti kwa iye amene mudziperekera eni nokha
kukhala akapolo ache akumvera iye, mukhalatu akapolo
ache a yemwe'yo muli kumvera iye; kapena a uchimwo
kufikira ku imfa, kapena a umvero kufikira ku chi-
17 lungamo? Koma ayamikidwe Mulungu, kuti ngakhale
mudakhala akapolo a uchimwo, tsopano mwamvera ndi
mtima makhalidwe aja a chipunzitso chimene munape-
18 rekedwera'cho; ndimo pamene munamasulidwa ku uchi-
19 mwo, munakhala akapolo a chilungamo. Ndilankhula
manenedwe a anthu, chifukwa cha kufoka kwa thupi la

nyama lanu; pakuti monga inu munaperєka ziwalo zanu
zikhale akapolo a chonyansa ndi a kuseruzika kuti zichite
kuseruzika, inde kotero tsopano perekani ziwalo zanu
zikhale akapolo a chilungamo kuti zichite chiyeretsedwe.
Pakuti pamene inu munali akapolo a uchimwo, munali 20
osatumikira chilungamo. Ndipo munali nazo zobala zanji 21
nthawi ija, mu zinthu zimene muchita nazo manyazi
tsopano? pakuti chimariziro cha zinthu izi chiri imfa.
Koma tsopano, pamene munamasulidwa ku uchimwo, ndi 22
kukhala akapolo a Mulungu, muli nacho chobala chanu
chakufikira chiyeretsedwe, ndi chimariziro moyo wosatha.
Pakuti mphoto yache ya uchimwo ndi imfa: koma 23
mphatso yaulere ya Mulunga ndiyo moyo wosatha wa
mwa Kristu Yesu Ambuye wathu.

### Okulupirira akwatibwa ndi Kristu.

Nanga simudziwa kodi, abale, pakuti ndilankhula ndi 7
anthu akudziwa malamulo, kuti malamulo achita ufumu
pa munthu nthawi zonse iye ali wamoyo? Pakuti mkazi 2
wokwatidwa amangidwa ndi lamulo kwa mwamuna wache
wa moyo; koma ngati mwamuna'yo akafa, iye amasulidwa
ku lamulo la mwamuna'yo. Ndipo chifukwa chache, 3
ngati iye akwatidwa ndi mwamuna wina, pokhala
mwamuna wache wamoyo, adzanenedwa mkazi wa chigo-
lolo: koma ngati mwamuna'yo akafa, iye amasulidwa ku
lamulo'li; chotero sakhala wachigololo, ngati akwatidwa
ndi mwamuna wina.

Chotero, abale anga, inu'nso munayesedwa akufa ku 4
malamulo ndi thupi la Kristu; kuti mukakhale ache a
wina, ndiye amene anaukitsidwa kwa akufa, kuti ife
timbalire Mulungu zipatso. Pakuti pamene tinali m'thupi 5
la nyama, zofuna za machimo, zimene zinali mwa mala-
mulo, zinali kuchita m'ziwalo zathu, kuti zibalire imfa
zipatso. Koma tsopano tinamasulidwa ku malamulo, 6
pamene titafa kwa ichi chimene tinagwidwa nacho kale;
chotero kuti titumikire mu utsopano wa mzimu, si mu
ukale wa chilembedwe ai.

### Malamulo aonetsa zoipa.

Pamenepo tidzatani? Kodi malamulo ali uchimwo? 7
Msatero ai. Koma ine sindikadazindikira uchimwo, koma
mwa malumulo ndipo; pakuti sindikadazindikira chila-
kolako sakadati malamulo, Usasirire: koma uchimwo, 8
pamene unapeza chifukwa, unachita mkati mwanga mwa

lamulo zilakolako zonse; pakuti popanda malamulo
9 uchimwo uli wakufa. Ndipo kale ine ndinali wa moyo
popanda malamulo; koma pamene lamulo linadza,
10 uchimwo unatsitsimuka, ndimo ine ndinafa. Ndipo
lamulo, limene linali lakupatsa moyo, ndinalipeza ili
11 lakupatsa imfa. Pakuti uchimwo, pamene unapeza chi-
fukwa mwa lamulo, unandinyenga ine, ndipo unandipha
12 nalo. Chotero malamulo ali oyera, ndi lamulo lache
nloyera, ndi lolungama, ndi labwino.

### Kulimbana mkati mwanga.

13 Ndipo tsopano chabwino chija chinandikhalira imfa
kodi? Msatero ai. Koma uchimwo, kuti uoneke kuti
uli uchimwo, wandichitira imfa mwa chabwino chija;
kuti uchimwo ukakhale wochimwitsa nditu mwa lamulo.
14 Pakuti tidziwa kuti malamulo ali auzimu; koma ine ndiri
15 wa thupi, wogulitsidwa kapolo wa uchimwo. Pakuti
chimene ndichita sindichizindikira; pakuti sindichita
chimene ndifuna, koma chimene ndidana nacho, ndichi-
16 chita ichi. Koma ngati ndichita chimene sindichifuna,
17 ndibvomerezana nawo malamulo kuti ali abwino. Ndipo
tsopano si ine ndichichita, koma uchimwo wakukhalabe
18 mkati mwanga ndiwo. Pakuti ndidziwa kuti mkati
mwanga, ndiko m'thupi langa la nyama, simukhala
chinthu chabwino: pakuti kufuna ndiri nako, koma
19 kuchita chabwino sindikupeza. Pakuti chabwino chimene
ndichifuna, sindichichita; koma choipa chimene sindichi-
20 funa, chimene'cho ndichichita. Koma ngati ndichita
chimene sindichifuna, si ndine'nso amene ndichichita,
koma uchimwo wakukhalabe mkati mwanga ndiwo.
21 Ndipo chotero ndipeza lamulo ili, kuti, pamene ndifuna
22 chabwino, uchimwo ulipo. Pakuti monga mwa munthu
wa mkati mwanga, ine ndikondwera ndi malamulo a
23 Mulungu: koma ndiona lamulo lina m'ziwalo zanga, liri
kulimbana ndi lamulo la mtima wanga, ndi kundi-
24 gonjetsa kapolo wa lamulo la m'ziwalo zanga. Munthu
wosauka ine: adzandilanditsa ndani m'thupi la imfa iyi?
25 Ndiyamika Mulungu, mwa Yesu Kristu Ambuye wathu.
Ndipo chotero ine ndekha ndi mtimatu nditumikira mala-
mulo a Mulungu; koma ndi thupi la nyama nditumikira
lamulo la uchimwo.

### Moyo wathu watsopano mwa Kristu.

8 Chifukwa chache tsopano palibe kutsutsidwa kwa

amene'wo akukhala mwa Kristu Yesu. Pakuti lamulo 2
la mzimu wa moyo mwa Kristu Yesu landimasula ine ku
malamulo a uchimwo ndi a imfa. Pakuti chimene mala- 3
mulo sanathe kuchita, popeza anafoka mwa thupi la
nyama, Mulungu, anatumiza Mwana wache wa Iye yekha
m'chifanizo cha thupi la nyama la kuchimwa, ndi chifu-
kwa cha uchimwo, natsutsa uchimwo m'thupi la nyama;
kuti chilungamo chache cha malamulo chikakwaniridwe 4
mwa ife, amene sitiyendayenda monga mwa thupi la
nyama, koma monga mwa mzimu.

Pakuti iwo amene ali monga mwa thupi la nyama 5
asamalira zinthu za thupi; koma iwo amene ali monga
mwa mzimu, asamalira zinthu za mzimu: pakuti chisa- 6
maliro cha thupi la nyama chiri imfa; koma chisamaliro
cha mzimu chiri moyo ndi mtendere. Chifukwa chisa- 7
maliro cha thupi la nyama chidana ndi Mulungu; pakuti
sichigonja ku malamulo a Mulungu, pakuti sichikhoza
kutero. Ndipo iwo amene ali m'thupi la nyama sangathe 8
kukondweretsa Mulungu.

Koma inu simuli m'thupi la nyama ai, koma mu 9
mzimu, ngatitu Mzimu wa Mulungu ukhalabe mwa inu.
Koma ngati munthu alibe Mzimu wa Kristu, siali wache
wa Kristu. Ndipo ngati Kristu akhala mwa inu, thupi'lo 10
nditu liri lakufa chifukwa cha uchimwo; koma mzimu
uli wamoyo chifukwa cha chilungamo. Koma ngati 11
Mzimu wa Iye amene adaukitsa Yesu kwa akufa ungo-
khalabe mwa inu, Iye'yo adaukitsa Yesu kwa akufa
adzapatsa'nso moyo matupi anu akufa, mwa Mzimu wache
wakukhala mwa inu.

### Ife ndife ana a Mulungu.

Chifukwa chache, abale, ife tiri amangawa si ache a 12
thupi la nyama ai, kukhala ndi moyo monga mwa thupi
la nyama; pakuti ngati mukhala ni moyo monga mwa 13
thupi la nyama, mudzafa; koma ngati ndi mzimu mufetsa
zochita zache za thupi, mudzakhala ndi moyo. Pakuti onse 14
amene atsogozedwa ndi Mzimu wa Mulungu, amene'wo
ali ana a Mulungu. Pakuti inu simunalandira mzimu wa 15
ukapolo kuchita'nso mantha; koma munalandira mzimu
wa chilandiridwe, umene tipfuula nawo, kuti, Abba, Atate.
Mzimu utsimikiza mwini yekha pamodzi ndi mzimu 16
wathu, kuti tiri ana a Mulungu; ndipo ngati ana, 17
pomwepo'nso olowa-nyumba; inde olowa-nyumba ache a
Mulungu, ndi olowa anzache a Kristu; ngatitu ife tisa-

utsidwa pamodzi naye, kuti tikalandire'nso ulemerero
pamodzi ndi Iye.

**Zolengedwa zonse zilindira ana a Mulungu.**

18 Pakuti ndiyesera kuti masauko a nyengo yatsopano
sayenera kulinganizidwa ndi ulemerero umene udzaone-
19 tsedwa kwa ife. Pakuti chiyembekezetso cha cholengedwa
20 chilindira bvumbulutso la ana a Mulungu. Pakuti cho-
lengedwa'cho chagonjetsedwa ku utsiru, chosafuna mwini,
21 koma chifukwa cha Iye amene anachigonjetsa, ndi chiye-
mbekezo kuti cholengedwa chomwe chidzamasulidwa ku
ukapolo wa chibvundi, ndi kulowa ufulu wa ulemerero wa
22 ana a Mulungu. Pakuti tidziwa kuti cholengedwa chonse
chibuula, ndi kugwidwa m'zowawa pamodzi kufikira
23 tsopano. Ndipo si chotero chokha, koma ife tokha'nso,
tiri nazo zolawa za Mzimu, inde ife'nso tibuula mkati
mwathu, ndi kulindirira chilandiridwe chathu, ndicho,
24 chiomboledwe cha thupi lathu. Pakuti ife tinapulumu-
tsidwa ndi chiyembekezo; koma chiyembekezo chimene
chioneka si chiri chiyembekezo ai; pakuti ayembekezera
25 ndani chimene achipenya? Koma ngati tiyembekezera
chimene ife sitichipenya, pomwepo tichilindirira ndi
chipiriro.
26 Ndipo momwemo'nso Mzimu utandiza kufoka kwathu;
pakuti chimene tingapemphere monga chiyenera, siti-
dziwa; koma Mzimu mwini apempherera kwa ife ndi
27 zobuula zosatheka kuneneka; ndipo Iye amene asantula
m'mitima adziwa chimene achisamalira Mzimu, chifukwa
apempherera kwa oyera mtima monga mwa chifuno cha
28 Mulungu. Ndipo tidziwa kuti kwa amene'wo akonda
Mulungu zinthu zonse zitandizana kuwachitira ubwino,
kwa iwo amene aitanidwa monga mwa kutsimikiza kwa
29 mtima wache. Chifukwa kuti iwo amene Iye anawadzi-
wiratu, iwo'wa anawalamuliratu afanizidwe ndi chifaniziro
cha Mwana wache, kuti Iye akakhale mwana woyamba
30 wa abale ambiri: ndimo amene Iye anawalamuliratu,
iwo anawaitana'nso: ndimo iwo amene Iye anawaitana,
iwo'wa anawayesera'nso olungama: ndimo iwo amene
Iye anawayesera olungama, iwo'wa anawapatsa'nso ule-
merero.

**Mulungu ali nafe, adzatitsutsa ndani?**

31 Ndipo tidzatani ndi zinthu izi? Ngati Mulungu ali
32 ndi ife, adzatikaniza ndani? Iye amene sanatimana

Mwana wache wa Iye yekha, koma anampereka chifukwa
cha ife tonse, adzalekeranji kutipatsa'nso ife zinthu zonse
kwaulere pamodzi ndi Iye? Ndani adzaneneza osankhidwa 33
a Mulungu? Mulungu ndiye amene awayesera olungama;
ndani adzawatsutsa? Kristu Yesu ndiye amene adafera, 34
inde makamaka, ndiye amene adauka kwa akufa, amene
akhala'nso pa dzanja lamanja la Mulungu, amene'nso
apempherera ife. Adzatipatutsa ife ndani ku chikondi 35
cha Kristu? sautso kodi, kapena kuwawitsa mtima, kapena
kuzunza, kapena njala, kapena mariseche, kapena zo-
opsya, kapena lupanga kodi? Monga'nso kwalembedwa, 36

*Chifukwa chanu tiri kuphedwa dzua lonse;*
*Tinayesedwa monga nkhosa zakupha.*

Koma m'zonse'zi, ife tilakikatu, mwa Iye amene anati- 37
konda ife. Pakuti mtima wanga wandikopa kuti nga- 38
khale imfa, ngakhale moyo, ngakhale angelo, ngakhale
mafumu, ngakhale zinthu ziripo, ngakhale zinthu ziri-
nkudza, ngakhale zimphamvu, ngakhale utali, ngakhale 39
kuya, ngakhale cholengedwa china chiri chonse, sichi-
ngadzakhoze kutipatutsa ife ku chikondi cha Mulungu,
chimene chiri m'Kristu Yesu Ambuye wathu.

### Paulo alirira kusamvera kwa aYuda.

Ndimena zoona m'Kristu, sindinama ai, chikumbu 9
mtima changa chitsimikiza'nso pamodzi ndine mwa Mzimu 2
Woyera, kuti ndagwidwa ndi chisoni chachikuru ndi ku-
pwetekwa mtima kosaleka. Pakuti ndikadangofuna kuti 3
ine ndekha ndikapatulidwe kutari ndi Kristu m'malo
mwa abale anga, ndiwo anansi anga monga mwa thupi
la nyama: ndiwo aIsrayeli; cha iwo chiri chilandiridwe- 4
'cho, ndi ulemerero'wo, ndi mapangano'wo, ndi kupatsa'ku
kwa malamulo, ndi kutumikira m'kachisi wa Mulungu,
ndi malonjezo; a iwo ali makolo, ndi kwa iwo anachokera 5
Kristu, monga mwa thupi la nyama, ndiye Mulungu wa
pamwamba pa zonse wolemekezeka ku nthawi zonse.
Amen.

### Ulamuliro wache wa Mulungu wa kusankha ena.

Koma sikuli ngati mau a Mulungu anakhala chabe ai. 6
Pakuti onse akuchokera kwa Israyeli siali Israyeli: kapena 7
chifukwa ali mbeu ya Abrahamu, siali onse ana: koma,
anati,

*Mwa Isake mbeu yako idzaitanidwa.*

8 Ndiko kuti, ana a thupi la nyama sakhala iwo ana a
Mulungu ai; koma ana a lonjezo awerengedwa mbeu
9 yache. Pakuti mau a lonjezo ndi amene'wa,

*Pa nyengo iyi ndidzadza,*
*Ndimo Sara adzakhala ndi mwana.*

10 Ndipo si chotero chokha, koma Rebeka'nso, pamene anali
11 ndi pakati pa mmodzi, ndiye atate wathu Isake; pakuti
mmene ana'wo asanabadwe, kapena asanachite iwo
kanthu kabwino kapena koipa, kuti kutsimikiza-mtima
kwa Mulungu monga mwa kusankha kukhale, si chifukwa
cha nchito ai, koma chifukwa cha wakuitana'yo, chotero
kunanenedwa kwa uyo,

12 *Wamkuru'yo adzakhala kapolo wa wang'ono'yo.*

13 Inde monga kunalembedwa,

*Ndinakonda Yakobo, koma ndinamuda Esau.*

14 Ndipo tsono tidzatani? Kodi chiripo chisalungamo ndi
15 Mulungu? Msatero ai. Pakuti anati ndi Mose,

*Ndidzachitira chifundo amene ndichitira chifundo,*
*Ndimo ndidzakhala ni chisoni ndi amene ndikhala naye chisoni.*

16 Chotero sichikhala cha munthu amene afunira, kapena
cha amene atamanga, koma cha Mulungu amene achitira
17 chifundo. Pakuti lembo linena kwa Farao,

*Chifukwa cha ichi ndinakuutsa iwe,*
*Kuti ndikaonetse mwa iwe mphamvu yanga,*
*Ndimo kuti dzina langa likabukitsidwe pa dziko lonse la pansi.*

18 Chotero Iye achitira chifundo amene Iye afuna, ndimo
amene Iye afuna amuumitsa mtima.
19 Pamenepo udzanena ndine kodi, Adandaulabe bwa-
20 nji? Pakuti ndani anakaniza chifuno chache? Koma
munthu iwe, ndiwe ani ukabwezera Mulungu mau?
Kodi chinthu chopangidwa chidzanena ndi amene ana-
21 chipanga, Undipangiranji ine chotero? Kodi kapena
woumba mbiya sakutha kuchita zache pa dothe, kuumba
ndi nchinchi yomwe'yo chotengera chimodzi cha ulemu
22 ndi china cha manyazi? Ndipo titani ngati Mulungu,
pofuna Iye kuonetsa mkwiyo wache, ndi kudziwitsa
mphamvu yache, analekerera ndi chilekerero chambiri

zotengera za mkwiyo zokonzekera kukaonongeka? ndimo 23
kuti Iye akadziwitse kulemera kwa ulemerero wache pa
zotengera za chifundo, zimene Iye anazikonzeratu ku
ulemerero, udi ife, amene'nso Iye anatiitana, si a kwa 24
aYuda okhaokha, koma'nso a kwa anthu a mitundu?
Monga ati'nso mwa Hosea, 25

*Amene'wo sanakhala anthu anga, ndidzawacha anthu anga;*
*Ndimo iye amene sanali wokondedwa, wokondedwa.*
*Ndipo kudzali, kuti pa malo pamenepo kunanenedwa kwa* 26
*iwo, Simuli anthu anga ai,*
*Pomwepo iwo adzanenedwa, ana a Mulungu wamoyo.*

Ndipo Yesaya apfuula za Israyeli, kuti, 27

*Ungakhale unyinji wa ana a Israyeli ukhala monga mchenga wa ku nyanja, chotsalira ndicho chidzapulumuka.*

Pakuti Ambuye adzachita mau ache pa dziko la pansi 28
pano, kuwatsiriza ndi kuwatseteka. Ndipo monga Yesaya 29
anati kale,

*Ngati Ambuye wa Magulu a kumwamba sanatisiyira ife mbeu,*
*Tikadakhala monga Sodoma, ndimo tikadafanana ndi Gomora.*

Chifukwa chache tidzatani? Kuti amitundu amene sana- 30
tsata chilungamo, anafikira chilungamo, ndicho chilu-
ngamo cha chikulupiriro; koma Israyeli, potsata lamulo 31
la chilungamo, sanafikira lamulo'lo. Chifukwa chanji? 32
Chifukwa kuti sanachitsate ndi chikulupiriro, koma
monga ngati ndi nchito ya malamulo. Anakumudwa
pa mwala wokumudwitsa; monga'nso kwalembedwa, 33
kuti,

*Onani, ndikhazika m'Sioni mwala wakukumudwa nawo, ndi tantwe logwetsa;*
*Ndipo wakukulupirira Iye sadzachita manyazi.*

**AYuda anataya chilungamo cha Mulungu.**

Abale, kufunitsa kwa mtima wanga ndi pempherero 10
langa limene ndiwapempherera kwa Mulungu ndilo,
kuti apulumuke. Pakuti ndiwachitira iwo mboni kuti 2
ali ndi changu cha kwa Mulungu, koma si monga mwa
chidziwitso. Pakuti pakusadziwa chilungamo cha Mulu- 3
ngu, ndimo kufuna kukhazikitsa chilungamo cha iwo okha,
iwo sanagonja ku chilungamo cha Mulungu. Pakuti 4

Kristu ali chimariziro cha malamulo kufikira chilungamo
5 kwa amene ali yense akulupirira. Pakuti Mose walemba
kuti munthu amene achita chilungamo cha m'malamulo,
6 adzakhala ndi moyo nacho. Koma chilungamo cha
chikulupiriro chitero, Usamanena mu mtima mwako,
7 Adzakwera ndani kumwamba'ko? ndiko, kutsitsa'ko
Kristu; kapena, adzatsika ndani ku dzenje'ko? ndiko,
8 kukweza Kristu kwa akufa. Koma chitani? Mau ali
pafupi ndiwe, mkamwa mwako, ndi mu mtima mwako;
9 ndiwo mau a chikulupiriro, amene ife tiwalalikira: kuti
ngati udzabvomereza mkamwa mwako Yesu, ndiye
Ambuye, ndi kukulupirira mu mtima mwako kuti Mulu-
10 ngu anamukitsa kwa akufa, udzapulumuka: pakuti ndi
mtima munthu akulupirira kufikira ku chilungamo;
ndimo mkamwa abvomereza kufikira ku chipulumutso.
11 Pakuti lembo litero, Amene ali yense akulupirira Iye
12 sadzachita manyazi. Pakuti kulibe kusiyana mYuda ndi
mHelene: pakuti Yemwe'yo ali Ambuye wa onse, nawa-
13 chitira zolemera onse amene aitana pa Iye: pakuti,
amene ali yense adzaitana pa dzina la Ambuye adzapu-
14 lumuka. Ndipo iwo adzaitaniranji pa Iye amene sana-
mkulupirira? ndimo adzakulupiriranji Iye za amene iwo
sanamva? ndimo adzamva bwanji wopanda wolalikira?
15 ndimo adzalalikiranji, ngati satumidwa? monga'nso kwa-
lembedwa,

*Okometsetsa ndithu ali mapazi a iwo akulalikira Utenga*
*Wabwino wa zinthu zabwino.*

16 Koma onse'wo sanamvera Utenga Wabwino. Pakuti
Yesaya anena,

*Ambuye, anakulupirira ndani zonena ife?*

17 Chomwecho chikulupiriro chidza ndi zonenedwa, ndimo
18 zonenedwa zidza mwa mau a Kristu. Koma ine nditi,
Sanamva iwo kodi? Indetu,

*Manenedwe awo anaturukira kunsi kuno konse,*
*Ndi maneno awo ku malekezero a dziko la anthu.*

19 Koma nditi, Kodi Israyeli alibe kudziwa? Poyambapo,
Mose anena,

*Ine ndidzachititsa inu nsanje ndi iwo amene sakhala*
*mtundu wa anthu,*
*Ndidzakwiitsa inu ndi mtundu wopulukira.*

Ndipo Yesaya alimbika mtima nditu, nati, 20

*Ndinapezedwa ndi iwo amene sanandifuna ;*
*Ndinaoneka kwa iwo amene sanandifunsa.*

Koma kwa Israyeli anena, Dzua lonse ndinatambalitsa 21
manja anga kwa anthu osamvera ndi okanakana.

**Mulungu anataya aYuda osamvera.**

Chifukwa chache ndinena, Mulungu anataya anthu 11
ache kodi? Msatero ai. Pakuti ine'nso ndiri mIsrayeli,
wa mbeu ya Abrahamu, wa pfuko la Benyamini. Mulu- 2
ngu sanataya anthu ache amene Iye anawazindikiratu.
Kapena simudziwa kodi chimene lembo linena za Eliya?
kuti anaumirira Mulungu ponenera Israyeli, kuti, Ambuye, 3
anawapha aneneri anu, nagwetsa potirapo nsembe zanu;
ndimo ine ndatsala ndekha, ndimo alikufuna moyo wanga.
Koma kuyanka kwa Mulungu kudatani kwa iye? Ndi- 4
nadzisiyira ndekha anthu amamuna zikwi zisanu ndi
ziwiri, amene sanagwadira Baala. Chotero'nso nthawi 5
yatsopano chiripo chotsalira monga mwa kusankha kwa
chisomo. Koma ngati kuli ndi chisomo, sikuli'nso ndi 6
nchito ai: ndipo ngati sikutero, chisomo sichikhala'nso
chisomo.

Ndipo chiani tsono? Ichi chimene Israyeli angofuna- 7
funa sanachipeza; koma osankhidwa'wo anachipeza, ndimo
otsala'wo anaumitsidwa mtima: monga kunalembedwa kuti, 8
Mulungu anawapatsa mzimu wa tulo, maso kuti asapenye,
ndi makutu kuti asamve, kufikira lero lino. Ndipo 9
Davide akuti,

*Gome lao likhale kwa iwo ngati msampha, ndi ngati diwa,*
*Ndi monga chokumudwitsa, ndi chosudzulira:*
*Maso awo adetsedwe, kuti asapenye,* 10
*Ndipo muweramitse msana wao masiku onse.*

Chifukwa chache ndinena, Anakumudwa kodi kuti 11
akagwe? Msatero ai; koma ndi kulakwa kwao chipulu-
mutso chinadza kwa anthu akunja, kudzachititsa iwo
nsanje. Ndipo ngati kulakwa kwao kwatengera dziko 12
la pansi zolemera, ndipo kuchepa kwao kutengera anthu
a mitundu zolemera; nanga koposa kwanji kudzaza
kwao?

**Potsiriza Mulungu adzapulumutsa aYuda.**

Koma ndilankhula ndi inu anthu a mitundu. Popeza 13
ine ndiri mtumwi wa anthu amitundu, ndilemekeza utumiki

14 wanga: kuti ngati nkutheka ndikachititse nsanje amene'wo
15 a mtundu wanga, ndi kupulumutsa ena a iwo. Pakuti
ngati kutaya kwao kuli kuyanjanitsa kwa dziko la pansi
pano, nanga kulandiridwa kwao kudzatani, koma nditu
ngati moyo wakuchokera kwa akufa?
16 Ndipo ngati zoyambira ziri zoyera, chotero'nso mta-
nda: ndimo ngati muzu uli woyera, chotero'nso nthambi.
17 Koma ngati mitambi yina inatyoledwa, ndimo iwe, ndiwe
mtengo wa zitona wa ku thengo, unamezetsana mwa iyo,
ndimo unakhala wogawana pamodzi nayo wa muzu wa
18 mafuta ache a mtengo'wo; usadzitama iwe wekha pa mita-
mbi'yo: koma ngati udzitama wekha, suli iwe amene
unyamula muzu, ai, koma muzu ukunyamula iwetu.
19 Ndipo kapena udzanena, Mitambi'yo yatyoledwa kuti ine
20 ndikamezetsana nawo. Chabwino; iwo anatyoledwa ndi
kusakulupirira kwao, ndimo iwe umakhala ndi chikulupi-
21 riro chako. Usamadzikuza m'mtima, koma opatu: pakuti
ngati Mulungu sanaleka mitambi ya mtundu wache,
22 inde sadzakulekani inu nomwe. Chifukwa chache onani
chifatso ndi kuumira kwache kwa Mulungu: kwa iwo
adagwa, kuuma kwache; koma kwa iwe chifatso chache
cha Mulungu, ngati ukhala chikhalire m'chifatso'mo;
23 koma ngati sutero, adzakusadza iwe. Ndipo iwo'nso,
ngati sakhala chikhalire ndi chisakulupiriro, adzawame-
24 zanitsa'nso. Pakuti ngati iwe unasadzidwa ku mtengo
wa zitona wa mtundu wa ku thengo, ndimo unameretsana
ndi mtengo wa zitona wabwino, mokaniza makhalidwe
ako: koposa kotani nanga iwo ndiwo mitambi ya mtundu
wache, adzawamezetsana ndi mtengo wao womwe'wo wa
azitona?
25 Pakuti sindifuna, abale, kuti mukhale osadziwa chinsi-
nsi ichi, kuti mungadziyese anzeru mwa inu nokha,
kuti kuuma mtima kunadza pang'ono pa Israyeli, kufi-
26 kira kudzaza kwa anthu a mitundu kunalowa; ndipo
chotero Israyeli yense adzapulumuka: monga'nso kuna-
lembedwa, kuti,

*Adzaturuka ku Sioni Mpulumutsi;*
*Iye adzachotsa zamwano kwa Yakobo:*
27 *Ndipo ichi chiri chipangano changa ndi iwo,*
*Pamene Ine ndidzachotsa machimo awo.*

28 Ndipo za Utenga Wabwino, iwo ali ngati adani, chifukwa
cha inu; koma za chisankhidwe, iwo ali okondedwa,
29 chifukwa cha makolo. Pakuti mphatso zache ndi kuitana

kwache kwa Mulungu salapa nazo. Pakuti monga inu'nso 30
kale simunamvera Mulungu, koma tsopano munalandira
chifundo mwa kusamvera kwao, chotero'nso iwo sanamvera 31
tsopano, kuti iwo'nso akalandire chifundo, chifukwa cha
chifundo cha kwa inu. Pakuti Mulungu anatsekera 32
pamodzi onse m'kusamvera, kuti akachitire onse
chifundo.

### Ulemu wache wa Mulungu.

Ha! kuya kwache kwa kulemera kwa nzeru ndi kwa 33
kudziwa kwache kwa Mulungu! Osasantulikadi mawe-
ruzo ache, ndimo njira zache zosalondoleka! Pakuti 34
anadziwitsa ndani mtima wache wa Ambuye? Kapena
anakhala mpungu wache ndani? Ndipo anayamba ndani 35
kumpatsa Iye, ndipo kudzambwezedwa'nso kwa iye!
Chifukwa zinthu zonse zichokera kwa Iye, zichitika mwa 36
Iye, ndi kufikira kwa Iye. Kwa Iye'yo ukhale ulemerero
ku nthawi zonse. Amen.

### Kudzipereka nsembe kwa Mulungu.

Chifukwa chache ndikupemphani inu, abale, mwa 12
zifundo za Mulungu, kuti mupereke matupi anu nsembe
yamoyo, yoyera, yokondweretsa Mulungu, ndiko kupe-
mbedza kwanu koyenera. Ndimo musafanizidwe ndi 2
makhalidwe a pansi pano: koma mukhale osandulika, ndi
kukonza'nso kwa mtima wanu, kuti mukazindikire chimene
chiri chifuno cha Mulungu, chabwino, ndi chokondweretsa,
ndi changwiro.

Pakuti ndi chisomo chapatsidwa kwa ine, ndiuza 3
munthu ali yense wa inu, kuti asaganize koposa kumene
ayenera kuganiza; koma kuganiza kukadziletsa yekha,
monga Mulungu anagawira kwa munthu ali yense muyeso
wa chikulupiriro. Pakuti monga m'thupi limodzi tiri nazo 4
ziwalo zambiri, ndimo ziwalo zonse'zo siziri nayo nchito
imodzimodzi: chomwecho ife, ndife ambiri, tiri thupi 5
limodzi mwa Kristu, ndimo ziwalo zinzache, wina ndi
wina. Ndipo pokhala ife ndi mphatso zosiyana, monga 6
mwa chisomo chopatsidwa kwa ife, kapena mphatso yaku-
nenera, tinenere monga mwa muyeso wa chikulupiriro;
kapena yakutumikira, tidzipereke ku utumiki uwu; 7
kapena iye wa kupunzitsa, ku kupunzitsa'ko; kapena 8
iye wa kutaulira, ku kutaulira'ko; wakugawira achite
ndi mtima woona; iye wakuweruza, aweruze ndi changu;
iye wa kuchita chifundo, achite ndi kukondwa mtima.

### Chikondi, kudzichepetsa, chifundo.

9 Chikondano chikhale chopanda chinyengo. Dana
10 nacho choipa; gwirizana nacho chabwino. M'chikondano
cha anzanu wina ndi mnzache mukondane ndi chikondi
cheni cheni; mutsogolerane ndi kuchitira wina mnzache
11 ulemu; musakhale aulesi m'machitidwe anu; khalani
12 achangu mu mzimu, tumikirani Ambuye; kondwerani
m'chiyembekezo; pirirani m'masautso; limbikani chili-
13 mbikire m'kupemphera. Patsani ku zosowa za oyera
14 mtima; cherezani aulendo. Dalitsani iwo akuzunza inu;
15 dalitsani, musawatemberere. Kondwani nawo iwo aku-
16 kondwera; lirani nawo akulira. Mukhale ndi mtima
umodzi wina ndi mnzache. Musasamalire zinthu zazikuru,
koma tsaganani nawo odzichepetsa. Musadziyesere anzeru
17 mwa inu nokha. Musabwezere munthu ali yense choipa
chosintana ndi choipa. Ganiziratu zinthu za ulemu pa maso
18 pa anthu onse. Ngati nkutheka, monga momwe mukhoza,
19 khalani ndi mtendere ndi anthu onse. Musabwezere
choipa, okondedwa, koma patukani pa mkwiyo; pakuti
kwalembedwa, Kubwezera kuli kwanga, ndidzasudzula, ati
20 Ambuye. Koma ngati mdani wako akumva njala,
mumdyetse, ngati akumva ludzu, mumwetse; pakuti
pakutero udzaunjika makala a moto pa muthu pache.
21 Musagonje kwa choipa'cho, koma ndi chabwino gonje-
tsani choipa.

### Kugonjera kwathu kwa akuru.

13 Anthu onse amvere maulamuliro a akulu; pakuti
palibe ulamuliro wina koma wochokera kwa Mulungu;
2 ndipo iwo amene alipo aikidwa ndi Mulungu. Kutero
kuti iye amene atsutsana nawo ulamuliro, akaniza choikika
ndi Mulungu; ndipo iwo akukaniza, adzadzitengera
3 kulanga. Pakuti mafumu sakhala oopsa nchito zabwino
komà zoipa. Ndipo ufuna kodi kusaopa ulamuliro?
Chita chabwino, ndimo udzalandira kutama m'mene'mo:
4 pakuti ndiye mtumiki wa Mulungu, kuchitira iwe zabwino.
Koma ngati uchita choipa, opatu, pakuti iye satenga
lupanga kwa chabe; pakuti ndiye mtumiki wa Mulungu
wa kuchitira mkwiyo kwa amene amachita zoipa.
5 Chifukwa chache, kuyenera kuti mukhale omvera, si
chifukwa cha mkwiyo wokha, koma chifukwa'nso cha
6 chikumbu mtima. Pakuti chifukwa cha ichi mupatsa'nso
msonko; pakuti ndiwo atumiki a nchito ya Mulungu,

kulabadirabe chinthu chimene'chi. Perekani kwa anthu 7
onse mangawa awo; msonko kwa amene muli amangawa
a msonko; kulipira kwa amene muli amangawa a kuli-
pira; kuopa kwa amene muli amangawa a kuopa; ulemu
kwa amene muli amangawa a ulemu.

### Chikondi cha pa mnzako, kudikira chiyero.

Musakhale ndi mangawa kwa munthu ali yense, koma 8
kukondana ndiko; pakuti iye amene akondana ndi
mnzache wakwanitsa malamulo. Pakuti ili, 9
Usachite chigololo, Usaphe, Usabe, Usasirire, ndipo
lingakhale lamulo lina liri lonse, limangika pamodzi
m'mau amene'wa, kuti, Udzakonda mnzako monga
udzikonda iwe wekha. Chikondano sichichitira mnzache 10
choipa; chotero chikondano'cho chiri chokwanitsa mala-
mulo.
Ndipo chitani ichi, podziwa inu nyengo'yo, kuti 11
tsopano ndiyo nthawi yabwino ya kuuka ku tulo;
pakuti tsopano chipulumutso chathu chiri pafupi koposa
pamene tinayamba kukulupirira. Usiku wapita, ndi dzua 12
layandikira; chifukwa chache tibvule nchito za mdima,
ntibvale chamuna cha kuunika. Tiyendeyende koyenera, 13
monga usana; si m'madyerero ndi kuledzera ai, si m'chi-
gololo ndi chonyansa ai, si mu ndeu ndi nsanje ai. Koma 14
bvalani inu Ambuye Yesu Kristu, ndimo musaganizire za
thupi la nyama kuchita zofuna zache.

### Chipiriro cha pa ofoka.

Ndipo iye amene ali wofoka m'chikulupiriro, mumla- 14
ndire, koma si kuchita naye makani otsutsana ai. Munthu 2
mmodzi akulupirira kuti akadye zinthu zonse, koma wina
wofoka adya zitsamba. Wakudya'yo asapeputse wosa- 3
dya'yo; ndimo wosadya'yo asaweruze wakudya'yo: pakuti
Mulungu wamlandira. Ndani iye wakuweruza mnyamata 4
wa mwini wache? iye aima kapena kugwa kwa mbuye
wache wa mwini yekha. Ndipo adzaimitsidwa; pakuti
Ambuye ali wamphamvu kumimitsa. Munthu mmodzi 5
aganizira tsiku limodzi, kuti liposa linzache; wina agani-
zira masiku onse, kuti alingana. Munthu ali yense
akhazikike konse mu mtima mwache. Iye wakusamalira 6
tsiku, alisamalira kwa Ambuye: ndipo iye wakudya,
adyera kwa Ambuye, pakuti ayamika Mulungu; ndimo
iye wosadya, kwa Ambuye sakudya, nayamika'nso
Mulungu. Pakuti palibe mmodzi wa ife akhala ndi moyo 7

kwa iye yekha, ndimo palibe mmodzi adzifera yekha.
8 Pakuti tingakhale tiri ndi moyo, tiri ni moyo kwa
Ambuye; kapena tikafa, tikufa kwa Ambuye; chifukwa
chache tingakhale tiri ndi moyo, kapena tikafa tikhala
9 ache a Ambuye. Pakuti, chifukwa cha ichi Kristu
adafera, nakhala'nso ndi moyo, kuti Iye akakhale Ambuye
10 wa akufa ndi wa amoyo. Koma iwe uweruziranji mbale
wako? kapena iwe'nso upeputsiranji mbale wako? kuti
ife tonse tidzaimirira patsogolo pa mpando wakuweruza
11 wa Mulungu. Pakuti kwalembedwa,

*Pali moyo wanga, ati Ambuye, mabondo onse adzagwadira Ine,*
*Ndipo malilime onse adzabvomereza Mulunga.*

12 Chotero munthu ali yense wa ife adzadziwerengera mlandu
wache kwa Mulungu.

### Ufulu ndi chikondi.

13 Chifukwa chache tisaweruzane'nso wina mnzache; koma
weruzani ichi makamaka, kuti munthu asaike chokumu-
dwitsa pa njira ya mbale wache, kapena chomgwetsa.
14 Ndidziwa, ndimo ndakhazikika mtima mwa Ambuye Yesu,
kuti palibe chinthu chonyansa pa chokha; koma kwa ame-
ne'yo achiyesera chonyansa, kwa iye chikhala chonyansa.
15 Koma ngati iwe wachititsa mbale wako chisoni ndi
chakudya, pamenepo iwe ulibe kuyendayenda'nso ndi
chikondano. Usamuononga iye ndi chakudya chako,
16 amene Kristu adamfera. Chifukwa chache musalole
17 chabwino chako achisinjirire. Pakuti ufumu wa Mulungu
sukhala chakudya ndi chakumwa, koma chilungamo ndi
18 mtendere, ndi chimwemwe mwa Mzimu Woyera. Pakuti
iye amene atumikira Kristu mu izi akondweretsa
19 Mulungu, nabvomerezeka ndi anthu. Chifukwa chache
tilondole zinthu za mtendere, ndi zinthu zakulimbikitsana
20 wina ndi mnzache. Usapasule nchito ya Mulungu chi-
fukwa cha chakudya. Zinthu zonse ziri zoyera; koma
kuli koipa kwa munthu amene akudya ndi kukumudwa.
21 Kuli kwabwino kusadya nyama, kapena kusamwa vinyo,
kapena kusachita chinthu chiri chonse, chakukumudwitsa
22 mbale wako. Chikulupiriro chimene uli nacho, ukhale
nacho kwa iwe wekha pa maso pa Mulungu. Wodala
ndiye amene sadziweruza mwini yekha m'zinthu zomwe
23 iye wazibvomereza. Koma iye amene akayikakayika, atsu-
tsika ngati akudya, chifukwa akudya wopanda chikulu-

piriro; ndipo chinthu chiri chonse chosakhala cha
chikulupiriro, ndicho uchimwo.

**Kristu chitsanzo chathu cha kudzikana.**

Ndipo ife amene tiri olimba tiyenera kunyamula zofoka 15
za opanda mphamvu, ndi kusadzikondweretsa tokha.
Wa ife yense akondweretse mnzache, kumchitira iye 2
zabwino, zakumlimbikitsa. Pakuti Kristu'nso sanadzi- 3
kondweretsa yekha; koma monga kwalembedwa,
Minyozo ya iwo amene anakunyoza iwe inagwa pa Ine.
Pakuti zonse'zo zinalembedwa kale zinalembedwa kuti- 4
langiza, kuti ndi chipiriro ndi chitontozo cha malembo,
tikakhale ndi chiyembekezo. Ndipo Mulungu wa chipi- 5
riro ndi wa chitontozo apatse inu kuti mukhale ndi
mtima umodzi wina ndi mnzache, monga mwa Kristu
Yesu; kuti nonse pamodzi, mkamwa mmodzi, mukaleme- 6
keze Mulungu ndi Atate wa Ambuye wathu Yesu Kristu.
Chifukwa chache mulandirane wina ndi mnzache, mo- 7
nga'nso Kristu anakulandirani inu, kukachitira Mulungu
ulemerero. Ndipo ndinena kuti Kristu anakhala mtumiki 8
wa mdulidwe, chifukwa cha choonadi cha Mulungu, kuti
alimbikitse malonjezo opatsidwa kwa makolo, ndimo kuti 9
anthu a mitundu yina akalemekeze Mulungu, chifukwa
cha chifundo; monga kwalembedwa,

*Chifukwa cha ichi ndidzakubvomerezani Inu,*
*Pakuti pa anthu a mitundu,*
*Ndidzayimbira dzina lanu.*

Ndipo'nso anena, 10

*Kondwani, amitundu inu, pamodzi ndi anthu ache.*

Ndipo'nso, 11

*Tamandani Ambuye, inu a mitundu yonse;*
*Ndipo anthu onse, amtamandire.*

Ndipo'nso, Yesaya ati, 12

*Padzali muzu wa Yese,*
*Ndi Iye amene aukira kuchita ufumu pa anthu a mitundu;*
*Pa Iye'yo anthu a mitundu adzamyembekeza.*

Ndipo Mulungu wa chiyembekezo adzaze inu ndi chi- 13
mwemwe chonse ndi mtendere m'kukulupirira, kuti
mukachuruke ndi chiyembekezo, mu mphamvu ya Mzimu
Woyera.

**Utumwi wache ndi zotsimikiza-mtima za Paulo.**

14 Koma ine ndekha'nso, abale anga, ndilimbika mtima za
inu, kuti inu nokha'nso muli kudzala ndi ubwino, kudza-
zidwa ndi kudziwitsa konse, ndi kukhoza kutaulirana
15 wina ndi mnzache. Koma makamaka ndi kulimba mtima
ndalembera kwa inu pang'ono, monga ngati kukumbu-
tsa'nso inu, chifukwa cha chisomo chapatsidwa kwa ine
16 ndi Mulungu, kuti ndikhale mtumiki wa Yesu Kristu,
kwa anthu a mitundu, wa kutumikira Utenga Wabwino
wa Mulungu, kuti kupereka kwache kwa anthu a mitundu
17 kulandirike, koyeretsedwa ndi Mzimu Woyera. Chifukwa
chache ndiri nacho chodzitamandira cha m'Kristu Yesu
18 ndi zinthu za kwa Mulungu. Pakuti sindingathe kulimba
mtima kulankhula zinthu zimene Kristu sanazichita mwa
ine za kumveretsa anthu a mitundu, ndi mau ndi nchito,
19 mu mphamvu ya zizindikilo ndi zozizwitsa, mu mphamvu
ya Mzimu Woyera; kotero kuti ine kuyambira ku Yeru-
salemu ndi kuzungulira'ko kufikira ku Iliriko, ndina-
20 kwanitsa Utenga Wabwino wa Kristu; ndipo chotero
ndinachiyesera chinthu cha ulemu kulalikira Utenga
Wabwino, pa malo'po Kristu asanachulidwe kale, kuti
21 ndisamange nyumba pa kuzika kwa munthu wina. Koma
monga kwalembedwa,

*Iwo amene utenga wache sunawafikire, adzaona,*
*Ndipo iwo amene sanamve, adzadziwitsa.*

22 Chifukwa chache'nso ndinaletsedwa kawiri kawiri
23 ndisadze kwa inu; koma tsopano, pamene ndiribe malo
m'maiko akuno, ndimo pamene ndinali ndi kulakalaka
24 zaka zambiri kudza kwa inu, pamene pali ponse ndidza-
pita ku Spanya, (pakuti ndiyembekeza kuonana ndi inu
pa ulendo wanga, ndi kuperekezedwa ndi inu pa njira
panga kumeneko, ngati ndidzayambe kukhuta pang'ono
25 ndi kukhala ndi inu) koma tsopano ndipita ku Yerusa-
26 lemu, ndiri kutumikira oyera mtima. Pakuti kunako-
ndweretsa a ku Makedoniya ndi Akaya kuchereza osauka
27 a kwa oyera mtima a ku Yerusalemu. Pakuti kuna-
kondweretsa iwo; ndipo'nso iwo ali amangawa awo.
Pakuti ngati amitundu anakhala ocherezeka nawo a zinthu
zao za uzimu, ali'nso amangawa akutumikira iwo ndi
28 zinthu za thupi. Koma pamene ndikatsiriza ichi, ndi
kulimbikitsa kwa iwo chipatso ichi, ndidzapyola kwanu
29 kupita ku Spanya. Ndipo ndidziwa kuti pamene ndi-

kadza kwanu, ndidzafika m'kudzaza kwache kwa chidalitso
cha Kristu.
Ndipo ndikudandaulirani, abale, ndi Ambuye wathu 30
Yesu Kristu, ndi chikondi cha Mzimu, kuti mudzalimbike
pamodzi ndi ine m'mapemphero anu kwa Mulungu chi-
fukwa cha ine; kuti ndikapulumutsidwe kwa osamvera 31
aja a ku Yudeya; ndimo kuti utumiki wanga wa ku
Yerusalemu ukhale wolandirika bwino ndi oyera mtima;
kuti ndi chimwemwe ndikadze kwa inu mwa chifuno cha 32
Mulungu, ndimo ndikapumule pamodzi ndi inu. Ndipo 33
Mulungu wa mtendere akhale ndi inu nonse. Amen.

### Zolawirana.

Ndipereka kwa inu Febe, mlongo wathu, ndiye mtu- 16
miki wamkazi wa mpingo wa Ambuye wa ku Kenekreya:
kuti mumlandire iye mwa Ambuye, monga kuyenera 2
oyera mtima, ndimo kuti mumtandize m'zinthu ziri zonse
adzakufunani inu; pakuti iye yekha anali wosungira wa
ambiri, ndi wa ine ndemwe. Mulankhula Priska ndi 3
Akula, anchito anzanga m'Kristu Yesu, amene anapereka 4
khosi lao chifukwa cha moyo wanga; amene ndiwayamika,
si ine ndekha, koma'nso mipingo yonse ya Ambuye ya
kwa anthu amitundu: ndipo mulankhule mpingo wa 5
Ambuye wa m'nyumba mwao. Mulankhule Epeneto
wokondedwa wanga, ndiye chipatso choyambira cha Asiya
cha kwa Kristu. Mulankhule Mariya amene anadzile- 6
metsa ndi nchito zambiri za kwa inu. Mulankhule 7
Androniko ndi Yuniya, anansi anga, ndi andende anzanga,
amene ali omveka mwa amitundu, amene'nso ananditso-
golera ine mwa Kristu. Mulankhule Ampliato wokonde- 8
dwa wanga mwa Ambuye. Mulankhule Urbano wanchito 9
mnzathu mwa Kristu, ndi Staku wokondedwa wanga.
Mulankhule Apele, wobvomerezedwa'yo mwa Kristu. 10
Mulankhule iwo a kwa Aristobulo. Mulankhule Hero- 11
diona, mbale wanga. Mulankhule iwo a kwa Narkiso,
amene ali mwa Ambuye. Mulankhule Trufena, ndi 12
Trufosa amene agwiritsa nchito mwa Ambuye. Mu-
lankhule Persida, wokondedwa'yo amene anagwiritsa
nchito zambiri mwa Ambuye. Mulankhule Rufo, wo- 13
sankhidwa'yo mwa Ambuye, ndi amai wache ndi wanga.
Mulankhule Asunikrito, Felego, Herme, Patroba, Herma 14
ndi abale amene'wo ali nawo. Mulankhule Filologo ndi 15
Yuliya, Nerea ndi mlongo wache, ndi Olumpa, ndi oyera
mtima onse ali pamodzi nawo. Mulankhulane wina ndi 16

mnzache ndi kumpsompsona koyera. Mipingo yonse ya
Kristu ikulankhulani inu.
17 Ndipo ndikudandaulirani, abale, yang'anirani iwo
akuchita zopatutsana'zo ndi zopuntwitsa'zo, kosalingana
ndi chipunzitso'cho munachipunzira inu; ndimo potolo-
18 kani pa iwo. Pakuti otere satumikira Ambuye wathu
Kristu, koma mimba yao; ndipo ndi mau okoma ndi
19 osyasyalika asokeretsa mitima ya osalakwa. Pakuti ku-
mvera kwanu kunabukika kwa anthu onse. Chifukwa
chache ndikondwera ndi inu; koma ndifuna kuti muka-
khale anzeru pa zabwino, koma oona mtima pa zoipa.
20 Ndipo Mulungu wa mtendere adzapwanya Satana pansi pa
mapazi anu tsopano lino.
Chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu chikhale ndi
inu nonse.
21 Timoteo wanchito mnzanga akulankhulani inu; ndi
22 Lukiyo ndi Yasoni ndi Sosipatro, abale anga. Ine Tertio,
ndiri kulemba kalata amene'yo, ndikulankhulani inu mwa
23 Ambuye. Gayo, mwini nyumba wolandira ine, ndi
mpingo wonse wa Ambuye akulankhulani inu. Erasto,
ndiye woyang'anira mudzi akulankhulani inu, ndipo'nso
Kwarto mbale'yo.
25 Ndipo kwa Iye'yo ali wa mphamvu ya kukhazitsa inu
monga mwa Utenga wanga Wabwino, ndi kulalikira kwa
Yesu Kristu monga mwa bvumbulutso la chinsinsi chi-
26 mene chinabisika mwa nthawi zonse zosayambira, koma
chinaonetsedwa tsopano, ndimo chinadziwitsidwa kwa
anthu a mitundu yonse mwa malembo a aneneri'wo, monga
mwa lamulo la Mulungu wosatha, kufikira kumvera kwa
27 chikulupiriro; kwa Mulungu wanzeru Yekhayekha, mwa
Yesu Kristu, kwa Yemwe'yo ukhale ulemerero ku nthawi
zonse. Amen.

# KALATA WOYAMBA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AKORINTO

1 Paulo, woitanidwa, akhale mtumwi wa Yesu Kristu
2 mwa chifuniro cha Mulungu, ndi Sositene mbale'yo, kwa
mpingo wa Mulungu wakukhala m'Korinto, ndiwo oyere-
tsedwa mwa Kristu Yesu, oitanidwa akhale oyera mtima,

pamodzi ndi onse akuitana pa dzina la Ambuye wathu
Yesu Kristu, m'malo monse, ndiye wao, ndi wathu:
Chisomo kwa inu ndi mtendere zochokera kwa Mulungu 3
Atate wathu, ndi Ambuye Yesu Kristu.
Ndiyamika Mulungu wanga nthawi yonse kaamba ka 4
inu, chifukwa cha chisomo cha Mulungu chinapatsidwa
kwa inu mwa Kristu Yesu; kuti m'zonse munalemezedwa 5
mwa Iye, m'mau onse, ndi chidziwitso chonse; monga 6
umboni wa Kristu unakhazikika mwa inu; kotero kuti 7
sichikusowani inu chauful'u chiri chonse; pa kulindira
inu bvumbulutso la Ambuye wathu Yesu Kristu; amene- 8
'nso adzakukhazitsani inu kufikira chimariziro, kuti mukhale
opanda chifukwa m'tsiku la Ambuye wathu Yesu Kristu.
Mulungu ali wokulupirika amene munaitanidwa mwa Iye, 9
ku chiyanjano cha mwana wache Yesu Kristu, Ambuye
wathu.

**Malekano mu mpingo wa ku Korinto.**

Koma ndikupemphani inu, abale, mwa dzina la 10
Ambuye wathu Yesu Kristu, kuti munene chimodzimodzi
inu nonse, ndi kuti pasakhale malekano pakati pa inu;
koma mumangike mu mtima womwe'wo ndi m'chiweru-
ziro chomwe'cho. Pakuti zinamveka kwa ine za inu, 11
abale anga, ndi iwo a kwa Kloe, kuti pali makani pakati
pa inu. Koma ichi ndinena, kuti yense wa inu anena, 12
Ine ndine wa Paulo; koma ine wa Apolo; koma
ine wa Kefa; koma ine wa Kristu. Kodi Kristu waga- 13
wika? Paulo kodi anapachikidwa chifukwa cha inu?
Kapena kodi munabatizidwa m'dzina la Paulo? Ndi- 14
yamika Mulungu kuti sindinabatiza mmodzi yense wa inu,
koma Krisipo ndi Gayo; kuti anganene mmodzi kuti 15
mwabatizidwa m'dzina langa. Koma ndinabatiza'nso 16
a pa banja la Sitefana; za ena, sindidziwa ngati ndina-
batiza wina yense.

**Nzeru za Mulungu ndi nzeru za anthu.**

Pakuti Kristu sananditumа ine kubatiza, koma kula- 17
likira Utenga Wabwino, si mu nzeru ya mau, kuti mtanda
wa Kristu ungayesedwe wopanda pache. Pakuti mau a 18
mtanda ali nditu chinthu chopusa kwa iwo akutayika,
koma kwa ife amene tirikupulumutsidwa ali mphamvu ya
Mulungu. Pakuti kulembedwa, 19

*Ndidzaononga nzeru za anzeru,*
*Ndi kuchenjera kwa ochenjera ndidzathera.*

20 Ali kuti wanzeru? Mlembi ali kuti? Ali kuti wotsu-
tsana wa nthawi ya pansi pano? Kodi Mulungu sanai-
21 pusitsa nzeru ya dziko la pansi? Pakuti popeza mu nzeru
ya Mulungu dziko la pansi, mwa nzeru yache, silinadziwa
Mulungu, chidamkonda Mulungu kupulumutsa okulupi-
22 ra'wo mwa chopusa cha kulalikira. Ndipo popeza aYuda
23 afunsa zizindikilo, ndi aHeleni atsata nzeru: koma ife
tilalikira Kristu wopachikwa, kwa aYuda'tu chokumudwi-
24 tsa, ndi kwa amitundu chinthu chopusa; koma kwa iwo
oitanidwa, ndiwo aYuda ndi aHelene, Kristu mphamvu
25 ya Mulungu, ndi nzeru ya Mulungu. Kuti chopusa cha
Mulungu chiposa anthu ndi nzeru zao; ndipo chofoka
cha Mulungu chiposa anthu ndi mphamvu yao.
26 Pakuti penyani maitanidwe anu, abale, kuti saitanidwa
ambiri anzeru, monga mwa thupi la nyama; ambiri
27 amphamvu, ambiri aufulu, iai; koma Mulungu anasa-
nkhula zopusa za dziko la pansi, kuti akachititse manyazi
anzeru; ndipo zofoka za dziko la pansi Mulungu anazisa-
28 nkhula, kuti akachititse manyazi za mphamvu; ndipo
zopanda pache za dziko la pansi, ndi zonyozeka, anazisa-
nkhula Mulungu, ndi zinthu zoti kulibe; kuti akathere
29 zinthu zoti ziriko; kuti thupi la nyama liri lonse lisadzita-
30 mande pa maso pa Mulungu. Koma kwa Iye muli inu
mwa Kristu Yesu, amene anayesedwa kwa ife nzeru ya
kwa Mulungu, ndi chilungamo ndi chiyeretso ndi chio-
31 mbolo; kuti monga mwalembedwa, Iye amene adzitama-
nda, adzitamande mwa Ambuye.

### Ulalikidwe wa Paulo.

2 Ndipo ine, abale, mmene ndinadza kwa inu, sindinadza
ndi kuposa kwa mau, kapena kwa nzeru, polalikira kwa
2 inu chinsinsi cha Mulungu. Pakuti ndinatsimikiza-mtima
kusadziwa kanthu mwa inu, koma Yesu Kristu, ndi Iye
3 wopachikwa. Ndipo ine ndinakhala nanu mofoka ndi
4 m'mantha, ndi monthunthumira mwambiri. Ndipo mau
anga ndi kulalikira kwanga sanakhala ndi mau okopa
a nzeru, koma m'chionetso cha Mzimu ndi cha mphamvu;
5 chakuti chikulupiriro chanu chisakhale m'nzeru ya anthu,
koma mu mphamvu ya Mulungu.
6 Koma tilankhula nzeru mwa angwiro; koma si nzeru
ya nthawi yino ya pansi pano, kapena ya akulu a nthawi
7 yino ya pansi pano, amene alinkuthedwa; koma tila-
nkhula nzeru ya Mulungu m'chinsinsi, yobisika'yo, imene
Mulungu anaikiratu, pasanakhale nyengo za pansi pano,

ku ulemerero wathu, imene saidziwa mmodzi wa akulu 8
a nthawi ya pansi pano: pakuti akadadziwa sakadapachika
mbuye wa ulemerero; koma monga kulembedwa, 9

*Zimene diso silinaziona, ndi khutu silinazimva,*
*Nisizinalowa mu mtima wa munthu,*
*Zimene ziri zonse Mulungu anakonzera iwo akumkonda Iye.*

Koma kwa ife Mulungu anationetsera izi mwa Mzimu: 10
pakuti Mzimu usantula zonse, zakuya za Mulungu zomwe.
Pakuti ndani wa anthu adziwa za munthu, koma mzimu 11
wa munthu'yu uli mwa iye? momwemo'nso za Mulungu
palibe wina azidziwa, koma Mzimu wa Mulungu. Koma 12
sitinalandira ife mzimu wa dziko la pansi, koma Mzimu
uli mwa Mulungu, kuti tikadziwe zimene zipatsidwa kwa
ife ndi Mulungu, kwaufulu. Zimene'nso tilankhula, si 13
ndi mau opunzitswa ndi nzeru za munthu, koma opunzi-
tswa ndi Mzimu; ndi kulinganiza zamzimu ndi zamzi-
mu. Koma munthu wa chibadwidwe cha umunthu 14
salandira za Mzimu wa Mulungu: pakuti ziri zopusa kwa
iye; ndipo sakhoza kuzizindikira, chifukwa ziyesedwa
chauzimu. Koma iye amene ali wauzimu ayesera zonse, 15
koma iye yekha sayesedwa ndi mmodzi yense. Pakuti 16
wadziwa ndani mtima wa Ambuye, kuti akamlangize Iye?
Koma ife tiri nawo mtima wa Kristu.

**Za Malekano pakati pa aKristu.**

Ndipo Ine, abale, sindinakhoza kulankhula ndi inu monga 3
ndi auzimu, koma monga a thupi la nyama, monga makanda
mwa Kristu. Ndadyetsa inu mkaka, si chakudya cholimba 2
ai; pakuti simunaikhoza; ngakhale tsopano lino simui-
khoza; pakuti muli'nso a thupi la nyama; pakuti, 3
pokhala pali nsanje ndi ndeu pakati pa inu simuli a
thupi la nyama kodi, ndi kuyendayenda monga mwa
munthu? Pakuti pamene wina anena, Ine ndine wa 4
Paulo; koma mnzache, Ndine wa Apolo; simuli anthu
kodi? Ndipo Apolo nchiani, ndi Paulo nchiani? Atumiki 5
amene munakulupira mwa iwo'wa, ndi kwa yense monga
Ambuye anampatsa. Ndinaoka ine, anatirira Apolo; 6
koma Mulungu anakulitsa. Chotero sali kanthu kapena 7
wooka'yo, kapena wotirira'yo; koma Mulungu amene
akulitsa. Koma wooka'yo ndi wotirira'yo ali amodzi: 8
koma yense adzalandira mphoto yache ya iye yekha,
monga mwa machititso ache a iye yekha.

**AKristu ali nyumba ya Mulungu. Yesu ali kuzika kwache kwa nyumba'yi.**

9 Pakuti ife ndife anchito anzache a Mulungu; chili-
midwe cha Mulungu, chimangidwe cha Mulungu ndi inu.
10 Monga mwa chisomo cha Mulungu chidapatsidwa kwa
ine, monga mwini mamangidwe waluso, ndinaika kuzika,
koma wina amanga'po. Koma yense ayang'anire ma-
11 mangidwe ache a pamenepo. Pakuti palibe munthu
akhoza kuika kuzika kwina, koma kumene kuikidwa'ko,
12 ndiko Yesu Kristu. Koma ngati wina amanga pa
kuzika'ku chikudu, ntumbiri, miyala ya mtengo wache,
13 mtengo, maudzu, dziputu, nchito ya yense idzaonetsedwa;
pakuti tsiku'li lidzaisonyeza, chifukwa kuti yabvumbuluka
m'moto; ndipo moto wokha udzayesera nchito ya yense
14 ikhala yotani. Ngati nchito ya munthu ali yense ikhala
15 imene anaimanga'ko, adzalandira mphoto. Ngati nchito ya
wina ithenthedwa, zidzaonongeka zache; koma iye yekha
adzapulumutsidwa; koma monga momwe mwa moto.
16 Kodi simudziwa kuti muli kachisi wa Mulungu, ndi
17 kuti Mzimu wa Mulungu ugonera mwa inu? Ngati wina
aononga kachisi wa Mulungu, amene'yo Mulungu adzamu-
ononga; pakuti kachisi wa Mulungu ali woyera, amene'yo
ndi inu.
18 Munthu asadzinyenge yekha; ngati wina ayesa kuti
ali wanzeru mwa inu m'nthawi yino ya pansi pano, akhale
19 wopusa, kuti akakhale wanzeru. Pakuti nzeru ya dziko
lino la pansi iri yopusa kwa Mulungu. Pakuti kwalembe-
20 dwa, Iye atenga anzeru m'chenjerero lao; ndipo'nso,
Ambuye azindikira zolingirira za anzeru, kuti ziri zopanda
21 pache. Chifukwa chache palibe mmodzi adzitamande
22 mwa anthu. Pakuti zinthu zonse nzanu; ngati Paulo,
kapena Apolo, kapena Kefa, kapena dziko la pansi pano,
kapena moyo, kapena imfa, kapena za makono ano,
23 kapena zirinkudza; zonse ndi zanu; koma inu ndinu a
Kristu; ndi Kristu ndiye wa Mulungu.

**Atumiki a Kristu ndi ogawira zinsinsi za Mulungu.**

4 Chotero munthu atiyesere ife, monga atumiki a Kristu,
2 ndi adindo a zinsinsi za Mulungu. Komatu pano pafunika
3 za adindo, kuti munthu akhale wokulupirika. Koma kwa
ine kuli kanthu kakang'ono nditu kuti ndiweruzidwe ndi
inu, kapena pa bwalo la munthu; koma sindiweruza

ngakhale ndekha. Pakuti sindidziwa kanthu kakundipa- 4
ramulira; koma mmenemo sindiyesedwa wolungama;
koma wondiweruza ine ndiye Ambuye. Chifukwa chache 5
musaweruze kanthu, siinadze nthawi yache, kufikira
akadze Ambuye, amene'nso adzaonetsera zobisika za
mdima, nadzasonyeza zitsimikizo za mtima; ndipo pame-
nepo yense adzakhala nawo uyamiko wache wa kwa
Mulungu.

### Kudzikuza kwa Akorinto. Kudzichepetsa kwa atumwi.

Koma izi, abale, ndapipiritsira ndekha ndi Apolo, 6
chifukwa cha inu, kuti mwa ife mukapunzire kusapitirira
zimene zilembedwa; kuti pasakhale mmodzi, wodzituku-
mulira mnzache ndi kukana wina. Pakuti akusiyanitsa 7
iwe ndani? Ndipo uli nacho chiani chosati wachilandira?
Koma ngati wachilandira udzitamanda bwanji, monga
ngati sunachilandira? Mwadzala kale, mwalemerera kale, 8
mwachita ufumu opanda ife; ndipo mwenzi muchitadi
ufumu, kuti ife'nso tikachite ufumu pamodzi ndi inu.
Pakuti ndiyesa, kuti Mulungu anaoneketsa ife atumwi 9
otsiriza, monga otsutsika akafe; kuti takhala ife chooneka
ku dziko la pansi, ndi kwa angelo, ndi kwa anthu. Tiri 10
opusa ife chifukwa cha Kristu, koma muli ochenjera inu
mwa Kristu; tiri ife ofoka, koma inu amphamvu; inu
ndinu a ulemerero, koma ife a mnyozo. Kufikira nthawi 11
yomwe yino timva njala, nitimva ludzu, tiri amariseche,
tibwandulidwa, tiribe pokhazikika; ndipo tigwiritsa nchito, 12
ndi kuchita ndi manja athu a ife toka; polalatidwa
tidalitsa; pozunzidwa, tilola; ponamizidwa, tipempha, 13
takhala monga zonyansa za dziko la pansi, litsiro la zinthu
zonse, kufikira tsopano.

Sindilembera izi kukuchititsani manyazi, koma kuche- 14
njeza inu monga ana anga okondedwa. Pakuti munga- 15
khale muli nawo apunzitsi zikwi khumi mwa Kristu, mulibe
atate ambiri; pakuti mwa Kristu Yesu ine ndinabala inu
mwa Utenga Wabwino. Chifukwa chache ndipempha 16
inu, khalani akutsanza ine. Chifukwa cha ichi ndatuma 17
kwa inu Timoteo, ndiye mwana wanga wokondedwa ndi
wokulupirika mwa Ambuye, amene adzakumbutsa inu
njira zanga za mwa Kristu, monga ndipunzitsa ponsepo
m'mipingo yonse. Koma ena adzitukumula, monga 18
ngati sindinalinkudza kwa inu. Koma ndidzafika kwa 19
inu msanga, akandilola Ambuye; ndipo ndidzazindikira

20 si mau a iwo odzitukumula, koma mphamvu'yi. Pakuti
ufumu wa Mulungu suli m'mau, koma mu mphamvu.
21 Mufuna chiani? Kodi ndifike kwa inu ndi nthole, kapena
mwa chikondi, ndi mzimu wa kufatsa?

### Za chigololo mu mpingo wa ku Korinto; zolanga ndi zochenjeza.

5 Kwamveka nditu kuti kuli chigololo pakati pa inu,
ndipo chigololo chotere chonga sichimveka mwa ami-
2 tundu, kuti wina ali naye mkazi wa atate wache. Ndipo
mukhala odzitukumula, kosati makamaka mwachita
chisoni, kuti achotsedwe pakati pa inu iye amene ana-
3 chita nchito iyo. Pakuti inedi, thupi langa kulibe, koma
mzimu wanga ulipo, ndatsimikiza mtima kale, monga
4 ngati ndiripo, m'dzina la Ambuye wathu Yesu, posonkhana
pamodzi inu ndi mzimu wanga, ndi mphamvu ya Ambuye
5 wathu Yesu, kumpereka iye wochita chotere kwa Satana,
kuti liononge ke thupi la nyama, kuti mzimu'wo upulu-
6 mutsidwe m'tsiku la Ambuye Yesu. Kudzitamanda
kwanu sikuli bwino. Kodi simudziwa kuti chotupitsa
7 pang'ono chitupitsa mtanda wonse? Tsukani chotupitsa
cha kale, kuti mukakhale mtanda watsopano, monga muli
osatupa. Pakuti'nso Paskha wathu waphedwa, ndiye
8 Kristu: chifukwa chache tichita phwando, si ndi chotu-
pitsa chakale, kapena ndi chotupitsa cha dumbo, ndi kui-
pa mtima, koma ndi mkate wosatupa wa kuona mtima,
ndi choonadi.
9 Ndinalembera inu m'kalata'yo, kuti musayanjane ndi
10 achigololo; si konsekonse ndi achigololo a dziko lino la
pansi, kapena ndi osirira, ndi okwatula, kapena ndi ope-
mbedza mafano; kuti nkutero mukaturuke m'dziko la
11 pansi: koma tsopano ndalembera inu kuti musayanjane
naye, ngati wina wochedwa mbale ali wachigololo, kapena
wosirira, kapena wopembedza mafano, kapena wolalatira,
kapena woledzera, kapena wokwatula, kungakhale ku-
12 kadya naye wotere, iai. Pakuti nditani nawo akunja
kukaweruza iwo? Kodi amene ali mkati'mo simuwawe-
13 ruza ndi inu; koma akunja awaweruza Mulungu?
Chotsani woipa'yo pakati pa inu nokha.

### Malangizo a milandu ya pakati pa abale.

6 Kodi ulimba mtima wina wa inu, pamene ali nawo
mlandu pa mnzache, kupita kukaweruzidwa kwa osalunga-
2 ma, osati kwa oyera mtima? Kapena kodi simudziwa

kuti oyera mtima adzaweruza dziko? Ndipo ngati dziko
la pansi liweruzidwa ndi inu, muli osayenera kodi kuwe-
ruza timilandu tochepachepa? Kodi simudziwa kuti 3
tidzaweruza angelo? koposa kotani nanga zinthu za
moyo uno? Chifukwa chache, ngati muli nayo mirandu 4
ya zinthu za moyo uno, kodi muweruzitsa iwo amene
ayesedwa achabe mu mpingo? Ndinena ichi kukuchi- 5
titsani inu manyazi. Kodi nkutero kuti mwa inu palibe
mmodzi wanzeru, amene adzakhoza kuweruza pa abale,
koma mbale anena mlandu ndi mbale, ndikotu kwa 6
osakulupirira? Koma pamenepo pali chosowa konsekonse 7
mwa inu, kuti muli nayo mirandu wina ndi mnzache.
Nanga simusankhula bwanji kulola kuipsidwa? nanga
simusankhula bwanji kulola kunyengedwa? Koma mu- 8
ipsa, nimunyenga, ndipo mutero nawo abale anu. Ka- 9
pena simudziwa kuti osalungama sadzalandira ufumu wa
Mulungu? Musasokeretsedwe; palibe adama, kapena
opembedza mafano, kapena achigololo, kapena achikazi,
kapena akudziipsa ndi amuna, kapena ambala, kapena 10
osirira, kapena oledzera, kapena olalatira, kapena okwa-
tula, adzalowa ufumu wa Mulungu. Ndipo ena a inu 11
munali otere; koma munasambitsidwa, koma munaye-
retsedwa, koma munayesedwa olungama, m'dzina la Ambu-
ye Yesu Kristu, ndi mwa Mzimu wa Mulungu wathu.

## Matupi athu ali ziwalo za Kristu.

Zinthu zonse ziloledwa kwa ine; koma si zonse zipi- 12
ndula. Zinthu zonse ziloledwa kwa ine, koma sindidzala-
mulidwa nacho chimodzi. Zakudya ndizo za mimba, ndi 13
mimba ndiyo ya zakudya; koma Mulungu adzathera ndi
iyi ndi izi. Koma thupi siliri la chigololo, koma la Ambuye,
ndi Ambuye wa thupi; koma Mulungu anaukitsa 14
Ambuye, ndipo'nso adzaukitsa ife mwa mphamvu yache.
Kodi simudziwa kuti matupi anu ali ziwalo za Kristu? 15
chifukwa chache ndidzatenga kodi ziwalo za Kristu, ndi-
kuziyesa ziwalo za mkazi wa dama? Msatero iai. Ka- 16
pena simudziwa kuti iye wopatikidwa ndi mkazi wa dama
ali thupi limodzi? Pakuti, awiri'wo, ati, adzakhale thupi
la nyama limodzi. Koma iye wopatikidwa ndi Ambuye 17
ali mzimu umodzi. Thawani dama. Chimo liri lonse 18
munthu akalichita liri kunja kwa thupi; koma wadama
achimwira thupi lache la iye yekha. Kapena simudziwa 19
kuti thupi lanu liri kachisi wa Mzimu Woyera, amene ali
mwa inu, amene muli naye kwa Mulungu? Ndipo simu-

20 khala a inu nokha. Pakuti munagulidwa ndi mtengo
wache wapatali; chifukwa chache lemekezani Mulungu
m'thupi lanu.

**Mau a za ukwati.**

7 Koma za izi munalemba'zi; kuli bwino kwa munthu
2 kusakhudza mkazi. Koma chifukwa cha madama munthu
yense akhale naye mkazi wa iye yekha, ndi mkazi yense
3 akhale naye mwamuna wa iye yekha. Mwamuna'yo
apereke kwa mkazi mangawa ache: koma modzimodzi'nso
4 mkazi kwa mwamuna. Mkazi alibe ulamuliro wa pa
thupi lache la iye yekha, koma mwamuna ndiye: koma
momwemo'nso mwamuna alibe ulamuliro wa pa thupi
5 la iye yekha, koma mkazi ndiye. Musanyengana, koma
ngati ndi kubvomerezana kwanu, kwa nsiku, kuti muka-
dzipereke kopemphera, nimukakhale pamodzi'nso, kuti
Satana angakuyeseni, chifukwa cha kusadziletsa kwanu.
6 Koma ichi ndinena monga mwa kulola, si monga mwa
7 kulamulira. Koma mwenzi anthu onse akadakhala monga
momwe ndiri ine ndekha. Koma munthu yense ali nayo
mphatso yache ya iye yekha kwa Mulungu, wina chakuti,
wina chakuti.
8 Koma ndinena kwa osakwata, ndi kwa akazi amasiye,
kuti kuli bwino kwa iwo ngati akhala monga'nso ine.
9 Koma ngati sadziwa kudziletsa, akwatitsidwe: pakuti
10 kuli kwabwino kukwata koposa kuthentha mtima. Koma
okwatitsidwa'wo ndiwalamulira, si ine ai, koma Ambuye,
11 kuti mkazi asasiye mwamuna, koma'nso ngati amsiya
akhale osakwatidwa, kapena ayanjanitsidwe'nso ndi mwa-
12 muna'yo, ndipo mwamuna asalekane naye mkazi. Koma
kwa otsala'wo ndinena ine, si Ambuye, Ngati mbale wina
ali naye mkazi wosakulupira, ndipo iye abvomera-mtima
13 kukhala pamodzi naye, asalekane naye iye. Ndipo mkazi
amene ali naye mwamuna wosakulupira, nabvomera-
mtima iye kukhala pamodzi naye, asalekane naye mwa-
14 muna'yo. Pakuti mwamuna wosakulupira'yo ayeretsedwa
mwa mkazi'yo, ndi mkazi wosakulupira ayeretsedwa
mwa mbale'yo: ngati sikukadatero, ana anu akadakhala
15 osakonzeka, koma tsopano akhala oyera. Koma ngati
wosakulupira'yo achoka, achoke. M'mirandu yotere
samangidwa ukapolo mbale'yo, kapena mlongo'yo.
16 Koma Mulungu watiitana ife mu mtendere. Pakuti
udziwa bwanji mkazi iwe, ngati udzapulumutsa mwamu-
na'yo? kapena udziwa bwanji, mwamuna iwe, ngati

udzapulumutsa mkazi? Koma, monga Ambuye waga- 17
wira kwa yense, monga Mulungu waitana yense, mo-
mwemo ayende. Ndipo kotero ndiika m'mipingo yonse.
Kodi waitanidwa wina wodulidwa? Asakhale wosaduli- 18
dwa. Kodi waitanidwa wina wosadulidwa? Asadulidwe.
Mdulidwe ulibe kanthu, ndi kusadulidwa kulibe kanthu, 19
koma kusunga kwa malamulo a Mulungu. Yense akhale 20
m'maitanidwe m'mene anaitanidwa'mo. Kodi unaitanidwa 21
uli kapolo? Usasamala'ko; koma ngati ukhoza'nso ku-
khala waufulu, chita nako ndiko. Pakuti iye amene 22
anaitanidwa mwa Ambuye, pokhala ali kapolo, ali wau-
fulu wa Ambuye: momwemo'nso woitanidwa'yo, pokhala
ali waufulu, ali kapolo wa Kristu. Munagulidwa ndi 23
mtengo wache; musakhale akapolo a anthu. Yense, 24
m'mene anaitanidwa'mo, abale, akhale momwemo ndi
Mulungu.

Koma kunena za anamwali, ndiribe lamulo la Ambuye; 25
koma ndipatsa chiweruziro changa, monga wolandira
chifundo kwa Ambuye kukhala wokulupirika. Chifukwa 26
chache ndiyesa kuti ichi ndi chokoma chifukwa cha
chibvutitso cha nyengo yino, kuti nkwabwino kwa munthu
kukhala monga ali. Kodi wamangika kwa mkazi? 27
Usafune kumasuka. Kodi wamasuka kwa mkazi? Usa-
fune mkazi. Koma ungakhale ukwata, sunachimwa; 28
ndipo ngati namwali akwatibwa sanachimwa. Koma
otere adzakhala nacho chisautso m'thupi la nyama, ndipo
ndikulekani inu. Koma ichi nditi, abale, yafupika nthawi, 29
kuti tsopano iwo'nso akukhala nawo akazi akhalebe
monga ngati alibe; ndi iwo akulira, monga ngati salira, 30
ndi iwo akukondwera, monga ngati sakondwera; ndi iwo
akugula monga ngati alibe kanthu; ndi iwo akuchita nalo 31
dziko la pansi, monga ngati saipsitsa; pakuti maonekedwe
a dziko ili apita. Koma ndifuna kuti mukhale opanda 32
zolabadira. Iye amene wosakwata asamalira zinthu za
Ambuye, kuti akakondweretse Ambuye; koma iye wo- 33
kwata asamala zinthu za dziko la pansi, kuti akakondwe-
retse mkazi'yo. Ndi mkazi wokwatibwa ndi namwali 34
asiyana'nso. Iye wosakwatibwa asamala za Ambuye, kuti
akhale woyera m'thupi ndi m'mzimu; koma wokwatibwa-
'yo, asamalira za dziko la pansi, kuti akakondweretse
mwamuna'yo. Koma ichi ndinena kwa kupindula kwanu 35
kwa inu nokha; sikuti ndikakucherani msampha, koma
kukutandizani kuchita chimene chiyenera, ndi kutsata
chitsatire Ambuye, opanda chocheukitsa. Koma ngati 36

wina ayesa kuti sichiyenera namwali wache, ngati paliku-
pitirira pa unamwali wache, ndipo kufunika kutero, achite
37 chimene afuna, sachimwa; akwate. Koma iye amene aima
wokhazikika mu mtima mwache, wopanda chikakamizo,
koma ali nawo ulamuliro wa pa chifuniro cha iye yekha,
natsimikiza ichi mu mtima mwa iye yekha, kusunga na-
38 mwali wache, adzachita bwino. Chotero iye amene
akwatitsa namwali wache achita bwino, ndipo'nso iye
39 wosamkwatitsa achita koposa. Mkazi amangika pokhala
mwamuna wache ali ndi moyo; koma atamwalira mwa-
muna ali womasuka, kuti akwatibwe naye amene afuna,
40 koma mwa Ambuye. Koma akhala wokondwera koposa
ngati akhala monga momwe ali, monga mwa chiweruziro
changa; ndipo ndiganiza kuti ine'nso ndiri nawo Mzimu
wa Mulungu.

### Kunena za kudya kwache kwa nyama yoperekedwa-nsembe kwa mafano.

8 Koma za zoperekedwa-nsembe kwa mafano: Tidziwa
kuti tiri nacho chidziwitso tonse. Chidziwitso chituku-
2 mula, koma chikondi chimangirira. Ngati wina ayesa
kuti azindikira kanthu, sanayambe kuzindikira monga
3 ayenera kuzindikira. Koma ngati wina akonda Mulungu,
4 yemwe'yu azindikirika ndi Iye. Tsono kunena za kudya
zoperekedwa-nsembe kwa mafano, tidziwa kuti fano
siliri kanthu pa dziko la pansi, ndi kuti palibe Mulungu
5 koma mmodzi. Pakuti ngakhale'nso iriko yoti yonenedwa
milungu, kapena mwamba, kapena pansi pano, monga
6 iriko milungu yambiri, ndi ambuye ambiri; koma kwa
ife kuli Mulungu mmodzi, Atate amene zinthu zonse
zichokera kwa Iye, ndi ife kufikira kwa Iye; ndi
Ambuye mmodzi Yesu Kristu, amene zinthu zonse ziri
7 mwa Iye, ndi ife mwa Iye. Komatu chidziwitso sichiri
mwa onse; koma ena, ozolowera fano kufikira tsopano,
adya iyi monga yoperekedwa-nsembe kwa fano; ndipo
chikumbu-mtima chao, popeza nchofoka, chidetsedwa.
8 Koma chakudya sichitibvomerezetsa kwa Mulungu: kape-
na ngati sitidya sitisowa; kapena ngati tidya tiribe
9 kupindula'ko. Koma yang'anirani kuti ulamuliro wanu
10 umene ungakhale chokumudwitsa ofoka'wo. Pakuti ngati
wina akaone iwe amene uli nacho chidziwitso, ulikukhala
pa chakudya m'kachisi wa fano, kodi chikumbu-mtima
chache, popeza ali wofoka, sichidzalimbika kudya zopere-
11 kedwa-nsembe kwa mafano? Pakuti mwa chidziwitso

chako wofoka'yo atayika, ndiye mbale amene Kristu ana-
mfera. Koma pakuchimwira abale, ndi kulasa chikumbu- 12
mtima chao chofoka, muchimwira kotero Kristu. Chifukwa 13
chache, ngati chakudya chikumudwitsa mbale wanga,
sindidzadya nyama ku nthawi yonse, kuti ndingakumu-
dwitse mbale wanga.

### Ulamuliro wa mtumwi'yo.

Kodi sindine waufulu? Kodi sindine mtumwi? 9
Sindinaona kodi Yesu Ambuye wathu nanga? Kodi
simuli inu nchito yanga mwa Ambuye? Ngati sindiri 2
mtumwi kwa ena, komatu ndiri kwa inu; pakuti chizi-
ndikilo cha utumwi wanga ndi inu mwa Ambuye.
Chodzikanira changa kwa iwo amene andifunsa ine ndi 3
ichi. Kodi tiribe ulamuliro kudya ndi kumwa? Kodi 4
tiribe ulamuliro kuyendayenda naye mkazi, ndiye mbale, 5
monga'nso atumwi ena, ndi abale a Ambuye, ndi Kefa?
Kapena kodi ife tokha, Barnaba ndi ine, tiribe ulamuliro 6
wa kusagwira nchito? Achita nkhondo msilikari ndani, 7
nthawi iri yonse, nadzifunira zache yekha? Aoka mipesa
ndani, ndipo sakudya chipatso chache? Kapena aweta
gulu ndani, ndipo sakudya mkaka wache wa gulu'lo?
Kodi ndilankhula izi monga mwa anthu? Kapena mala- 8
mulo'nso sanena zomwe'zo? Pakuti m'malamulo a Mose 9
mwalembedwa, Usapunamitsa ng'ombe pakupunta iyo
dzinthu. Kodi Mulungu asamalira ng'ombe? Kapena 10
achinena ichi konsekonse chifukwa cha ife? Pakuti,
chifukwa cha ife kwalembedwa; kuti wolima ayenera
kulima mwa chiyembekezo, ndi wopunta'yo achita mwa
chiyembekezo cha kugawana nawo. Ngati takufeserani 11
inu za uzimu, kodi nchachikuru ngati ife titema za thupi
la nyama zanu? Ngati ena ali nawo ulamuliro umene pa 12
inu, si ife nanga koposa? Koma sitinachita nawo ulamu-
liro umene; koma timalola zonse, kuti tingachite choche-
dwetsa kwa Utenga Wabwino wa Kristu. Kodi simudziwa 13
kuti iwo akutumikira za kachisi amadya za m'kachisi,
ndi iwo akuimirira potirapo nsembe, agawana napo
potirapo nsembe? Chomwecho'nso Ambuye analamulira 14
kuti iwo amene alalikira Utenga Wabwino akhale ndi
moyo ndi Utenga Wabwino.

### Kuyenera kwache kwa mtumwi'yo. Makani a mKristu.

Koma ine sindinachita nako kanthu ka izi; ndipo 15

sindilemba izi kuti chikakhale chotero ndi ine; pakuti
kundikomera ine kufa, koma wina asayese kwa chabe
16 kudzitamanda kwanga. Pakuti ngati ndilalikira Utenga
Wabwino ndiribe kanthu kakudzitamandira; pakuti
chondikakamiza ndigwidwa nacho; pakuti tsoka ine ngati
17 sindilalikira Utenga Wabwino. Pakuti ngati ndichita
ichi chibvomerere, mphoto ndiri nayo; koma ngati sichi-
18 bvomerere, anandikulupirira m'udindo. Mphoto yanga
nchiani tsono? Kuti pakulalikira Utenga Wabwino ndi-
yese Utenga Wabwino ukhale waulere, kuti ndisaipse
19 ulamuliro wanga wa mu Utenga Wabwino'wo. Pakuti
pokhala ndinali waufulu kwa onse, ndinadzilowetsa ndekha
20 ukapolo kwa onse, kuti ndipindule ochuruka. Ndipo kwa
aYuda ndinakhala monga mYuda, kuti ndipindule aYuda;
kwa iwo akukhala a pa malamulo monga wokhala wa pa
malamulo, ngakhale sindinakhala ndekha wa pa malamulo,
21 kuti ndipindule iwo akukhala a pa malamulo; kwa
iwo opanda malamulo monga wopanda malamulo, wosati
wakukhala ine wopanda malamulo kwa Mulungu, koma
wa pa malamulo kwa Kristu, kuti ndipindule iwo opanda
22 malamulo. Kwa ofoka ndinakhala ngati wofoka, kuti
ndipindule ofoka. Ndakhala zonse kwa anthu onse, kuti
23 pali ponse ndikapulumutse ena. Koma ndichita zonse
chifukwa cha Utenga Wabwino, kuti ndikakhale woyanjana
24 nawo. Kodi simudziwa kuti iwo akuchita makani a liwiro,
atamangadi onse, koma mmodzi alandira msupo? Tama-
25 ngani chotero, kuti mukalandire. Koma yense wakuyese-
tsana adzikanizira zonse. Ndipo iwo'wa atero kuti alandire
26 korona wakubvunda; koma ife wosabvunda. Chifukwa
chache ine nditamanga chotero, si monga chosinkasinka.
Ndilimbana chotero, si monga ngati kupanda mlengale-
27 nga; koma ndipumpunta thupi langa, ndipo ndiliyesa
kapolo; kuti, kapena ngakhale ndalalikira kwa ena,
ndingakhale wotayika ndekha.

### Tisayese-dala Mulungu, monga Israyeli.

10 Pakuti sindifuna, kuti mukhale osadziwa, abale, kuti
makolo athu onse anali pansi pa mtambo, naoloka nyanja
2 onse; nabatizidwa onse kwa Mose, mu mtambo, ndi
3 m'nyanja, nadya onse chakudya cha uzimu chimodzimo-
4 dzi; namwa onse chakumwa cha uzimu chimodzimodzi;
pakuti anamwa mwa tantwe la uzimu lakuwatsata; koma
5 tantwe'lo ndiye Kristu. Koma ochuruka a iwo Mulungu
sanakondwera nawo; pakuti anamwazika m'chipululu.

Koma zinthu izi zinachitika, zikhale zotichenjeza ife, kuti 6
tisalakalake zoipa ife, monga'nso iwo'wo analakalaka.
Kapena musakhale opembedza mafano, monga ena a iwo, 7
monga kwalembedwa, Anthu anakhala pansi kudya ndi
kumwa, nauka kusewera. Kapena tisachite dama monga 8
ena a iwo anachita dama, nagwa tsiku limodzi zikwi ma-
kumi awiri ndi atatu. Kapena tisayese Ambuye, monga 9
ena a iwo anayesa, naonongeka ndi njoka'zo. Kapena 10
musadandaula, monga ena a iwo anadandaula, naonongeka
ndi woononga'yo. Koma izi zinachitika kwa iwo'wa 11
monga zotichenjeza, ndipo zinalembedwa kutichenjeza ife,
amene matsirizidwe a nthawi ya pansi pano adafika pa ife.
Chifukwa chache iye wakuyesa kuti aima, ayang'anire 12
kuti angagwe. Sichinakugwerani inu chiyeso koma cha 13
umunthu; koma Mulungu ali wokulupirika, amene sadza-
lola inu kuyesedwa koposa kumene mukhoza; koma
pamodzi ndi chiyeso adzaika'nso populumukirapo, kuti
mudzakhoze kupirira'ko.

## Za kupembedza mafano; za kuyanjana ndi ziwanda.

Chifukwa chache, okondedwa anga, thawani kupembe- 14
dza-mafano. Ndinena monga kwa anzeru; lingirirani 15
inu chimene ndinena. Chiko cha dalitso chimene tida- 16
litsa, sichiri chiyanjano cha mwazi wa Kristu kodi?
Mkate umene tinyema suli chiyanjano cha thupi la
Kristu kodi? Kuti mkate ndiwo umodzi, chotero ife 17
ambiri ndife thupi limodzi; pakuti ife tonse titenga'ko ku
mkate umodzi. Tapenyani Israyeli monga mwa thupi la 18
nyama: kodi iwo akudya nsembe'zo alibe chiyanjano
ndi potirapo nsembe? Ndinena chiani tsono? kuti 19
choperekedwa nsembe kwa mafano chiri kanthu? Ka-
pena kuti fano liri kanthu kodi? Koma kuti zimene 20
amitundu apereka nsembe azipereka kwa ziwanda; ndipo
sindifuna kuti inu muyanjane ndi ziwanda. Simungathe 21
kumwa chiko cha Ambuye, ndi chiko cha ziwanda; si-
mungathe kulandira'ko ku gome la Ambuye, ndi ku gome
la ziwanda. Kapena kodi tichititsa nsanje Ambuye? 22
Kodi mphamvu zathu ziposa Iye?

## Chaufulu cha aKristu, ndi chikondi.

Zinthu zonse ziloleka; koma sizipindula zonse. 23
Zinthu zonse ziloleka; koma sizimangirira zonse. Mu- 24
nthu asafune zache za iye yekha, koma za mnzache.

25 Chonse chogulitsidwa m'mogulitsa nyama, mudye, osa-
26 funsa kanthu chifukwa cha chikumbu-mtima; pakuti
27 dziko liri la Ambuye, ndi kudzala kwache. Ngati wina
wa osakulupirira akuitanani, ndipo mufuna kupita; mudye
chomwe chiikidwa kwa inu, osafunsa kanthu, chifukwa
28 cha chikumbu-mtima. Koma ngati wina akati kwa inu,
yoperekedwa nsembe iyi, musadye, chifukwa cha iye'yu
29 wakuuza, ndi chifukwa cha chikumbu-mtima. Ndinena
chikumbu-mtima, si cha iwe mwini, koma cha wina'yo;
pakuti ufulu wanga uyesedwa ninji ndi chikumbu-mtima
30 cha wina? Ngati ine ndilandira'ko mwa chisomo, ndinene-
zedwa bwanji chifukwa cha ichi chimene ndiyamika'po?
31 Chifukwa chache mungakhale mudya, mungakhale mu-
mwa, mungakhale muchita kanthu kena, chitani zonse
32 ku ulemerero wa Mulungu. Khalani osakumudwitsa,
kapena aYuda, kapena aHelene, kapena mpingo wa Mu-
33 lungu; monga ine'nso ndikondweretsa onse m'zinthu
zonse, wosafuna chipindulo changa, koma cha unyinji'wo,
kuti apulumutsidwe.
11 Khalani onditsanza ine, monga ine'nso nditsanza
Kristu.

## Za akazi mu mpingo wa Ambuye.

2 Ndipo ndikutamandani kuti m'zinthu zonse muku-
mbukila ine, ndi kuti musunga miyambo monga ndina-
3 pereka kwa inu. Koma ndifuna kuti mudziwe, kuti
muthu wa munthu yense ndiye Kristu; ndi muthu wa
mkazi ndiye mwamuna; ndipo muthu wa Kristu ndiye
4 Mulungu. Mwamuna yense wobvaka muthu, popemphe-
5 ra kapena ponenera, anyoza muthu wache. Koma mkazi
yense wakupemphera, kapena kunenera, wobvuka muthu,
anyoza muthu wache: pakuti kuli kumodzimodzi kume-
6 tedwa. Pakuti ngati mkazi sapfunda, asengedwe'nso;
koma ngati kusengedwa kapena kumetedwa kuchititsa
7 manyazi, apfunde. Pakuti mwamuna sayenera kubvala
pamuthu, popeza akhala fanizo ndi ulemerero wa Mu-
8 lungu: koma mkazi ali ulemerero wa mwamuna. Pakuti
mwamuna sakhala wa kwa mkazi; koma mkazi wa kwa
9 mwamuna: pakuti'nso mwamuna sanalengedwa chifukwa
10 cha mkazi; koma mkazi chifukwa cha mwamuna: chi-
fukwa cha ichi mkazi ayenera kukhala nawo ulamuliro
11 pa muthu pache, chifukwa cha angelo. Koma'nso mkazi
sakhala wopanda mwamuna, kapena mwamuna wopanda
12 mkazi, mwa Ambuye. Pakuti monga mkazi ali wa kwa

mwamuna, chomwecho'nso mwamuna ali mwa mkazi;
koma zinthu zonse ziri za kwa Mulungu. Lingirirani 13
mwa inu nokha: kodi nkuyenera kuti apemphera kwa
Mulungu, wosapfunda muthu? Kodi ubadwidwe womwe 14
sutipunzitsa kuti ngati mwamuna aweta tsitsi chimnyoza
iye? Koma ngati mkazi aweta tsitsi, kuli ulemerero kwa 15
iye; kuti tsitsi lache lapatsidwa kwa iye ngati chopimba.
Koma ngati akaoneka wina ngati wotetana, tiribe makha- 16
lidwe otere, kapena ife, kapena mpingo wa Mulungu.

## Zosayenera pa madyerero a chikondi. Machitidwe a Mgonero wa Ambuye.

Koma pakulalikira ichi sinditama inu, popeza simuso- 17
nkhanira chokoma, koma choipa. Pakutitu poyamba 18
posonkhana inu mu mpingo, ndimva kuti pakhala malekano
mwa inu; ndipo ndibvomereza pena'po. Pakuti kuyenera 19
kuti pakhale zopatutsana mwa inu, kuti iwo obvomeredwa
akaonetsedwe mwa inu. Chifukwa chache, pakusonkhana 20
inu pamodzi sikutheka kudya mgonero wa Ambuye;
pakuti pakudya'ku yense atanga watenga mgonero wache 21
wa yekha, ndipo wina ali ndi njala, ndi wina aledzera.
Nanga mulibe nyumba za kudyera'mo ndi kumwera'mo? 22
Kapena kodi munyoza mpingo wa Mulungu, ndi kunyoza
iwo amene alibe kanthu? Ndidzati chiani kwa inu?
Kodi ndidzatama inu mwa ichi? Sindikutamani. Pakuti 23
ine ndinalandira kwa Ambuye, chimene'nso ndinakupere-
kani inu, kuti Ambuye Yesu usiku udja anaperekedwa, ana-
tenga mkate; ndipo mmene adayamika, ananyema, nati, 24
Ichi ndi thupi langa la kwa inu; chitani ichi chikhale
chikumbukilo changa. Kotero'nso chiko, chitatha chaku- 25
dya, ndi kuti, Chiko ichi ndi pangano latsopano m'mwazi
wanga; chitani ichi, nthawi zonse mukamwa, chikhale
chikumbukilo changa. Pakuti nthawi zonse mukadya 26
mkate uwu ndi kumwa chiko, mulalikira imfa ya Ambuye
kufikira akadza Iye. Chifukwa chache yense amene 27
akadya mkate, kapena akamwa chiko cha Ambuye kosa-
yenera, adzakhala wochimwira thupi ndi mwazi wa
Ambuye. Koma munthu adziyese yekha, ndi kotero 28
adye mkate, ndi kumwa chiko. Pakuti iye wakudya ndi 29
wakumwa adya namwa chiweruziro kwa iye yekha, ngati
sazindikira thupi'lo. Chifukwa chache ambiri mwa inu 30
afoka, nadwala, ndipo ambiri agona. Koma ngati tika- 31
dadzizindikira tokha sitikadaweruzidwa. Koma poweru- 32
zidwa, tilangidwa ndi Ambuye, kuti tingatsutsidwe

33 pamodzi ndi dziko la pansi. Chifukwa chache, abale anga,
34 posonkhanira kukadya, lindiranani. Ngati wina ali ndi
njala adye kwao; kuti mungasonkhanire kwa chiweruziro.
Koma zotsala'zo ndidzafotokoza pakudza ine.

### Kusiyana kwache kwa Zaufulu za Mzimu.

12 Koma za zaufulu za Mzimu, abale, sindifuna kuti
2 mukhale osadziwa. Mudziwa kuti pamene munali
amitundu munatengedwa kwa mafano adja osalankhula,
3 monga munatsogozedwa. Chifukwa chache ndikuuzani
inu, kuti palibe munthu wakulankhula mwa Mzimu wa
Mulungu anena, Yesu ngwotembereredwa; ndipo palibe
wina akhoza kunena, Yesu ali Ambuye, koma mwa
Mzimu Woyera.
4 Ndipo pali zosiyana za zaufulu, koma Mzimu womwe-
5 'wo. Ndipo pali zosiyana za mautumiki, ndipo Ambuye
6 yemwe'yo. Ndipo pali zosiyana za machitidwe, koma
Mulungu yemwe'yo, wakuchita zinthu zonse mwa onse.
7 Koma kwa yense kwapatsidwa maonekedwe a Mzimu
8 kuti apindule nawo. Pakuti kwa mmodzi kwapatsidwa
mwa Mzimu mau a nzeru; koma kwa mnzache mau a
9 chidziwitso, monga mwa Mzimu womwe'wo: kwa wina
chikulupiriro, mwa Mzimu womwe'wo; ndi kwa wina
10 zaufulu za machiritso, mwa Mzimu umodzi'wo; ndi kwa
wina machitidwe a mphamvu; ndi kwa wina chinenero;
ndi kwa wina chizindikiro cha mizimu; kwa wina mali-
lime a mitundu mitundu; ndi kwa wina mafotokozedwe a
11 malilime. Komo zonse izi uchita Mzimu umodzi ndi
womwe'wo, nugawira yense pa yekha monga ufuna.

### Umodzi wache wa thupi.

12 Pakuti monga thupi liri limodzi, nilikhala nazo ziwalo
zambiri; koma ziwalo zonse za thupi'lo, pokhala zambiri,
13 ziri thupi limodzi; momwemo'nso Kristu. Pakuti'nso
mwa Mzimu umodzi ife tonse tinabatizidwa ku thupi
limodzi, ngakhale aYuda, ngakhale aHelene, ngakhale
akapolo, ngakhale aufulu; ndipo tonse tinamwetsedwa
14 Mzimu umodzi. Pakuti'nso thupi silikhala chiwalo
15 chimodzi, koma zambiri. Ngati phazi likati, Popeza
sindiri dzanja, sindiri wa thupi; kodi siliri la thupi
16 chifukwa cha ichi? Ndipo ngati khutu likati, popeza
sindiri diso, sindiri wa thupi; kodi siliri la thupi chi-
17 fukwa cha ichi? Ngati thupi lonse likadakhala diso,
18 kukadakhala kuti kununkiza? Koma tsopano Mulungu

anaika ziwalo zonse'zo m'thupi, monga anafuna. Koma 19
ngati zonse zikadakhala chiwalo chimodzi, likadakhala
kuti thupi? Koma tsopano pali ziwalo zambiri, koma 20
thupi limodzi. Ndipo diso silingathe kunena kwa dzanja 21
sindikufuna iwe, kapena'nso muthu kwa mapazi, sindi-
kufunani inu. Koma makamakatu ziwalo'zo ziyesedwa 22
zofoka m'thupi, zifunika; ndipo zimene tiziyesa zochepa 23
ulemu m'thupi, pa izi tiika ulemu wochuruka woposa;
ndi zathu zosakoma zikhala nacho chokometsera choposa.
Koma zokoma zathu ziribe kusowa: koma Mulungu 24
analumikizitsa thupi, napatsa ulemu wochuruka kwa
chosowa'cho; kuti kusakhale chisiyano m'thupi; koma 25
kuti ziwalo zifanane ndi kusamalana china ndi chinzache.
Ndipo chingakhale chiwalo chimodzi chimva chowawa, 26
ziwalo zonse zimva pamodzi; chingakhale chimodzi chile-
mekezedwa, ziwalo zonse zikondwera nacho pamodzi.
Koma inu ndinu thupi la Kristu, ndi ziwalo, yense pa 27
yekha. Ndipotu Mulungu anaika ena mu mpingo, poya- 28
mba atumwi, achiwiri aneneri, achitatu apunzitsi, pamenepo
zoziswa, pomwepo zaufulu za machiritso, matandizo,
maweruziro, malilime a mitundu mitundu. Kodi ali onse 29
atumwi? Ali aneneri onse kodi? Ali apunzitsi onse?
Ali onse ochita zoziswa? Ali nazo zaufulu za machiritso 30
onse kodi? Kodi onse alankhula ndi malilime? Kodi
onse asanduliza mau? Koma funitsitsani zaufulu zoposa. 31
Ndipo ndikuonetsani njira yokoma yoposatu.

### Kuposa kwache kwa Chikondi.

Ndingakhale ndilankhula malilime a anthu, ndi a 13
angelo, koma ndiribe chikondano, ndikhala nkua yoomba,
kapena nguli yolira. Ndipo ndingakhale ndikhoza kune- 2
nera, ndipo ndingadziwe zinsinsi zonse, ndi nzeru zonse,
ndipo ndingakhale ndiri nacho chikulupiro chonse, kuti
ndikasendeza mapiri, koma ndiribe chikondano, ndiri
chabe. Ndipo ndingakhale ndipereka chuma changa 3
chonse kudyetsa osauka, ndipo ndingakhale ndipereka
thupi langa alithenthe m'moto, koma ndiribe chikondano,
sindipindula kanthu ai.

Chikondano chikhala chilezere, chiri chokoma mtima; 4
chikondano sichichita nsanje; chikondano sichidziwa
kudzitamanda, sichidzikuza, sichichita zosayenera, sichi- 5
tsata za mwini yekha, sichipsa mtima, sichilingirira
zoipa; sichikondwera ndi chinyengo, koma chikondwera 6
ndi choonadi; chikwirira zinthu zonse, chikulupira zinthu 7

zonse, chiyembekeza zinthu zonse, chipirira zinthu zonse.
8 Chikondano sichitha nthawi zonse, koma kapena zonenera
zidzakhala chabe, kapena malilime adzaleka, kapena
9 nzeru idzakhala chabe. Pakuti ife tidziwa mderamdera,
10 ndimo tinenera mderamdera. Koma pamene changwiro
chafika, tsono cha mderamdera chidzakhala chabe.
11 Pamene ndinali mwana ndinalankhula ngati mwana,
ndidalingirira ngati mwana, ndinawerenga ngati mwana;
tsopano ndakhala munthu, ndayesa chabe za chibwana.
12 Pakuti tsopano tipenya m'kalirole, ngati chimbuuzi;
koma pomwepo maso ndi maso. Tsopano ndizindikira
mderamdera; koma pomwepo ndidzazindikiratu monga'nso
13 ndazindikiridwa. Ndipo tsopano zitsala chikulupiriro,
chiyembekezo, chikondano, zitatu izi; koma chachikuru
cha izi ndicho chikondano.

### Chaufulu cha kunenera chiposa cha malilime.

14 Tsatani chikondi; koma funitsitsani zaufulu za Mzimu,
2 koma koposa kuti mukanenere. Pakuti iye wakulankhula
lilime salankhula ndi anthu, koma ndi Mulungu; pakuti
palibe munthu akumva; koma mu mzimu alankhula
3 zinsinsi. Koma iye wakunenera alankhula ndi anthu
4 chomangirira, ndi cholimbikitsa, ndi chosangalatsa. Iye
wakulankhula lilime, adzimangirira yekha, koma iye
5 wakunenera amangirira mpingo. Ndipo ndifuna inu
nonse mulankhule malilime, koma makamaka kuti muka-
nenere; ndipo wakunenera aposa wakulankhula malilime,
koma si ngati afotokozera ai, kuti mpingo ukalandire
6 chomangirira. Koma tsopano, abale, ngati ndidza kwa inu
ndi kulankhula malilime, ndikakupindulitsani chiani, ngati
sindilankhula ndi inu kapena m'bvumbulutso, kapena
m'chidziwitso, kapena m'chinenero, kapena m'chipunzitso?
7 Ngakhale zinthu zopanda moyo, zopereka mau, ngati
toliro, kapena ngoli, ngati sizisiyanitsa maliridwe, chidza-
zindikirika bwanji chimene chiombedwa kapena chiimbi-
8 dwa? Pakuti ngati lipenga lipereka mau osazindikirika,
9 adzadzikonzera ndani ku nkhondo? Momwemo'nso
inu ngati mwa lilime simupereka mau omveka bwino,
kudzazindikirika bwanji chimene chilankhulidwa? Pakuti
10 mudzakhala olankhula ku mlengalenga. Alipo, kaya,
mitundu yambiri yotere ya mau pa dziko la pansi, ndipo
11 palibe kanthu kasowa mau. Chifukwa chache, ngati
sindidziwa mphamvu ya mau'wo ndidzakhala kwa iye
wolankhula'yo wakunja, ndipo wolankhula'yo adzakhala

wakunja kwa ine. Momwemo inu'nso, popeza muli 12
ofunitsitsa zaufulu za Mzimu, funani kuti mukachuruke
ku kumangirira kwa mpingo. Chifukwa chache wolan- 13
khula lilime, apemphere kuti asandulize. Pakuti ngati 14
ndipemphera m'lilime, mzimu wanga upemphera, koma
chidziwitso changa chikhala chosabala kanthu. Kuli 15
chiani tsono? Ndidzapemphera ndi mzimu, koma ndidza-
pemphera'nso ndi chidziwitso changa; ndidzayimba ndi
mzimu, koma ndidzayimba'nso ndi chidziwitso. Chifukwa 16
ngati udalitsa ndi mzimu, nanga iye wakukhala wosapu-
nzira adzati Amen bwanji, pa kuyamika kwako, popeza
sadziwa chimene unena? Pakutitu iwe uyamika bwino, 17
koma wina'yo samangiriridwa. Ndiyamika Mulungu kuti 18
ndilankhula malilime koposa inu nonse; koma mu mpingo 19
ndifuna kulankhula mau asanu ndi chidziwitso changa,
kuti'nso ndikalangize ena, koposa kulankhula mau zikwi
m'lilime.

Abale, musakhale ana m'chidziwitso, koma m'choipa 20
khalani ana, koma m'chidziwitso akulu misinku.
Kwalembedwa m'malamulo, Ndi anthu a malilime ena 21
ndipo ndi milomo yina ndidzalankhula nawo anthu awa;
ndipo kungakhale kutero sadzamva ine, anena Ambuye.
Chotero malilime akhala ngati chizindikilo, si kwa iwo 22
akukulupira, koma kwa iwo osakulupira; koma kunenera
sikuli kwa iwo osakulupira, koma kwa iwo amene akulu-
pira. Chifukwa chache, ngati mpingo wonse akasonkhane 23
pamodzi, ndi onse akalankhule malilime, ndipo akalowe'mo
anthu osapunzira kapena osakulupira, kodi sadzati kuti,
muyaruka? Koma ngati onse anenera, ndipo alowa'mo 24
wina wosakulupira, kapena wosapunzira, atsutsidwa ndi
onse; aweruzidwa ndi onse; zobisika za mtima wache 25
zionetsedwa; ndipo chotero adzagwa pansi pa nkhope
pache, nadzagwadira Mulungu, nadzalalikira kuti Mulungu
ali nditu mwa inu.

### Kuyenera kulongosoka popembedzera.

Nanga nchiani tsono, abale? Pamene musonkhana 26
yense ali naye salmo, ali nacho chipunzitso, ali nalo bvumbu-
lutso, ali nalo lilime, ali nacho chisandulizo. Muchitire
zonse ku kumangirira. Ngati wina alankhula lilime 27
achite ndi awiri, koma oposa atatu iai, ndipo motsatana;
ndipo mmodzi asandulize. Koma ngati palibe wosandu- 28
liza, akhale chete mu mpingo, koma alankhule ndi iye
yekha, ndi Mulungu. Ndipo aneneri alankhule awiri 29

30 kapena atatu, ndi ena azindikire. Koma ngati kanthu
kabvumbulutsidwa kwa wina wakukhala'po, akhale chete
31 woyamba'yo. Pakuti mukhoza nonse kunenera mmodzi
32 mmodzi, kuti onse apunzire, ndi onse afulumidwe; ndipo
33 mizimu ya aneneri imvera aneneri; pakuti Mulungu sali
Mulungu wa chisokonezo koma wa mtendere; monga mwa
mipingo yonse ya oyera mtima.
34 Akazi akhale chete m'mipingo. Pakuti sikuloledwa
kwa iwo kulankhula. Koma akhale omvera, monga'nso
35 malamulo anena. Koma ngati afuna kupunzira kanthu
afunse amuna awo a iwo okha kwao; pakuti kutonyazitsa
36 mkazi kulankhula mu mpingo. Kodi mau a Mulungu
anaturuka kwa inu, kapena anafika kwa inu nokha?
37 Ngati wina ayesa kuti ali mneneri, kapena wa mzimu,
azindikiretu kuti zimene ndilemba kwa inu ziri malamulo
38 a Ambuye. Koma ngati wina akhala wosadziwa, akhale
wosadziwa.
39 Chifukwa chache, abale anga, funitsitsani kunenera,
40 ndipo musaletse kulankhula malilime. Koma zonse zichi-
tike koyenera ndi kolongosoka.

### Za kuuka'nso.

15 Ndipo ndikudziwitsani, abale, Utenga Wabwino umene
ndinakulalikirani inu, umene'nso munalandira, umene'nso
2 muima'mo, umene'nso mupulumutsidwa nawo; ngati mu-
ugwiritsa monga momwe ndinalalikira kwa inu, ngati
3 simunakulupira chabe. Pakuti ndinapereka kwa inu
poyamba, chimene'nso ndinalandira, kuti Kristu anafera
4 zoipa zathu, monga mwa malembo; ndi kuti anaikidwa;
ndi kuti waukitsidwa tsiku lachitatu, monga mwa male-
5 mbo; ndi kuti anaoneka kwa Kefa; pamenepo kwa
6 khumi ndi awiri'wo; pomwepo anaoneka pa nthawi imodzi
kwa abale oposa mazana asanu, amene ochuruka a iwo
7 akhala kufikira tsopano, koma ena agona; pomwepo ana-
8 oneka kwa Yakobo; pamenepo kwa atumwi onse; ndipo
potsiriza pache pa onse, monga kwa mwana wampolo,
9 anaoneka kwa ine'nso. Pakuti ine ndiri wamng'ono wa
atumwi, ndine wosayenera kuchedwa mtumwi, popeza
10 ndinazunza mpingo wa Mulungu. Koma ndi chisomo cha
Mulungu ndiri ine amene ndiri; ndipo chisomo chache cha
kwa ine sichinakhala chopanda pache, koma ndinagwirira
nchito yochuruka ya iwo onse: koma si ine, koma chi-
11 somo cha Mulungu chakukhala ndi ine. Ngati ine tsono,
kapena iwo'wa, kotero tilalikira, ndi kotero munakulupira.

Koma ngati Kristu alalikidwa kuti waukitsidwa kwa 12
akufa, nanga ena mwa inu anena bwanji kuti kulibe
kuuka'nso kwa akufa? Koma ngati kulibe kuuka'nso 13
kwa akufa, Kristu'nso sanaukitsidwa; ndipo ngati Kristu 14
sanaukitsidwa kulalikira kwathu kuli chabe, chikulupiriro
chanu'nso chiri chabe. Ndipo'nso ife tipezedwa mboni 15
zonama za Mulungu; chifukwa tinachita mboni
za Mulungu kuti anaukitsa Kristu: amene sanamukitsa,
ngati kuli tero kuti akufa saukitsidwa. Pakuti ngati 16
akufa saukitsidwa, Kristu'nso sanaukitsidwa; ndipo ngati 17
Kristu sanaukitsidwa, chikulupiriro chanu chiri chopanda
pache; muli chikhalire m'machimo anu. Chifukwa chache 18
iwo'nso akugona mwa Kristu anatayika. Ngati tiyembe- 19
kezera Kristu m'moyo uno wokha, tiri ife aumpawi oposa
a anthu onse. Koma tsopano Kristu waukitsidwa kwa 20
akufa, chipatso choyamba cha iwo akugona. Pakuti 21
monga imfa inadza mwa munthu, kuuka'nso kwa akufa
kunadza'nso mwa munthu. Pakuti monga mwa Adamu 22
onse amwalira, chotero'nso mwa Kristu onse akhalitsidwa-
'nso ndi moyo. Koma yense m'dongosola lache la iye 23
yekha; chipatso choyamba Kristu; pomwepo iwo a
Kristu, pa kubwera kwache. Pomwepo pali chimariziro, 24
pamene adzapereka ufumu'wo kwa Mulungu, ndiye Atate,
adatha kuthera chiweruzo chonse, ndi ulamuliro wonse,
ndi mphamvu. Pakuti adzachite ufumu kufikira adaika 25
adani onse pansi pa mapazi ache. Mdani wotsiriza 26
amene adzathedwa ndiye imfa. Pakuti Iye anagonjetsa 27
zonse pansi pa mapazi ache. Koma pamene ati kuti
zonse zagonjetsedwa, kuzindikirika kuti sawerenga'po Iye
amene anagonjetsa zonse'zo kwa Iye. Ndipo pamene 28
zonse'nso zagonjetsedwa kwa Iye, pomwepo Mwana
yemwe'nso adzagonjetsedwa kwa Iye amene anamgo-
njetsera zinthu zonse, kuti Mulungu akhale zonse mu
zonse.

Ngati si kutero, adzachita chiani iwo amene abati- 29
zidwa chifukwa cha akufa? Ngati akufa saukitsidwa
konse, abatizidwa chifukwaninji chifukwa cha iwo?
Nanga ife'nso tiri m'moopsya bwanji nthawi zonse? 30
Ndifa tsiku ndi tsiku, ndilumbira pa kudzitamandira kwa 31
inu, abale, kumene ndiri nako mwa Kristu Yesu, Ambuye
wathu. Ngati ndinalimbana ndi zirombo ku Efeso monga 32
mwa munthu, ndipindulanji? Ngati akufa saukitsidwa,
tidye timwe pakuti mawa timwalira. Musanyengedwe, 33
mayanjano oipa aipsa makhalidwe okoma. Ukani mo- 34

lungama, ndipo musachimwe; pakuti ena alibe chidzi-
witso cha Mulungu. Ndilankhula kunyaza inu.
35 Koma wina adzati, akufa aukitsidwa bwanji? Ndipo
36 adza nalo thupi lotani? Wopusa iwe, chimene uchifesa
37 wekha sichikhalitsidwa'nso chamoyo, ngati sichifa; ndipo
chimene ufesa, sufesa thupi limene lidzakhala, koma
mbeu yokha kapena ya tirigu kapena ya mtundu wina;
38 koma Mulungu aipatsa iyo thupi monga afuna; ndipo
39 kwa mbeu yonse thupi lache lache. Nyama yonse siiri
nyama yomwe'yi: koma yina ndi ya anthu, ndi yina ndiyo
nyama ya zoweta, ndi yina ndiyo nyama ya mbalame,
40 ndi yina ya nsomba. Pali'nso matupi a mwamba, ndi
matupi a pa dziko: koma ulemerero wa lamwamba, ndi
41 wina, ndi ulemerero wa lapadziko ndi wina'nso. Kuli
ulemerero wa dzua, ndi ulemerero wina wa mwezi, ndi
ulemerero wina wa nyenyezi; pakuti nyenyezi isiyana
42 ndi nyenyezi m'ulemerero. Chomwecho'nso kudzakhala
kuuka'nso kwa akufa. Lifesedwa m'chibvundi, liukitsi-
43 dwa m'chisabvundi; lifesedwa m'mnyozo, liukitsidwa
m'ulemerero; lifesedwa m'chifoko, liukitsidwa mu mpha-
44 mvu; lifesedwa thupi la chibadwidwe, liukitsidwa thupi
la uzimu. Ngati pali thupi la chibadwidwe, pali'nso la
45 uzimu. Kotero'nso kwalembedwa, Munthu woyamba
Adamu anakhala mzimu wamoyo. Adamu wotsiriza'yo
46 anakhala mzimu wakulenga moyo. Koma cha uzimu
sichiri choyamba, koma cha chibadwidwe; pamenepo cha
47 uzimu. Munthu woyamba'yo ali wa pansi, wa nthaka.
48 Munthu wachiwiri ali wa kumwamba. Monga wa ntha-
ka'yo, atero'nso a nthaka; ndi monga wa kumwamba,
49 atero'nso a kumwamba. Ndipo monga tabvala fanizo la
wa nthaka'yo, tidzabvala'nso fanizo la wa kumwamba'yo.
50 Koma nditi ichi, abale, kuti thupi la nyama ndi mwazi
sizingathe kulowa ufumu wa Mulungu; kapena chibvundi
51 sichilowa chisabvundi. Taona, ndikuuzani chinsinsi:
sitidzagona tonse, koma tonse tidzasanduka, m'kampindi,
52 m'kutwanima kwa diso, pa lipenga lotsiriza; pakuti
lipenga lidzaomba, ndipo akufa adzaukitsidwa osabvunda,
53 ndipo ife tidzasanduka. Pakuti chobvunda ichi chiye-
nera kubvala chisabvundi, ndi cha imfa ichi kubvala
54 chosafa. Ndipo pamene chobvunda ichi chikadzabvala
chisabvundi, ndi cha imfa ichi chikadzabvala chosafa,
pamenepo padzachitika mau olembedwa, Imfa'yo yameze-
55 dwa m'chigonjetso. Imfa'we, chigonjetso chako chiri
56 kuti? Imfa'we, mbola yako iri kuti? Koma mbola ya

imfa ndiyo uchimwo ; koma mphamvu ya uchimwo ndiwo
malamulo : koma ayamikike Mulungu, amene atipatsa 57
ife chigonjetso mwa Ambuye wathu Yesu Kristu. Chifu- 58
kwa chache, abale anga okondedwa, khalani okhazikika,
osasuntika, akuchuruka mu nchito ya Ambuye, nthawi
zonse, podziwa kuti kuchititsa kwanu sikuli kopanda
pache mwa Ambuye.

## Zopereka za kwa aKristu a ku Yerusalemu.

Koma za chipereko cha kwa oyera-mtima, monga 16
ndinalangiza mipingo ya ku Galatiya, kotero chitani inu-
'nso. Tsiku loyamba la sabata yense wa inu asunge 2
yekha, monga momwe anapindula, kuti zipereko zisachi-
tike pakudza ine. Ndipo pamene ndifika ndidzatuma iwo 3
amene mudzawayesa oyenera ndi akalata, apite nayo
mphatso yanu ku Yerusalemu. Ndipo ngati kuyenera 4
kwa ine kupita'nso, adzapita nane.

## Zitsimikizo-mtima, ndi malankhulano a Paulo.

Koma ndidzadza kwa inu, nditapyola Makedoniya ; 5
pakuti ndidzapyola pa Makedoniya ; ndipo kapena ndidza- 6
khalitsa ndi inu, kapena'nso kugonera nyengo ya chisanu
kuti mukandiperekeza ine kumene kuli konse ndipita'ko.
Pakuti sindifuna kukuonani inu tsopano popitirira ; 7
pakuti ndiyembekeza kukhala ndi inu nthawi, ngati alola
Ambuye. Koma ndidzakhala ku Efeso kufikira Pente- 8
koste. Pakuti patseguka kwa ine pa khoma lalikuru ndi 9
lochititsa, ndipo oletsana nafe ndi ambiri.

Koma akadza Timoteo, penyani kuti akhale ndi inu 10
wopanda mantha ; pakuti agwira nchito ya Ambuye,
monga'nso ine ; chifukwa chache munthu asampeputse. 11
Koma mumperekeze mu mtendere, kuti akadze kwa ine :
pakuti ndimyembekezera pamodzi ndi abale. Koma za 12
Apolo, mbale'yo, ndamumiriza iye, adze kwa inu pamodzi
ndi abale : ndipo sichinali chifuniro chache kuti adze
tsopano, koma adzafika pamene aona nthawi.

Dikirani, chimikani m'chikulupiriro, dzikhalitseni 13
amuna, limbikani. Zanu zonse zichitike m'chikondi. 14

Koma ndikupemphani inu, abale, (mudziwa banja la 15
Sitefana, kuti ali chipatso choyamba cha Akaya, ndi kuti
anadziika okha ku utumiki wa oyera mtima), kuti 16
inu'nso' mubvomera otere, ndi yense wakuchita nawo, ndi
kugwiritsa nchito. Koma ndikondwera pa kudza kwao 17
kwa Sitefana, ndi Fortunato, ndi Akayiko ; chifukwa iwo

18 anandikwaniritsa chosowa cha pa inu. Pakuti anatsitsi-
mutsa mzimu wanga ndi wanu : chifukwa chache muzindi-
kire otere.
19 Mipingo ya ku Asiya ilankhula inu. Alankhulatu
inu mwa Ambuye, Akula ndi Priska, pamodzi ndi
20 mpingo wa m'nyumba yao. Akulankhulani inu abale
onse. Lankhulanani ndi kupsompsona koyera.
21 Kulankhula kwa ine Paulo ndi dzanja langa.
22 Ngati wina sakonda Ambuye, akhale wotembereredwa.
23 Akudza Ambuye. Chisomo cha Ambuye Yesu Kristu
24 chikhale ndi inu. Chikondi changa chikhale ndi inu nonse
mwa Kristu Yesu. Amen.

# KALATA WACHIWIRI WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AKORINTO

1 Paulo, mtumwi wa Kristu Yesu, mwa chifuniro cha
Mulungu, ndi Timoteo mbale'yo, kwa mpingo wa Mulungu
umene uli ku Korinto, pamodzi ndi oyera-mtima onse
2 amene ali m'Akaya lonse : Chisomo kwa inu ndi mtendere
zochokera kwa Mulungu Atate wathu, ndi Ambuye Yesu
Kristu.

**Chiyamiko pa matontozo a Mulungu.**

3 Wodalitsika Mulungu ndi Atate wa Ambuye wathu
Yesu Kristu, Atate wa zifundo ndi Mulungu wa chitontozo
4 chonse, wotitontoza ife m'sautso lathu lonse, kuti tidzatha
ife kutontoza iwo okhala m'sautso liri lonse, mwa chito-
ntozo chimene titontozedwa nacho tokha ndi Mulungu.
5 Kuti monga masautso a Kristu atichurukira ife, chotero'nso
6 chitontozo chathu chichuruka mwa Kristu. Koma ngati
tisautsidwa, kuli chifukwa cha chitontozo ndi chipulu-
mutso chanu ; ngati titontozedwa, kuli kwa chitontozo
chanu chimene chichititsa mwa kupirira kwa masautso
7 omwe'wo amene ife'nso timva. Ndipo chiyembekezo
chathu cha kwa inu nchokhazikika ; podziwa kuti monga
muli oyanjana nawo masautso'wo, kotero'nso a chitontozo.
8 Pakuti sitifuna abale, kuti mukhale osadziwa za chisautso
chathu tinakomana nacho m'Asiya, kuti tinatodwa kwa-

kukuru, koposa mphamvu yathu, kotero kuti tinada
nkhawa ngakhale za moyo wathu; koma tokha takhala 9
nacho chitsutso cha imfa mwa ife tokha, kuti tisalimbike
pa ife tokha, koma Mulungu wakuukitsa akufa: amene 10
anatilanditsa mu imfa yeikuru yotere, nadzalanditsa;
amene timyembekezera kuti adzalanditsa'nso. Potandi- 11
zana inu'nso ndi pemphero lanu la kwa ife; kuti pa
mphatso ya kwa ife yodzera kwa anthu ambiri, payami-
kike ndi anthu ambiri chifukwa cha ife.

### Chifukwa cha kuchedwa Paulo kudza ku Korinto.

Pakuti kudzitamandira kwathu ndiko umboni wa 12
chikumbu-mtima chathu, kuti m'chiyero ndi kuona-
mtima kwa Mulungu, si m'nzeru ya thupi lanyama, koma
m'chisomo cha Mulungu ndinadzisunga m'dziko la pansi,
koma koposa kwa inu. Pakuti sitilemba kwa inu zina, 13
koma zimene muwerenga, kapena'nso mubvomereza;
ndipo ndiyembekeza kuti mudzabvomereza kufikira
chimariziro; monga'nso munatibvomerezera ife pena, kuti 14
ife ndife kudzitamandira kwanu, monga momwe inu'nso
muli kudzitamandira kwathu m'tsiku la Ambuye wathu
Yesu.

Ndipo kulimbika kumene ndinafuna kudza kwa inu 15
kale, kuti mukakhale nacho chisomo chachiwiri; ndipo 16
pobzyola kwanu kupita ku Makedoniya, ndi kudza'nso kwa
inu kumka pobwera ku Makedoniya; ndi kuperekezedwa
ndi inu ku Yudeya. Pamenepo, pakufuna chimene, kodi 17
ndinachita'po kosintasinta? Kapena zimene nditsimikiza
mtima kodi ndizitsimikiza mtima monga mwa thupi la
nyama? Kuti pa ine pakhale ea, ea, ndi iai, iai? Koma 18
Mulungu ali wokulupirika, kuti mau athu a kwa inu
sanakhala ea ndi iai. Kuti Mwana wa Mulungu, Yesu 19
Kristu, amene analalikidwa mwa inu ndi ife, (ine ndi
Silvano ndi Timoteo) sanakhala ea ndi iai, koma anakhala
ea mwa Iye. Pakuti monga mawerengedwe a malonjezano 20
a Mulungu ali mwa iye ea; chifukwa chache'nso ali mwa
Iye Amen, kwa ulemerero wa Mulungu mwa ife. Koma 21
Iye wakutikhazika pamodzi ndi inu kwa Kristu, natidzoza
ife, ndiye Mulungu; amene'nso anatilemba chizindikilo, 22
natipatsa chikole cha Mzimu mu mitima yathu.

Koma ine ndiitana Mulungu akhale mboni pa moyo 23
wanga, kuti kulekera inu ndaleka kudza ku Korinto.

24 Si kuti tichita ufumu pa chikulupiriro chanu, koma
tikhala otandizana nacho chimwemwe chanu: pakuti ndi
chikulupiriro muimadi.
2 Koma ndinatsimikiza mtima mwa ine ndekha, ndisa-
2 dze'nso kwa inu ndi chisoni. Pakuti ngati ine ndimvetsa
inu chisoni, ndani'nso iye adzandikondweretsa ine, koma
3 iye amene anamvetsedwa chisoni ndi ine? Ndipo ndina-
lemba ichi chomwe, kuti pakudza ndisakhale nacho chisoni
kwa iwo ayenera kukondweretsa ine; ndi kukulupirira
mwa inu nonse, kuti chimwemwe changa ndi chanu cha
4 inu nonse. Pakuti m'chisautso chambiri ndi kuwawa
mtima ndinalembera inu ndi misozi yambiri; si kuti
mukamvetsedwa chisoni, koma kuti mukadziwe chikondi
cha kwa inu, chimene ndiri nacho koposa.
5 Koma ngati wina wachititsa chisoni, sanachititsa chi-
6 soni ine, koma pena (kuti ndisasindize) inu nonse. Kwa
wotere'yo chilango ichi chidachitika ndi ambiri chi-
7 kwanira; kotero kwina kuti inu mumkululukire ndi
kumtontoza, kuti wotere'yo angamizidwe ndi chisoni
8 chochuruka'cho. Chifukwa chache ndikupemphani inu
9 kuti mumtsimikizire amene'yo chikondi chanu. Pakuti
chifukwa cha ichi ndalemba'nso, kuti ndidziwe mayesedwe
10 anu, ngati muli omvera m'zonse. Koma amene mumku-
lulukira kanthu, ine'nso nditero naye; pakuti chimene
ndakulululukira ine'nso, ngati ndakulululukira kanthu, nda-
11 chichita chifukwa cha inu, pa maso pa Kristu; kuti
asatichenjerere Satana: pakuti sitikhala osadziwa mache-
njero ache.
12 Koma pamene ndinadza ku Trowa kudzalalikira
Utenga Wabwino wa Kristu, ndipo pamene padatseguka
13 kwa ine pa khomo, mwa Ambuye, ndinalibe mpumulo mu
mzimu wanga, posapeza ine Tito mbale wanga; koma
polawirana nawo ndinamka ku Makedoniya.

### Makhalidwe ache ndi zobala zache za utumiki wa Paulo.

14 Koma ayamikike Mulungu, amene atitsogolera m'chi-
gonjetso mwa Kristu, namveketsa pfungo la chidziwitso
15 chache mwa ife pa malo ponse. Kuti ife ndife pfungo
labwino la Kristu, kwa Mulungu, mwa iwo akupulumutsi-
dwa, ndi mwa iwo akuonongeka; kwa ena pfungo la
16 imfa ku imfa; koma kwa ena pfungo la moyo ku moyo.
17 Ndipo azikwanira ndani izi? Pakuti sitikhala monga
ambiri'wo, akuchita malonda nawo mau a Mulungu: koma

monga mwa choona mtima, koma monga mwa Mulungu
pa maso pa Mulungu, tilankhula mwa Kristu.

Kodi tirikuyamba'nso kudzibvomereza tokha? kapena 3
kodi tisowa, monga ena, akalata otibvomerezetsa kwa inu,
kapena ochokera kwa inu? Inu ndinu kalata wathu, 2
wolembedwa mu mitima yathu, wodziwika ndi wowere-
ngedwa ndi anthu onse; popeza mwaonetsedwa kuti muli 3
kalata wa Kristu, wakumtumikira ndi ife, wolembedwa si
ndi kapezi iai, koma ndi Mzimu wa Mulungu wa moyo;
wosati m'magome a miyala, koma m'magome a mitima ya
thupi la nyama. Ndipo kulimbika kotere kwa Mulungu 4
tiri nako mwa Kristu: sikuti tiri okwanira pa ife tokha, 5
kuyesera kanthu monga mochokera mwa ife tokha;
kukwanira kwathu kuchokera kwa Mulungu; amene'nso 6
anatikwaniritsa ife tikhale atumiki a pangano latsopano;
si la chilembedwe, koma la mzimu; pakuti chilembedwe
chipha, koma mzimu uchitira moyo.

Koma ngati utumiki wa imfa walembedwa ndi wose- 7
medwa m'miyala, unakhala m'ulemerero, kotero kuti ana
a Israyeli sanathe kuyang'anitsa pa nkhope yache ya
Mose, chifukwa cha ulemerero wa nkhope yache, umene
unalikuchotsedwa: koposa kotani udzakhala m'uleme- 8
rero nanga utumiki wa Mzimu? Pakuti ngati utumi- 9
ki'wo wa chitsutso unali wa ulemerero, makamaka utumiki
wa chilungamo uchurukira ulemerero kwambiri. Paku- 10
ti'nso chimene chinachitidwa cha ulemerero sichinachiti-
dwa cha ulemerero mmenemo, chifukwa cha ulemerero
woposa'wo. Pakuti ngati chimene chirikuchotsedwa chi- 11
nakhala m'ulemerero, makamaka kwambiri chokhala'cho
chiri m'ulemerero.

Pokhala nacho tsono chiyembekezo chotere, tichita 12
kunena nako kukhazikika kwakukuru, ndipo si monga 13
Mose, amene anaika chopimba pa nkhope yache, kuti ana
a Israyeli asayang'anitse pa chimariziro cha chimene
chirikuchotsedwa'cho; koma mitima yao inaumitsidwa; 14
pakuti kufikira lero lomwe lino, pa kuwerenga kwa
pangano lakale chopimba chomwe'chi chikhalabe cho-
sabvudukuka, chimene chirikuchotsedwa mwa Kristu.
Koma kufikira lero, pamene awerengedwa Mose, chopimba 15
chigona pa mtima pao. Koma pamene akatembenuka 16
kwa Mulungu, chopimba'cho chichotsedwa. Koma Ambu- 17
ye ali Mzimu'wo; ndipo pamene pali Mzimu wa Ambuye
pali ufulu. Koma ife tonse ndi nkhope yosapimbika 18
popenyerera monga mwa kalirole ulemerero wa Ambuye,

tisanduka m'chitunzitunzi chomwe'chi kuchokera ku
ulemerero kumka ku ulemerero, monga ngati kwa
Ambuye Mzimu.

### Paulo alalikira Yesu yekhayekha.

4 Chifukwa chache popeza tiri nawo utumiki umene,
2 monga talandira chifundo, sitifoka; koma takaniza zo-
bisika za manyazi, osayendayenda mochenjerera, kapena
kuchita nawo mau a Mulungu konyenga; koma ndi
maonekedwe a choonadi tidzibvomeretsa tokha ku chi-
kumbu-mtima cha anthu onse pa maso pa Mulungu.
3 Koma ngati'nso Utenga Wabwino wathu upimbika, upi-
4 mbika mwa iwo akutayika: mwa amene mulungu wa
nthawi yino ya pansi pano unachititsa khungu maganizo
awo a osakulupirira, kuti chiwalitsiro cha Utenga Wabwino
wa ulemerero wa Kristu, amene ali chitunzitunzi cha Mu-
5 lungu, chisawawalire. Pakuti tilalikira si ife tokha, koma
Kristu Yesu Ambuye, ndi ife tokha akapolo anu, chifu-
6 kwa cha Kristu. Kuti Mulungu amene anati, Kuunika
kudzawala kuturuka mu mdima, ndiye amene anawala
m'mitima yathu kutipatsa chiwalitsiro cha chidziwitso cha
ulemerero wa Mulungu pa nkhope pa Yesu Kristu.
7 Koma tiri nacho chuma ichi m'zotengera za dothe, kuti
ukulu woposa wamphamvu ukhale wa Mulungu, wosacho-
8 kera kwa ife; ndife opsinjika monsemo, koma osasautsika;
9 osinkasinka, koma osakhala kakasi; olondeka, koma
10 osatayika; ogwetsedwa, koma osaonongeka; nthawi
zonse tirikusenzasenza m'thupi kufa kwache kwa Yesu,
11 kuti'nso moyo wa Yesu uoneke m' thupi mwathu. Pakuti
ife amene tiri ndi moyo tiperekeka ku imfa nthawi
zonse, chifukwa cha Yesu, kuti'nso moyo wa Yesu uoneke
12 m'thupi la nyama lathu lakufa. Chotero imfa ichita mwa
13 ife, koma moyo mwa inu. Koma pokhala nawo mzimu
womwe'wo wa chikulupiriro, monga mwa cholembedwa'cho,
ndinakulupira, chifukwa chache ndinalankhula; ife'nso
14 tikulupirira, chifukwa chache tilankhula; podziwa kuti
Iye amene anaukitsa Ambuye Yesu adzaukitsa ife'nso
15 pamodzi ndi Yesu, nadzatiika'po pamodzi ndi inu. Pakuti
zonse'zi nza kwa inu, kuti chisomo'cho, chochurukitsidwa
mwa unyinji'wo, chichurukitsire chiyamiko ku ulemerero
wa Mulungu.

### Chipatso cha kumva-zowawa. Zinthu zooneka zilinganidwa ndi zinthu zosaoneka.

16 Chifukwa chache sitifoka; koma ungakhale umunthu

wathu wakunja ubvunda, wa mkati mwathu ukonzedwa
kwatsopano tsiku ndi tsiku. Pakuti chisautso chathu 17
chopepuka cha kanthawi chitichitira ife kulemera koposa
kwakukuru ndi kosatha kwa ulemerero; popeza sitipenyera 18
zinthu zooneka, koma zinthu zosaoneka; pakuti zinthu zoo-
neka'zo ziri za nthawi, koma zinthu zosaoneka ziri zosatha.

Pakuti tidziwa kuti ngati nyumba ya pansi pano ya 5
msasa wathu ipasuka, tiri nacho chimangidwe cha kwa
Mulungu, ndiyo nyumba yosamangidwa ndi manja,
yosatha, m'mwamba. Pakuti'nso mmenemo tibula, ndi 2
kukhumbitsa kubvekedwa ndi chokhalira'mo chathu
chochokera kumwamba; ngatitu pobvekedwa sitidzapeze- 3
zedwa amariseche. Pakuti'nso ife okhala m'msasa'wu 4
tibuula, potodwa; si kunena kuti tifuna kubvulidwa, koma
kubvekedwa, kuti cha imfa'cho chimezedwe ndi moyo.
Ndipo wotikonzera ife ichi chimene, ndiye Mulungu, 5
amene anatipatsa ife chikole cha Mzimu. Pokhala nako 6
kulimbika-mtima nthawi zonse tsono, ndipo podziwa kuti
pamene tiri kwathu m'thupi, sitiri kwa Ambuye (pakuti 7
tiyendayenda mwa chikulupiriro si mwa chionekedwe);
koma tilimbika mtima, ndipo tikondwera makamaka 8
kusakhala m'thupi, ndi kukhala kwathu kwa Ambuye.
Chifukwa chache'nso tifunitsitsa, kapena kwathu kapena 9
kwina, kukhala akumkondweretsa Iye. Pakuti ife tonse 10
tiyenera kuonetsedwa patsogolo pa mpando wa kuweruza
wa Kristu, kuti yense alandire zochitika m'thupi, monga
momwe anachita, kapena chabwino kapena choipa.

### Utumiki wa chiyanjanitso.

Podziwa tsono kuopa kwa Ambuye, tikopa anthu, 11
koma tionetsedwa kwa Mulungu; ndipo ndiyembeke-
za'nso kuti tionetsedwa m'zikumbu mtima zanu. Sitidzi- 12
bvomeretsa ife tokha'nso kwa inu, koma tikupatsani inu
chifukwa cha kudzitamandira pa ife, kuti mukakhale nako
kanthu kakutsutsana nawo iwo akudzitamandira pooneka
pokha, ndipo si mu mtima. Pakuti ngati tiri oyeruka, 13
titero kwa Mulungu; ngati tiri a nzeru zathu, titero kwa
inu. Pakuti chikondi cha Kristu chitikakamiza; popeza 14
taweruza chotero, kuti mmodzi adafera onse, chifukwa
chache onse adafa; ndipo adafera onse, kuti iwo akukhala 15
ndi moyo asakhale'nso ndi moyo kwa iwo okha, koma kwa
Iye amene adafera iwo, nauka'nso. Kotero kuti ife 16
sitidziwa'nso munthu tsopano monga mwa thupi la nyama;
ndipo ngati tazindikira Kristu monga mwa thupi la nyama,

17 koma tsopano sitimzindikira'nso motero. Chifukwa chache
ngati munthu ali yense ali mwa Kristu ali wolengedwa
watsopano; zinthu zakhale zapita, taona, zitakhala zatso-
18 pano. Koma zinthu zonse zichokera kwa Mulungu
amene anatiyanjanitsa ife kwa Iye yekha mwa Kristu,
19 natipatsa ife utumiki wa chiyanjanitso; ndiko kunena
kuti Mulungu anali mwa Kristu, alinkuyanjanitsa dziko
la pansi kwa Iye yekha, osawawerengera iwo zolakwa
zawo; ndipo anaikiza kwa ife mau a chiyanjanitso.
20 Chifukwa chache tiri amitenga m'malo mwa Kristu,
monga ngati Mulungu alikupempha mwa ife: tiumirira
inu m'malo mwa Kristu, yanjanitsidwani ndi Mulungu.
21 Amene'yo sanadziwa uchimwo anamyesera uchimwo
m'malo a ife; kuti ife tikakhale chilungamo cha Mulungu
mwa Iye.

### Kudzikana kwa Paulo m'utumiki wache.

6 Ndipo ochita naye pamodzi tipempha'nso kuti musa-
2 landire chisomo cha Mulungu kwa chabe inu, (pakuti
anena, M'nyengo yolandiridwa ndinamva iwe, ndipo
m'tsiku la chipulumutso ndinakutandiza iwe; taona,
tsopano ndilo nyengo yabwino yolandiridwa, taona,
3 tsopano ndilo tsiku la chipulumutso); osapatsa chokumu-
dwitsa konse m'chinthu chiri chonse, kuti utumiki'wo
4 usanenezedwe; koma m'zonse tidzitsimikizira ife tokha
monga atumiki a Mulungu, m'kupirira kwambiri, m'zisa-
5 utso, m'zikakamizo, m'zopsinja, m'mikwingwirima, m'nde-
nde, m'mapokoso, m'mabvutitso, m'madikiro, m'madzikano
6 a chakudya; m'mayeredwe, m'chidziwitso, m'chilekerero,
m'kukoma-mtima, mwa Mzimu Woyera, m'chikondi chosa-
7 nyenga; m'mau a choonadi, mu mphamvu ya Mulungu;
mwa chamuna cha chilungamo ku lamanja ndi ku
8 lamanzere, mwa ulemerero, mwa mnyozo, mwa mbiri
yoipa ndi mbiri yabwino; monga osokeretsa, angakhale
9 ali oona; monga osadziwika, angakhale adziwika bwino;
monga alinkufa, ndipo taona tiri ndi moyo; monga
10 olangika, ndipo osaphedwa; monga akumva chisoni, koma
akukondwera nthawi zonse; monga osauka, koma akule-
meretsa ambiri; monga okhala opanda kanthu, ndipo
akhala nazo zinthu zonse.

### Awapempha akhale oyera mtima.

11 Mkamwa mwathu motseguka kwa inu aKorinto inu,
12 mtima wathu wakulitsidwa. Simupsinjika mwa ife, koma

mupsinjika mu mtima mwanu. Ndipo kukhale chibwe- 13
zero chomwe'chi (ndinena monga ndi ana anga) mukuli-
tsidwe inu'nso. Musakhale omangidwa m'gole ndi osaku- 14
lupirira osiyana; pakuti chilungamo chigawana bwanji
ndi chisalungamo? Kapena kuunika kuyanjana bwanji
ndi mdima? Ndipo Kristu abvomerezana bwanji ndi 15
Beliyali? Kapena wokulupira ali nalo phande lanji
pamodzi ndi wosakulupirira? Ndipo chipatikizo chache 16
nchanji ndi kachisi wa Mulungu ndi wa mafano? Pakuti
ife ndife kachisi wa Mulungu wa Moyo; monga Mulungu
anati, Ndidzakhalitsa mwa iwo, ndipo ndidzayendayenda
mwa iwo; ndipo ndidzakhala Mulungu wao, ndi iwo
adzakhala anthu anga. Chifukwa chache, Turukani 17
pakati pao, ndipo patukani, ati Ambuye, ndipo musa-
khudza kanthu kosakonzeka; ndipo Ine ndidzalandira
inu, ndipo ndidzakhala kwa inu Atate, ndipo inu mudza- 18
khala kwa Ine ana amuna ndi akazi, anena Ambuye
Wamphamvuyonse.

Pokhala nawo tsono malonjezano amene'wa, okonde- 7
dwa, tidzikonzera tokha ku chodetsa chonse cha thupi
la nyama ndi cha mzimu, ndi kutsiriza chiyero m'kuopa
kwa Mulungu.

### Paulo akondwera pa kudza kwa Tito, ndi pa zipatso za kalata wache woyamba.

Tipatseni malo; sitinamchitira munthu chisalungamo, 2
sitinaipsa munthu, sitinachenjerera munthu. Sindinena 3
ichi kuti ndikutsutseni: pakuti ndanena kale kuti muli
mu mitima yathu, kuti tife limodzi ndi kukhala ndi moyo
limodzi. Chinenedwe chaufulu chachikuru ndiri nacho 4
pa inu, kudzitamandira kwanga chifukwa cha inu nkwa-
kukuru; chitontozo ndidzazidwa nacho, ndisefukira nacho
chimwemwe m'chisautso chathu chonse.

Pakuti'nso pakudza ife m'Makedoniya thupi la nyama 5
lathu linalibe mpumulo, koma tinasindizika ife monse'mo;
kunja'ko zolimbana, mkati'mo mantha. Koma Iye amene 6
atontoza odzichepetsa, ndiye Mulungu, anatitontoza ife
ndi kufika kwache kwa Tito; koma si ndi kufika kwache 7
kokha, koma'nso ndi chitontozo chimene anatontozedwa
nacho mwa inu, pamene anatiuza ife kukhumbitsa kwanu,
kulira kwanu, changu chanu cha kwa ine; kotero kuti
ndinakondwera koposa. Kuti ngakhale ndakumvetsani 8
chisoni ndi kalata'yu, sindiwawa'po mtima, ndingakhale
ndinawawa mtima; pakuti ndiona kuti kalata uyu anaku-
mvetsani chisoni, ngakhale kwa nthawi yokha. Tsopano 9

ndikondwera, si kuti mwangomvedwa chisoni, koma kuti
mwamvetsedwa chisoni ku kutembenuka-mtima; pakuti
munamvetsedwa chisoni cha kwa Mulungu, kuti kasaono-
10 ngedwe ndi ife kanthu kanu kali konse. Pakuti chisoni
cha kwa Mulungu chitembenuzira mtima ku chipulu-
mutso, chosamvetsa'nso chisoni; koma chisoni cha dziko
11 la pansi chichita imfa. Pakuti, taonani, ichi chomwe,
chakuti mudamvetsedwa chisoni cha kwa Mulungu,
khama lalikuru lanji chidalichita mwa inu, koma'nso
chodzikonza, koma'nso mkwiyo, koma'nso mantha, koma-
'nso kukhumbitsa, koma'nso changu, koma'nso kubwezera
chilango! M'zonse munadzitsimikizira nokha kuti muli
12 oyera mtima m'chinthu'chi. Chifukwa chache ndinga-
khale ndalembera kwa inu, sindinachita chifukwa cha
iye amene anachita choipa, kapena chifukwa cha iye
amene anachitidwa choipa, koma kuti khama lanu la kwa
13 ife lionetsedwe kwa inu pa maso pa Mulungu. Chifu-
kwa cha ichi tatontozedwa; ndipo m'chitontozo chathu
tinakondwera koposa nditu pa chimwemwe cha Tito,
kuti mzimu wache unatsitsimutsidwa ndi inu nonse.
14 Kuti ngati ndadzitamandira nako kanthu kwa iye
chifukwa cha inu, sindinamvetsedwa manyazi; koma
monga tinalankhula zonse ndi inu m'choonadi, kotero'nso
kudzitamandira kwathu kumene kwa Tito, kunakhala
15 choonadi. Ndipo chikondi cheni cheni chache chichuru-
kira koposa kwa inu, pokumbukira kumvera kwanu kwa
inu nonse, kuti munamlandira iye ndi mantha ndi ku-
16 nthunthumira. Ndikondwera kuti m'zonse ndilimbika-
mtima za inu.

### Chipereko cha kwa aKristu aumpawi a ku Yudeya.

8 Ndipo tikudziwitsani, abale, chisomo cha Mulungu
2 chopatsika mwa mipingo ya ku Makedoniya, kuti m'chi-
tsimikizo chachikuru cha chisautso, kuchurukitsa kwa
chimwemwe chao, ndi kusauka kwao kweni kweni zida-
3 churukira ku cholemera cha kuolowa mtima kwao. Kuti
monga mwa mphamvu yao, ndichita'po mboni, inde
4 koposa mphamvu yao, anachita eni ache, natiumiriza ife
ndi kupempha kwambiri za chisomo'cho, ndi za chiyanjano
5 cha utumiki wa kwa oyera mtima; ndipo, si monga
tidayembekeza; koma anayamba kudzipereka okha kwa
Ambuye, ndi kwa ife mwa chifuniro cha Mulungu.
6 Kotero kuti tinadandaulira Tito, kuti monga anayamba

kale, chomwecho'nso atsirize kwa inu chisomo ichi'nso.
Koma monga muchurukira m'zonse, m'chikulupiriro, ndi 7
m'mau, ndi m'chidziwitso, ndi m'khama lonse, ndi m'chi-
kondi chanu cha kwa ife, churukani'nso m'chisomo ichi.
Sindinena ichi monga kulamulira, koma kukayesa mwa 8
khama la ena choonadi chache cha chikondi chanu'nso.
Pakuti mudziwa chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu, 9
kuti, chifukwa cha inu anakhala wosauka, angakhale
anali wolemera, kuti inu ndi kusauka kwache mukakhale
olemera. Ndipo mmenemo ndichula kuweruza kwanga; 10
pakuti chimene chipindulira inu, amene munayamba kale
chaka chapita'chi si kuchita kokha, koma'nso kufunira.
Koma tsopano tsirizani kuchita'ku; kuti monga kunali 11
chibvomerezo cha kufunira, kotero'nso kukhale kutsiriza
kwache m'chimene muli nacho. Pakuti ngati chibvome- 12
rezo'cho chiri pomwepo, munthu alandiridwa monga
momwe ali nacho, si monga chimsowa. Pakuti sinditero 13
kuti ena akamasuke, ndi inu musautsidwe; koma mwa 14
kulingana kuchuruka kwanu kukwanire kusowa kwao
nthawi ya makono ano, kuti'nso kuchuruka kwao kukwa-
nire kosowa kwanu. Kuti pakhale chilingano; monga 15
kwalembedwa, wosonkhetsa chambiri sichinamtsalira; ndi
iye wosonkhetsa pang'ono sichinamsowa.

Koma ayamikike Mulungu, wakupatsa khama lomwe'li 16
la kwa inu mu mtima wa Tito. Kutitu analandira kuda- 17
ndaulira kwathu; koma pokhala nalo khama loposa,
anaturukira kumka kwa inu mwini wache. Ndipo tatuma 18
pamodzi naye mbale'yo, amene kusimba kwache m'Utenga
Wabwino kuli m'mipingo yonse; ndipo si ichi choka, 19
koma'nso anasankhika ndi mipingo, apite limodzi ndi ife
m'chisomo ichi, chimene tichitumikira ife, kwa ulemerero
wa Ambuye, ndi kuonetsa chibvomerezo chathu; ndi 20
kupewa ichi kuti wina angatichule za kuchurukira kumene
tikutumikira; pakuti tikonzeratu zinthu zokoma, si pa 21
maso pa Ambuye pokha, koma'nso pa maso pa anthu.
Ndipo tamperekezetsa iwo mbale wathu, amene tamtsi- 22
mikizira kawiri kawiri ali wa khama m'zinthu zambiri,
koma tsopano wa khama loposatu ndi kulimbika kwa-
kukuru kumene ali nako kwa inu. Nanga za Tito, ali 23
woyanjana wanga ndi wochita nane wa kwa inu; nanga
abale athu, ali atumwi a mipingo, ali ulemerero wa
Kristu. Chifukwa chache muwatsimikizire iwo chitsi- 24
mikizo cha chikondi chanu, ndi cha kudzitamandira kwathu
pa inu, pa maso pa mipingo.

9 Pakutitu za utumiki wa kwa oyera mtima sikufunika
2 kwa ine kulembera inu; pakuti ndidziwa chibvomerezo
chanu chimene ndidzitamandira nacho chifukwa cha inu
ndi aMakedoniya, kuti Akaya wakonzeka chitapita
3 chaka; ndi changu chanu chinautsa ochuruka'wo. Koma
ndatuma abale kuti kudzitamandira kwathu kwa pa inu
kusakhale kopanda pache mmenemo; kuti, monga
4 ndinanena, mukakhale okonzeka; kuti kapena akandi-
perekeze a ku Makedoniya nakupezani inu osakonzeka,
ife (kuti tisanene inu) tingachititsidwe manyazi m'ku-
5 limbika kumene. Chifukwa chache ndinayesa kuti
kufunika kupempha abale kuti atsogole afike kwa inu,
nakonzeretu dalitso lanu lolonjezeka kale, kuti chikhale
chokonzeka chomwe'chi, monga ngati dalitso, ndipo si
monga mwa kusirira.
6 Koma nditi ichi, kuti iye wakufesa mouma manja,
mouma manja'nso adzatema. Ndipo iye wakufesa moolowa
7 manja, moolowa manja'nso adzatema. Yense achite monga
anatsimikiza mtima, si mwa chisoni kapena mokakamiza,
8 pakuti Mulungu akonda wopereka wokondwerera. Ndipo
Mulungu akhoza kuchurukitsira chisomo chonse kwa inu;
kuti inu, pokhala nacho chikwaniro chonse m'zinthu
zonse, nthawi zonse, mukachurukire ku nchito yonse
9 yabwino; monga kwalembedwa:

*Anabalalitsa, anapatsa kwa osauka;*
*Chilungamo chache chikhala ku nthawi yonse.*

10 Ndipo iye wofikiritsa mbeu kwa wofesa, ndi mkate ukhale
chakudya, adzafikiritsa ndi kuchurukitsa mbeu yanu
yofesa, nadzaonjeza'po pa zipatso za chilungamo chanu;
11 polemeretsedwa inu m zonse ku kuolowa-mtima konse,
kumene kuchita mwa ife chiyamiko cha kwa Mulungu.
12 Kuti utumiki wa kutumikira kumene sudzaza zosowa za
oyera mtima zokha, koma uchurukira'nso kwa Mulungu
13 mwa mayamiko ambiri; popeza kuti mwa kuyesa kwa
utumiki umene alemekeza Mulungu pa kugonja kwa
chibvomerezo chanu ku Utenga Wabwino wa Kristu, ndi
kwa kuolowa-mtima kwa chigawano chanu kwa iwo ndi
14 kwa onse; ndipo iwo ndi pempho lao la kwa inu,
akhumbitsa inu, chifukwa cha chisomo choposa cha
15 Mulungu pa inu. Ayamikike Mulungu chifukwa cha
chaufulu chache chosatheka kuneneka.

## Ulamuliro wache wa Paulo.

Koma ine ndekha Paulo ndipempha inu mwa kufatsa 10
ndi ulere wa Kristu, ine amene pa maso panu ndikhala
wodzichepetsa pakati pa inu, koma pokhala kwina ine,
ndilimbika mtima kwa inu; koma ndipempha kuti 2
pokhala ndiri pomwepo, ndisalimbike mtima ndi kuli-
mbika kumene ndiyesa kulimbika nako pa ena, amene
atiyesera ife monga ngati tirikuyendayenda monga mwa
thupi la nyama. Pakuti pakuyendayenda m'thupi la 3
nyama, sitichita nkhondo monga mwa thupi la nyama
(pakuti zida za nkhondo yathu siziri za thupi la nyama, 4
koma za mphamvu mwa Mulungu zakupasula malinga);
ndi kugwetsa matsutsano, ndi chokwezeka chonse chimene 5
chidzikweza pokana chidziwitso cha Mulungu, ndi kugo-
njetsa ganizo lonse ku kumvera kwa Kristu; ndi 6
kukhala okonzeka kubweza chilango kusamvera konse,
pamene kumvera kwanu kudzakwanidwa. Kodi mupe- 7
nyera zopenyeka pa maso? Ngati wina alimbika mwa
yekha kuti ali wa Kristu, ayesere ichi'nso mwa iye
yekha, kuti monga iye ali wa Kristu, kotero'nso ife.
Pakuti ndingakhale ndikadzitamandira kanthu kochuru- 8
kira za ulamuliro (umene anatipatsa Ambuye ku kuma-
ngirira, ndipo si ku kugwetsera kwanu), sindidza-
nyazitsidwa: kuti ndisaoneke monga ngati kukuopsani 9
mwa akalata'wo. Kuti, akalatatu, ati, ndiwo olemera, ndi 10
amphamvu; koma maonekedwe a thupi lache ngofoka,
ndi mau ache nga chabe. Wotere'yo ayese ichi kuti 11
monga tiri ife ndi mau mwa akalata, pokhala palibe ife,
tiri otere'nso m'machitidwe pokhala tiri pomwepo. Pa- 12
kuti sitilimba mtima kudziwerenga, kapena kudzilinga-
niza tokha ndi ena a iwo amene adzibvomeretsa okha;
koma iwo'wa, podziyesera okha ndi iwo okha, ndi kudzili-
nganiza okha ndi iwo okha, alibe nzeru. Koma ife 13
sitidzadzitamandira popitirira muyeso, koma monga mwa
muyeso wa chilekezero chimene Mulungu anatigawira
muyeso, kufikira ngakhale kwa inu'nso. Pakuti sitinya- 14
nyampiradi tokha, monga ngati sitinafikira kwa inu;
pakuti tinadza kufikira inu'nso, mu Utenga Wabwino
wa Kristu: osadzitamandira popitirira muyeso mwa 15
machititso a ena; koma tiri nacho chiyembekezo kuti
pakukula chikulupiriro chanu, tidzakulitsidwa mwa inu
monga mwa chilekezero chathu kwa kuchurukira, kuka- 16
lalikira Utenga Wabwino mtsogolo mwache mwa inu,

sikudzitamandira mwa chilekezero cha wina, ndi zinthu
17 zokonzeka kale. Koma iye wodzitamandira adzitamandire
18 mwa Ambuye; pakuti si iye'yu wodzibvomerezetsa yekha,
ndiye wobvomerezeka, koma iye amene Ambuye ambvo-
merezetsa.

## Za atumwi onyenga.

11 Mwenzi mutandilola pang'ono ndi chopusa'cho! Ko-
2 ma'nso mundilole. Pakuti ndichita nsanje pa inu ndi
nsanje ya Mulungu; pakuti ndinakupalitsani bwenzi
mwamuna mmodzi, kuti ndikalangize inu namwali woyera
3 kwa Kristu. Koma ndiopa, kuti pena, monga njoka
inanyenga Heva ndi kuchenjerera kwache, maganizo anu
angaipsidwe kusiyana nako kuona mtima ndi kuyera
4 mtima ziri kwa Kristu. Pakutitu ngati iye wakudza
alalikira Yesu wina, amene ife sitinalalikira, kapena
ngati mulandira mzimu wa mtundu wina, umene simuna-
landira, kapena Utenga Wabwino wa mtundu wina
umene simunalandira, mulolana naye bwino lomwe.
5 Pakuti ndiyesa kuti sindinaperewera konse ndi atumwi
6 oposatu. Ndipo ndingakhale ndiri wosapunzira m'mane-
nedwe, koma sinditero m'chidziwitso, koma m'zonse
7 tachionetsa mwa anthu onse kwa inu. Kapena kodi
ndachimwa podzichepetsa ndekha, kuti inu mukakwe-
zedwe, popeza ndinalalikira kwa inu Utenga Wabwino wa
8 Mulungu mwaufulu? Ndinalanda za mipingo yina, ndi
kulandira kwa iwo kulipira kuti ndikatumikire inu;
9 ndipo pakukhala nanu, ndi kusowa, sindinasaukitsa
munthu ali yense; pakuti abale akuchokera ku Make-
doniya, anakwaniritsa kusowa kwanga; ndipo m'zonse
ndachenjera ndekha, ndisalemetse inu, ndipo ndidzache-
10 njera'po. Choonadi cha Kristu chiri mwa ine, kuti
kudzitamandira kumene sikudzaletsedwa kwa ine mu
11 mbali za Akaya. Chifukwaninji? Chifukwa sindikonda
12 inu kodi? Adziwa Mulungu. Koma chimene ndichita,
ndidzachita'nso, kuti ndikadulire chifukwa iwo akufuna
chifukwa; kuti m'mene adzitamandira'mo, apezedwe
13 monga'nso ife. Pakuti otere ali atumwi onyenga, ochita
14 ochenjerera, odzionetsa ngati atumwi a Kristu. Ndipo
kulibe kudabwa; pakuti Satana yemwe adzionetsa ngati
15 ngelo wa kuunika. Chifukwa chache sikuli kanthu
kwakukuru ngati'nso atumiki ache adzionetsa monga
atumiki a chilungamo; amene chimariziro chao chidza-
khala monga nchito zao.

## Kumva-zowawa kwa Paulo chifukwa cha Utenga Wabwino.

Ndinena'nso, Munthu asandiyese wopanda nzeru; 16
koma ngati mutero, mundilandire'nso ine monga wopanda
nzeru, kuti ine'nso ndikadzitamandira pang'ono. Chimene 17
ndilankhula sindilankhula monga mwa Ambuye, koma
monga wopanda nzeru, m'kulimbika kumene kwa kudzi-
tamandira. Popeza ambiri adzitamandira monga mwa 18
thupi la nyama, ine'nso ndidzadzitamandira. Pakuti 19
mulolana nawo opanda nzeru mokondwera, pokhala
anzeru nokha. Pakuti mulola ngati wina akuyesani inu 20
akapolo, ngati wina alikwira inu, ngati wina alanda zanu,
ngati wina adzikuza, ngati wina akupanda pa nkhope.
Ndinena monga mwa kunyoza, monga ngati tinakhala 21
ofoka. Koma m'mene wina alimbika-mtima'mo (ndinena
mopanda nzeru) momwemo ndilimbika-mtima ine'nso.
Kodi ali aHebri? Ine'nso. Kodi ali a Israyeli? Ine'nso. 22
Kodi ali mbeu ya Abrahamu? Ine'nso. Kodi ali atumiki 23
a Kristu? (ndilankhula monga moyeruka), makamaka ine;
m'zibvutitso mochurukira, m'ndende mochurukira, m'mi-
kwingwirima mosawerengeka, mu imfa kawiri kawiri.
Kwa aYuda ndinalandira kasanu mikwingwirima makumi 24
anai kuchepa'po umodzi. Katatu ndinakwapulidwa ndi 25
nthole, kamodzi ndaponyedwa miyala, katatu ndatayika
posweka chombo, ndakhala m'kuya tsiku limodzi usana
ndi usiku; pa ulendo kawiri kawiri, moopsya mwache 26
mwa mitsinje, moopsya mwache mwa olanda, moopsya
modzera kwa mtundu wanga, moopsya modzera kwa ami-
tundu, moopsya m'mudzi, moopsya m'chipululu, moopsya
m'nyanja, moopsya mwa abale onyenga; m'chibvutitso 27
ndi cholemetsa, m'madikiro kawiri kawiri, m'njala ndi
ludzu, m'madzikano a chakudya kawiri kawiri, m'chisanu
ndi umariseche. Popanda za kunja'zo pali chondisindi- 28
kiza tsiku ndi tsiku, chilabadiro cha mipingo yonse.
Afoka ndani wosafoka ine'nso? Akumudwitsidwa ndani, 29
wosathentha'nso ine? Ngati ndiyenera kudzitamandira, 30
ndidzadzitamandira ndi za kufoka kwanga. Mulungu 31
Atate wa Ambuye Yesu, Iye amene adalitsika ku nthawi
yonse, adziwa kuti sindinama. M'Damasko kazembe 32
wa Mfumu Areta analindizitsa mudzi wa aDamasko kuti
andigwire ine; ndipo mwa zenera, mu mtanga, ananditsitsa 33
pa koma, ndipo ndinapulumuka manja ache.

### Chooneka cha mwamba, ndi munga m'thupi lache.

12 Ndiyenera kudzitamandira, kungakhale sikupindulika;
koma ndidzadza ku masompenya ndi mabvumbulutso a
2 Ambuye. Ndidziwa munthu mwa Kristu, zitapita dzaka
khumi ndi zinai (ngati m'thupi, sindidziwa; ngati kunja
kwa thupi, sindidziwa; adziwa Mulungu), anakwatulidwa
3 wotere'yo kumka naye kumwamba kwachitatu. Ndipo
ndidziwa munthu wotere'yo (ngati m'thupi, ngati wopanda
4 thupi, sindidziwa; adziwa Mulungu), kuti anakwatulidwa
kumka ku Paradaiso, namva maneno osatheka kuneneka,
5 amene saloleka kwa munthu kulankhula. Chifukwa cha
wotere'yo ndidzadzitamandira; koma chifukwa cha ine
ndekha sindidzadzitamandira, koma m'zofoka zanga.
6 Pakuti ngati ndikafuna kudzitamandira, sindidzakhala
wopanda nzeru; pakuti ndidzanena choonadi; koma
ndileka, kuti wina angandiwerengere ine koposa kumene
7 andiona ine, kapena amva za ine. Ndipo kuti ndinga-
kwezeke koposa, chifukwa cha ukulu woposa wa mabvu-
mbulutso, kunapatsidwa kwa ine munga m'thupi la nyama,
ndiye ngelo wa Satana kuti anditundudze, kuti ndinga-
8 kwezeke koposa. Za ichi ndinapemphera Ambuye ka-
9 tatu kuti chichoke kwa ine. Ndipo wanena kwa ine,
chisomo changa chikukwanira iwe; pakuti mphamvu
yanga ithedwa m'ufoko. Chifukwa chache makamaka ndi-
dzadzitamandira mokondweratu m'maufoko anga, kuti
10 mphamvu ya Kristu ikakhale pa ine. Chifukwa chache
ndisangalala m'maufoko, m'ziwawa, m'zikakamizo, m'ma-
zunzo, m'zipsinjizo, chifukwa cha Kristu; pakuti pamene
ndifoka, pamenepo ndiri wa mphamvu.

### Kusadzikonda kwache kwa Paulo.

11 Ndakhala wopanda nzeru, mwandichititsa kutero;
pakuti inu munayenera kundibvomereza; pakuti sindi-
perewera ndi atumwi oposatu m'kanthu konse, ndinga-
12 khale ndiri chabe. Zizindikilotu za mtumwi zinachitika
pakati pa inu, m'chipiriro chonse, ndi zizindikilo, ndi
13 zoziswa, ndi zamphamvu. Pakuti kuli chiani chimene
munachepetsedwa nacho ndi mipingo yotsala yina, ngati
si ichi kuti ine ndekha sindinasaukitsa inu? Ndikukululu-
14 kireni choipa ichi. Taonani, nthawi yachitatu iyi ndapu-
kwa ine kudza kwa inu, ndipo sindidzakusaukitsani;
pakuti sindifuna zanu, koma inu; pakuti ana sayenera

kuunjikira atate ndi amai, koma atate ndi amai kuunji-
kira ana. Ndipo ndidzapereka ndi kuperekedwa konse 15
chifukwa cha mioyo yanu mokondweratu. Ngati ndi-
konda inu kochuruka koposa, kodi ndikondedwa kochepa?
Koma kukhale kotero; ine sindinalemetsa inu; koma 16
pokhala wochenjera ine, ndinagwira inu ndi chinyengo.
Kodi wina wa iwo ndinawatuma kwa inu, ndinakuchenje- 17
rerani naye kodi? Ndinapempha Tito, ndipo ndinatuma 18
mbale'yo naye. Kodi Tito anakuchenjererani kanthu?
Sitinayendayenda nawo Mzimu womwe'wo kodi? Siti-
natsata mapazi omwe'wo kodi?

### Zolangiza zotsiriza. Zolawirana.

Mumayesa tsopano lino kuti tirikuwiringula kwa inu. 19
Tilankhula pa maso pa Mulungu mwa Kristu. Koma
zonse, okondedwa, ziri za kumangirira kwanu. Pakuti 20
ndiopa, kuti kaya, pakudza ine, sindidzakupezani inu
otere onga ndifuna, ndipo ine ndidzapezedwa ndi inu
wotere wonga simufuna; kuti kaya pangakhale chotetana,
nsanje, mikwiyo, zilekanitso, maugogodi, zonong'oneza,
zodzikuza, mapokoso; kuti pakudza'nso ine, Mulungu 21
wanga angandichepse pa inu, ndipo ndingalirire ambiri a
iwo amene adachimwa kale, ndipo sanalapa pa chodetsa,
ndi chigololo, ndi kukhumba chonyansa zimene anachita.

Nthawi yachitatu iyi ndirinkudza kwa inu. Paka- 13
mwa pa mboni ziwiri kapena zitatu maneno onse adzakha-
zikika. Ndanena kale, ndipo ndinena sindinafike'ko, 2
monga pamene ndinali pomwepo chachiwiri chija, pokhala
palibe, kwa iwo adachimwa kale ndi kwa onse otsala,
kuti ngati ndidza'nso sindidzawaleka; popeza mufuna 3
chitsimikizo cha Kristu wakulankhula mwa ine; amene
safoka kwa inu, koma ali wamphamvu mwa inu; pakuti 4
anapachikidwa m'ufoko, koma ali ndi noyo mu mphamvu
ya Mulungu. Pakuti ife'nso tiri ofoka mwa Iye, koma
tidzakhala ndi moyo pamodzi ndi Iye, mu mphamvu ya
Mulungu, ya kwa inu. Dziyeseni nokha, ngati muli 5
m'chikulupiriro, dzitsimikizeni nokha. Kapena simu-
zindikira kodi za inu nokha kuti Yesu Kristu ali mwa inu?
ngati simuli osatsimikizidwa. Koma ndiyembekeza kuti 6
mudzazindikira inu kuti sitiri osatsimikizidwa. Ndipo 7
tipemphera Mulungu kuti musachite kanthu koipa; sikuti
ife tikaoneke obvomerezeka, koma kuti inu mukachite
chabwino, tingakhale ife tikhala monga osatsimikizidwa.
Pakuti sitikhoza kanthu pokana choonadi, koma pobvo- 8

9 mereza choonadi. Pakuti tikondwera, pamene ife tifoka
ndi inu muli amphamvu; ichi'nso tipemphera, ndicho
10 kukonzeka kwanu. Chifukwa cha ichi ndilembera izi
pokhala palibe ine, kuti pokhala ndiri pomwepo ndinga-
chite mowawitsa, monga mwa ulamuliro umene Ambuye
anandipatsa ine wa kumangirira, ndipo si wa kugwetsa.
11 Chotsalira, abale, kondwerani. Mukonzeke; mutonto-
zedwe; khalani a mtima umodzi, khalani mu mtendere;
ndipo Mulungu wa chikondi ndi mtendere akhale pa-
12 modzi ndi inu. Lankhulanani ndi chipsompsono choyera.
13 Oyera-mtima onse alankhula inu. Chisomo cha Ambuye
14 Yesu Kristu, ndi chikondi cha Mulungu, ndi chiyanjano
cha Mzimu Woyera zikhale ndi inu nonse.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AGALATIYA

1 Paulo, mtumwi (wosachokera kwa anthu, kapena mwa
munthu, koma mwa Yesu Kristu, ndi Mulungu Atate,
2 amene anamukitsa Iye kwa akufa), ndi abale onse amene
ali pamodzi ndi ine, kwa mipingo ya ku Galatiya:
3 Chisomo kwa inu, ndi mtendere wa kwa Mulungu Atate,
4 ndi Ambuye wathu Yesu Kristu, amene anadzipereka
yekha chifukwa cha machimo athu, kuti akatilanditse
ife m'nyengo ya pansi pano yino yoipa, monga mwa
5 chifuniro cha Mulungu ndi Atate wathu; amene akhale
nawo ulemerero ku nthawi za nthawi. Amen.

### Kupusa kwao kwa aGalatiya. Utumiki wache wa Paulo uchokera kwa Mulungu.

6 Ndizizwa kuti msanga motere mulikutunsika kwa
iye amene anakuitananí m'chisomo cha Kristu, kutsata
7 Utenga Wabwino wina; umene suli wina; koma pali ena
akubvuta inu, nafuna kuipsa Utenga Wabwino wa Kristu.
8 Koma ngakhale ife, kapena ngelo wochokera kumwamba,
ngati akakulalikireni Utenga Wabwino wosati umene
9 tidakulalikirani ife, akhale wotembereredwa. Monga
tanena kale, ndipo ndinena'nso tsopano apa, ngati wina
akulalikirani Utenga Wabwino wosati umene mudaula-

ndira, akhale wotembereredwa. Pakuti kodi ndikopa 10
anthu tsopano, kapena Mulungu? Kapena kodi ndifuna
kukondweretsa anthu? Ndikadakhala wokondweretsabe
anthu, sindikadakhala kapolo wa Kristu.

Pakuti ndikudziwitsani inu, abale, za Utenga Wab- 11
wino'wo wolalikidwa ndi ine, kuti suli monga mwa anthu.
Pakutitu sindinaulandira uwu kwa munthu, kapena 12
sindinaupunzira, komatu unadza mwa bvumbulutso wa
Yesu Kristu. Pakuti mudamva za makhalidwe anga kale 13
mwa chiyuda, kuti ndinazunza mpingo wa Mulungu
koposa, ndi kuupasula, ndipo ndawaposa ndi kutsogola 14
mwa chiyuda ambiri a msinku wanga mwa mtundu wanga,
ndipo ndinakhala wachangu koposa pa miyambo ya
makolo anga. Koma pamene padakondweretsa Mulungu, 15
amene anandipatula ine, kuyambira kwa chibaliro cha
amai wanga, nandiitana ine mwa chisomo chache, kuti 16
abvumbulutse Mwana wache mwa ine, kuti ndimlalikire
Iye mwa mitundu; pomwepo sindinafunsana ndi thupi la
nyama ndi mwazi: kapena kukwera kumka ku Yeru- 17
salemu sindinamka'ko kwa iwo anakhala amitumwi
sindinakhale mtumwi ine, komatu ndinamuka ku
Arabiya, ndipo ndinabwera'nso ku Damasko. Pamenepo 18
patapita zaka zitatu, ndinakwera kumka ku Yerusalemu
kukazindikirana naye Kefa, ndipo ndinakhala kwa iye
masiku khumi ndi asanu. Koma wina wa amitumwi 19
sindinamuona, koma Yakobo mbale wa Ambuye. Ndipo 20
izi ndikulemberani inu, taonani, pa maso pa Mulungu,
sindinama ine. Pamenepo ndinadza ku mbali za Suriya 21
ndi Kilikiya. Koma ndinali wosadziwika nkhope yanga 22
kwa mipingo ya ku Yudeya ya mwa Kristu; koma anali- 23
nkumva kokha, kuti, Iye wakutizunza ife kale, tsopano
alalikira chikulupiriro'cho adachipasula kale; ndipo 24
analemekeza Mulungu mwa ine.

Pamenepo popita zaka khumi ndi zinai ndinakwera'nso 2
kumka ku Yerusalemu pamodzi ndi Barnaba, ndamte-
nga'nso Tito andiperekeze. Koma ndinakwera kumka'ko 2
mobvumbulutsa; ndipo ndinawauza Utenga Wabwino
umene ndiulalikira kwa mitundu; koma mtseri kwa iwo
omveka, kuti kapena ndingatamange, kapena ndikada-
tamanga chabe. Komatu ngakhale Tito, amene anali 3
ndi ine, ndiye mHelene, sanamkakamiza adulidwe;
ndicho chifukwa cha abale onyenga olowezedwa mtseri, 4
amene analowa mtseri kudzazonda ufulu wathu umene
tiri nawo mwa Kristu Yesu, kuti akatichititse ukapolo;

5 amene sitidawasenderera ndi kuwagonjera ngakhale ora
limodzi; kuti choonadi cha Utenga Wabwino chikhalebe
6 ndi inu. Koma za iwo akuyesedwa ali kanthu (ngati
anali otani kale, kulibe kanthu kwa ine; Mulungu
salandira nkhope ya munthu) iwo omveka'wo sanandionje-
7 zera ine kanthu; koma pena, pakuona kuti anaikiza kwa
ine Utenga Wabwino wa kusadulidwa, monga kwa Petro
8 Utenga Wabwino wa mdulidwe (pakuti wa kuchita ndi
Petro ku utumwi wa mdulidwe anachita'nso ndi ine kwa
9 mitundu); ndipo pakuzindikira chisomo'cho chinapatsi-
dwa kwa ine, Yakobo ndi Kefa ndi Yohane, ndiwo omveka
ali nsanamira, anapatsa kwa ine ndi Barnaba dzanja
lamanja la chiyanjano, kuti ife tipite kwa mitundu, ndi
10 iwo kwa mdulidwe; chikhale ichi chokha, chakuti
tikumbukile aumpawi; ndicho chomwe ndafulumira
kuchichita.
11 Koma pamene Kefa anadza ku Antiokeya ndatsutsana
12 naye pa maso pache, kuti anatsutsika wolakwa. Pakuti
asanafike ena ochokera kwa Yakobo, anadya pamodzi ndi
amitundu; koma atadza iwo, anadzibweza, ndi kudzipatula
13 yekha, pakuopa iwo a ku mdulidwe. Ndipo otsala anso
a aYuda anawagwira'nso maso pamodzi naye; kotero kuti
Barnaba'nso anatengedwa ndi kugwira maso kwao.
14 Komatu pamene ndinaona kuti sanayenda koongoka,
monga mwa choonadi cha Utenga Wabwino, ndinati kwa
Kefa pa maso pa onse, Ndipo iwe uli mYuda utsata
makhalidwe a mitundu, ndipo si a aYuda, ukangamiza
15 bwanji amitundu atsate makhalidwe a aYuda? Ife ndife
aYuda pa chibadwidwe, ndipo sitiri ochimwa a kwa
16 mitundu; koma podziwa kuti munthu sayesedwa wolu-
ngama pa nchito ya malamulo, koma mwa chikulupiriro
cha Yesu Kristu, ifedi tinakulupirira kwa Yesu Kristu,
kuti tikayesedwe olungama ndi chikulupiriro cha Kristu,
ndipo si ndi nchito za malamulo; pakuti palibe thupi la
nyama lidzayesedwa lolungama ndi nchito za malamulo.
17 Koma ngati, pofuna kuyesedwa olungama mwa Kristu,
tipezedwa'nso tiri ochimwa tokha, chifukwa chache kodi
18 Kristu ali mtumiki wa uchimwo? Msatero ai. Pakuti
ngati izi zomwe'zi ndazigumula ndizimanga'nso, ndidzitsi-
19 mikizira ndekha ndiri wolakwa. Pakuti ine mwa mala-
mulo ndafa ku malamulo, kuti ndikhale ndi moyo kwa
20 Mulungu. Ndapachikidwa ndi Kristu; koma ndiri ndi
moyo; wosati'nso ine ai, koma Kristu ali ndi moyo mwa
ine; koma moyo umene ndiri nawo tsopano m'thupi la

nyama, ndiri nawo m'chikulupiriro chiri cha mwana wa
Mulungu, amene anandikonda ine, nadzipereka yekha
chifukwa cha ine. Sindichiyesa chopanda pache chisomo 21
cha Mulungu; pakuti ngati chilungamo chiri mwa mala-
mulo, Kristu adafa chabe.

### Malamulo sakhoza kutipulumutsa, koma atitsogolera, natifikitsa kwa Kristu.

Agalatiya opusa inu, anakulodzani ndani, inu amene 3
Kristu anaonetsedwa pa maso panu, wopachikidwa?
Ichi chokha ndifuna kupunzira kwa inu, Kodi munala- 2
ndira Mzimu'wo ndi nchito za malamulo, kapena ndi
kumva kwa chikulupiriro? Kodi muli opusa otere? 3
Popeza mudayamba ndi Mzimu, kodi tsopano mutsiriza
ndi thupi la nyama? Kodi mudamva zowawa zambiri 4
zotere kwa chabe? ngatitu kwa chabe. Ndipo iye 5
amene akuonjezerani inu Mzimu'wo, nachita zimphamvu
mwa inu, atero kodi ndi nchito za malamulo, kapena ndi
kumva kwa chikulupiriro? Monga Abrahamu anakulupi- 6
rira Mulungu, ndipo kunawerengedwa kwa iye chilungamo.
Chifukwa chache zindikirani kuti iwo a ku chikulupiriro, 7
ndiwo ana a Abrahamu. Ndipo malembo, pakuoneratu 8
kuti Mulungu adzayesa olungama mitundu ndi chikulu-
piriro, anayamba kale kulalikira Utenga Wabwino kwa
Abrahamu, kuti, Idzadalitsidwa mwa iwe mitundu yonse.
Kotero kuti iwo a ku chikulupiriro adalitsidwa pamodzi 9
ndi Abrahamu wokulupirika'yo. Pakuti onse amene ali 10
ku nchito za malamulo ali a pa temberero; pakuti
kwalembedwa,

*Wotembereredwa ali yense wosakhala m'zonse zolembedwa m'buku la malamulo, kuzichita izi.*

Ndipo chidziwikatu kuti palibe munthu ayesedwa wolu- 11
ngama ndi malamulo pa maso pa Mulungu; pakuti,
Wolungama'yo adzakhala ndi moyo ndi chikulupiriro;
koma malamulo'wo sachokera ku chikulupiriro; koma, 12
Wakuzichita izi adzakhala ndi moyo ndi izi. Kristu 13
anatiombola ku temberero la malamulo, adakhala
temberero m'malo mwathu; kuti kwalembedwa,

*Wotembereredwa ali yense wopachikidwa pa mtengo;*

kuti dalitso la Abrahamu mwa Yesu Kristu, lichitike kwa 14
mitundu; kuti tikalandire lonjezano la Mzimu'wo, mwa
chikulupiriro.

15 Abale, ndinena monga munthu. Pangano, lingakhale
la munthu, litalunzika, palibe munthu aliyesa chabe,
16 kapena saonjeza'po. Ndipo malonjezano ananenedwa
kwa Abrahamu, ndi kwa mbeu yache. Sanena, Ndipo
kwa zimbeu, ngati kunena zambiri; komatu ngati kunena
17 imodzi, Ndipo kwa mbeu yako, ndiye Kristu. Ndipo
ichi ndinena; Pangano lolunzika kale ndi Mulungu,
malamulo, amene anafika litapita zaka mazana anai
mphambu makumi atatu, salifafaniza, kuliyesa lonjezano'lo
18 la chabe. Pakuti ngati kulowa-nyumba kuchokera ku
malamulo, sikuchokera'nso ku lonjezano; koma kumene-
'ku Mulungu anampatsa Abrahamu kwaufulu mwa lonje-
19 zano. Nanga malamulo tsono? Anaonjezeka chifukwa
cha zolakwa, kufikira ikadza mbeu imene adailonjezera;
ndipo anakonzeka ndi angelo m'dzanja la nkhoswe.
20 Koma nkhoswe sali wa mmodzi; koma Mulungu ali
21 mmodzi. Pamenepo kodi malamulo atsutsana nawo
malonjezano a Mulungu? Msatero ai. Pakuti akadapa-
tsidwa malamulo akukhoza kuchitira moyo, chilungamo
22 chikadachokera nditu ku malamulo. Komatu lembo
linatsekereza zonse pansi pa uchimwo, kuti lonjezano la
kwa chikulupiriro cha Yesu Kristu likapatsika kwa
okulupirira'wo.
23 Koma chisanadze chikulupiriro tinasungidwa pomvera
malamulo otsekedwa kufikira chikulupiriro chimene chi-
24 kabvumbulutsidwa bwino bwino. Kotero kuti malamulo
adakhala namkungwi wathu wakutifikitsa kwa Kristu,
25 kuti tikayesedwe olungama ndi chikulupiriro. Koma
popeza chitadza chikulupiriro, sitikhala'nso pansi pa
26 namkungwi. Pakuti inu nonse muli ana a Mulungu,
27 mwa chikulupiriro, mwa Yesu Kristu. Pakuti nonse
amene munabatizidwa kwa Kristu mudabvala Kristu.
28 Muno mulibe mYuda, kapena mHelene, muno mulibe
kapolo, kapena mfulu, muno mulibe muna ndi kazi;
29 pakuti muli nonse mmodzi mwa Kristu Yesu. Koma
ngati muli a Kristu, muli mbeu ya Abrahamu, olowa-
nyumba monga mwa lonjezano.

### Utenga Wabwino utimasula ku malamulo.

4 Koma ndinena kuti, pokhala wolowa-nyumba ali
wakhanda, sasiyana ndi kapolo, angakhale ali mwini
2 zonse; komatu ali wakumvera omsungira ndi adindo,
3 kufikira nthawi yoikika kale ndi atate wache. Kotero'nso
ife, pamene tinali akhanda, tinachitidwa ukapolo ku

zoyamba za dziko la pansi; koma pamene chikwaniro 4
cha nyengo chidadza, Mulungu anatuma mwana wache,
wobadwa ndi mkazi, wobadwa wakumvera malamulo, kuti 5
akaombole iwo akumvera malamulo, kuti ife tikalandire
kuchedwa-ana. Ndipo popeza muli ana, Mulungu anatu- 6
miza Mzimu'wo wa mwana wache uturuke nulowe
m'mitima yathu, wopfuula Abba, Atate. Kotero kuti 7
suli'nso kapolo, koma mwana; koma ngati mwana, wolowa-
nyumba'nso mwa Mulungu.

Komatu padja'po, posadziwa Mulungu inu, munachi- 8
tira ukapolo iyo yosakhala milungu pobadwa pao: koma 9
tsopano, podziwa Mulungu inu, koma makamaka pozindi-
kirika ndi Mulungu, mubwerera'nso bwanji kutsata
zoyamba zofoka ndi zaumpawi, zimene mufuna kubwere-
za'nso kuzichitira ukapolo? Musunga masiku, ndi miyezi, 10
ndi nyengo, ndi zaka. Ndiopera inu, kuti kapena nda- 11
dzibvutitsa ndi inu chabe.

Abale, ndikupemphani, khalani monga ine, kuti ine'nso 12
ndiri monga inu. Simunandichitira choipa ine; koma 13
mudziwa kuti m'kufoka kwa thupi la nyama ndinakula-
likirani Utenga Wabwino poyamba: ndipo chakuyesera 14
chanu'cho cha m'thupi la nyama langa simunachipeputsa,
kapena sichinakunyansirani, komatu monga ngelo wa
Mulungu munandilandira ine, monga Kristu Yesu mwini.
Pamenepo kudziyesera-odala kwanu nkuti? Pakuti ndi- 15
kuchitirani mboni inu, kuti, kukadakhozeka, mukadako-
lowola maso anu ndi kundipatsa ine. Kotero kodi 16
ndayamba kukhala mdani wanu, pakukunenerani zoona?
Achita changu pa inu koma si kokoma ai, komatu afuna 17
kukutsekerezani inu kunja, kuti mukawachitire iwo'wa
changu. Koma nkwabwino kuchita changu m'zabwino 18
nthawi zonse, ndipo si pokhapokha pokhala nanu pamodzi
ine. Tiana tanga, amene ndirikumva'nso zowawa za 19
kubala inu, kufikira Kristu aumbika mwa inu, koma 20
mwenzi nditakhala nanu tsopano, ndi kusinta mau anga;
chifukwa ndisinkasinka nanu.

### Sara ndi Hagar, Atipipiritsira za mapangano awiri'wo.

Ndiuzeni, inu akufuna kukhala omvera malamulo, kodi 21
simukumva malamulo'wo? Pakuti palembedwa, kuti 22
Abrahamu anali nawo ana amuna awiri, mmodzi wobadwa
ndi mdzakazi, ndi mmodzi wobadwa ndi mfulu. Komatu 23
uyu wa mdzakazi anabadwa monga mwa thupi la nyama;

koma iye wa mfulu'yo, anabadwa monga mwa lonjezano.
24 Izo ndizo zopipiritsa; pakuti akazi'wa ali mapangano
awiri, mmodzi wa ku phiri la Sina, akubalira ukapolo,
25 ndiye Hagar. Koma Hagar ndiye phiri la Sina, m'Ara-
biya, nafanana ndi Yerusalemu wa tsopano; pakuti ali
26 mu ukapolo pamodzi ndi ana ache. Koma Yerusalemu wa
27 kumwamba uli waufulu, ndiwo amai wathu. Pakuti kwa-
lembedwa,

*Kondwera, chumba iwe wosabala;*
*Yimba nthungulu, nupfuule iwe wosamva kuwawa kwa kubala;*
*Kuti ana ache a iye ali mbeta achurukitsa ana a iye ali naye mwamuna.*

28 Koma ife, abale, monga Izake, tiri ana a lonjezano.
29 Komatu monga pompadja iye wobadwa monga mwa thupi
la nyama anazunza wobadwa monga mwa Mzimu, momwe-
30 mo'nso tsopano. Koma lembo linena chiani? Taya ku
bwalo mdzakazi ndi mwana wache, pakuti sadzalowa-
nyumba mwana wa 'mdzakazi pamodzi ndi mwana wa
31 mfulu. Chifukwa chache, abale, sitiri ana a mdzakazi,
komatu a mfulu.

### Asunge ufulu wa chikristu.

5 Ndi ufulu Kristu anatiyesa ife aufulu; chifukwa
chache imani, ndipo musakodwe'nso ndi gori la ukapolo.
2 Taonani, ine Paulo ndinena ndi inu, kuti, ngati mulola
3 akuduleni, Kristu simudzapindula naye kanthu. Ndichi-
ta'nso mboni kwa munthu yense wolola amdule, kuti ali
4 wamangawa kuchita malamulo onse. Mulibe kanthu ndi
Kristu, inu amene muyesedwa olungama ndi malamulo;
5 mudagwa posiyana nacho chisomo. Pakuti ife ndi
Mzimu, kuyambira chikulupiriro, tilindira chiyembekezo
6 cha chilungamo. Pakuti mwa Kristu Yesu kapena
mdulidwe kapena kusadulidwa kulibe mphamvu; komatu
7 chikulupiriro chakuchititsa mwa chikondi. Munatamanga
bwino; anakuletsani ndani kuti musamvere choonadi?
8 Kukopa kumene sikuchokera kwa iye anakuitanani.
9 Chotupitsa pang'ono chitupitsa mtanda wonse. Ine
10 ndikulupirira inu mwa Ambuye, kuti simudzakhala nawo
mtima wina; koma iye wakubvuta inu, angakhale ali ani,
11 adzasenza chitsutso chache. Koma ine, abale, ngati
ndilalikira'nso mdulidwe, ndizunzika'nso bwanji? Pame-
12 nepo chikumudwitso cha mtanda chidatha. Mwenzi
atadzidula, iwo akugwedezetsani inu.

Pakuti adakuitanani inu, abale, mukhale aufulu; 13
chokha'cho musachite nawo ufulu wanu chotandizira thupi
la nyama, komatu mwa chikondi chitiranani ukapolo.
Pakuti malamulo onse akwanira m'mau amodzi, ndiwo; 14
Udzakonda mnzako monga udzikonda iwe mwini. Koma 15
ngati mulumana ndi kudyana, chenjerani mungao-
nongane.

### Nchito za thupi la nyama, ndi zipatso za Mzimu.

Koma ndinena, Muyendeyende ndi Mzimu, ndipo 16
musafitse chilakolako cha thupi la nyama. Pakuti thupi 17
la nyama lilakalaka potsutsana nawo Mzimu, ndi Mzimu
potsutsana nalo thupi la nyama; pakuti izi sizilingana;
kuti izi zimene muzifuna musazichite. Ngati Mzimu 18
akutsogolerani, simuli omvera malamulo. Ndipo nchito 19
za thupi la nyama zionekera, ndizo dama, chodetsa,
kukhumba zonyansa, kupembedza mafano, nyanga, mada- 20
no, ndeu, nsanje, zopsa mtima, zotetana, magawano,
mapanduko, njiru, kuledzera, mapokoso, ndi zina zotere; 21
zimene ndikuchenjezani nazo, monga ndachita, kuti iwo
akuchitachita zotere sadzalowa ufumu wa Mulungu.
Koma chipatso cha Mzimu ndicho chikondi, chimwemwe, 22
mtendere, kuleza mtima, chifundo, kukoma mtima, chiku- 23
lupiriro, chifatso, chiletso; pokana zimene'zi palibe
malamulo. Koma iwo a Kristu Yesu adapachika thupi la 24
nyama, ndi zokhumba zache, ndi zilakolako zache.
Ngati tiri ndi moyo ndi Mzimu, ndi Mzimu'nso 25
tiyende. Tisakhale odzikuza, outsana, akuchitirana 26
njiru.

### Machenjezo ndi malankhulo.

Abale, ngati'nso munthu agwidwa nako kulakwa kwa- 6
kuti, inu auzimu, mubweze wotere'yo mu mzimu wa chifa-
tso; ndi kudzipenyerera wekha, ungayesedwe nawe'nso.
Nyamuliranani zotodwetsa, ndipo kotero mufitse malamulo 2
a Kristu. Pakuti ngati wina ayesa ali kanthu pokhala ali 3
chabe, adzinyenga yekha. Koma yense ayesere nchito 4
yache ya iye yekha, ndipo pamenepo adzakhala nako
kudzitamandira chifukwa cha iye yekha, ndipo si
chifukwa cha wina. Pakuti yense adzasenza katundu 5
wache wa iye mwini.
Koma iye amene apunzira mau, ayenera kuchere- 6
za wompunzitsa'yo m'zonse zabwino. Musayengedwe; 7
Mulungu sanyozeka; pakuti chimene munthu achifesa,

8 chimene'nso adzachitema. Kuti wakufesera thupi la
nyama la iye yekha, chochokera m'thupi la nyama
adzatema chibvundi; koma wakufesera Mzimu, chochoke-
9 ra mu Mzimu adzatema moyo wosatha. Koma tisaleme
pa kuchita zabwino; pakuti pa nyengo yache tidzatema
10 tikapanda kufoka. Chifukwa chache, monga tiri nayo
nyengo, tichitire onse chokoma, koma makamaka iwo a pa
banja la chikulupiriro.
11 Taonani, malembedwe akuru'wo ndakulemberani inu
12 ndi dzanja langa la ine mwini. Onse amene afuna
kuonekera okoma m'thupi la nyama, iwo'wa akukanga-
mizani inu mudulidwe; chokha'cho, chakuti angazunzike
13 chifukwa cha mtanda wa Kristu. Pakuti angakhale iwo
omwe odulidwa sasunga malamulo; komatu afuna inu
mudulidwe, kuti akadzitamandire m'thupi la nyama lanu.
14 Koma kudzitamandira ine konse konse, ai, koma mu
mtanda wa Ambuye wathu Yesu Kristu, amene mwa iye
dziko la pansi lapachikidwa kwa ine, ndi ine ndapachi-
15 kidwa ku dziko la pansi. Pakuti mdulidwe ulibe kanthu,
kusadulidwa kulibe kanthu'nso, komatu wolengedwa
16 watsopano. Ndipo onse amene atsatsa chilangizo ichi,
mtendere ndi chifundo zikhale pa iwo, ndi pa Israyeli wa
17 Mulungu. Kuyambira tsopano palibe munthu andibvute,
pakuti ndiri nayo ine m'thupi mwanga mikwingwirima ya
Yesu.
18 Chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu chikhale ndi
mzimu wanu, abale. Amen.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AEFESO

1 Paulo, mtumwi wa Kristu Yesu, mwa chifuniro cha
Mulungu, kwa oyera mtima amene ali m'Efeso, ndi kwa
2 iwo okulupirika mwa Kristu Yesu: Chisomo kwa inu, ndi
mtendere wochokera kwa Mulungu Atate wathu, ndi
Ambuye Yesu Kristu.

**Madalitso a Mulungu mwa Yesu Kristu, Mpulumutsi wathu, ndi muthu wa mpingo wache.**

3 Wodalitsika Mulungu ndi Atate wa Ambuye wathu

Yesu Kristu, amene anatidalitsa ife ndi dalitso lonse la
mzimu m'zakumwamba mwa Kristu; monga anatisankha 4
ife mwa Iye, lisanakhazikike dziko la pansi, tikhale ife
oyera mtima, ndi opanda chirema pa maso pache m'chi-
kondi; popeza anatikonzeratu tikhale ochedwa-ana mwa 5
Yesu Kristu, kwa iye yekha, monga mwa chiyesero
chabwino cha chifuniro chache, ku chiyamiko cha uleme- 6
rero wa chisomo chache, chimene anatichitira ife kwaufulu
mwa Wokondedwa'yo: amene tiri naye maomboledwe 7
mwa mwazi wache, chikululukiro cha zochimwa, monga
mwa kulemera kwa chisomo chache, chimene anatichuru- 8
kitsira ife m'nzeru zonse, ndi chisamaliro, anatizindikiritsa 9
ife chinsinsi cha chifuniro chache, monga mwa chiyesero
chabwino chache, chimene anatsimikiza mtima kale mwa 10
Iye, kuti pa makonzedwe a makwaniridwe a nyengo'zo,
akasonkhanitse pamodzi zonse mwa Kristu, za kumwamba,
ndi za pa dziko; mwa Iye, amene tinayesedwa cholowa, 11
popeza tinakonzeratu monga mwa chitsimikizo mtima
cha Iye wakuchita zonse monga mwa upungu wa chifuniro
chache; kuti ife tikakhale a ku chiyamiko cha ulemerero 12
wache, ife amene tinayembekezera kale Kristu: amene 13
inu'nso muli mwa Iye, mmene mudamva mau a choonadi,
Utenga Wabwino wa chipulumutso chanu, amene, muta-
kulupirira mwa Iye, munasindikizidwa chizindikilo ndi
Mzimu Woyera wa lonjezano, ndicho chikole cha cholowa 14
chathu, kufikira kwachitika maomboledwe a chache cha
Iye mwini, kuti ulemerero wache uyamikike.

Mwa ichi ine'nso, mmene ndamva za chikulupiriro cha 15
mwa Ambuye Yesu chiri mwa inu, chimene'nso mufikitsira
oyera mtima onse, sindileka kuyamika chifukwa cha inu, 16
ndi kuchita chikumbutso m'mapemphero anga; kuti Mu- 17
lungu wa Ambuye wathu Yesu Kristu, Atate wa ulemere-
ro, akupatseni inu mzimu wa nzeru, ndi wa bvumbulutso
kuti mukamzindikire Iye; ndiko kunena kuti maso a 18
mitima yanu awalitsike, kuti mukadziwe inu chiyembeke-
zo cha kuitana kwache nchiani; chiani'nso chuma cha
ulemerero wa cholowa chache mwa oyera mtima, ndi 19
chiani ukuru woposa wa mphamvu yache ya kwa ife
okulupirira, monga mwa machitidwe'wo a mphamvu yache
yolimba, imene anachititsa mwa Kristu, mmene anamu- 20
kitsa kwa akufa, namkhazikitsa pa dzanja lache lamanja
m'zakumwamba, pamwamba pa ukulu wonse, ndi ulamu- 21
liro, ndi mphamvu, ndi ufumu, ndi dzina liri lonse loche-
dwa, si m'nyengo yino ya pansi pano yokha, koma'nso

22 mwa iyo ikudza'yo; ndipo anakonza zonse pansi pa
mapazi ache, ndipo anapatsa iye akhale muthu pamtu pa
23 zonse, kwa mpingo, umene uli thupi lache, mdzazidwe wa
Iye amene adzaza zonse m'zonse.

### Chipulumutso chichokera ku Chisomo.

2 Ndipo inu, anakupatsani moyo, pokhala muli akufa
2 ndi zolakwa, ndi zochimwa zanu, zimene munayendaye-
nda'mo kale, monga mwa mayendedwe a dziko la pansi
lino, monga mwa mkulu wa ulamuliro wa mlengalenga,
wa mzimu, wakuchititsa tsopano mwa ana a kusamvera;
3 amene ife tonse'nso tinagonera pakati pao kale, m'zila-
kolako za thupi la nyama lathu, ndi kuchita zifuniro
za thupi la nyama, ndi za maganizo, ndipo tinali ana a
4 mkwiyo chibadwire, monga'nso otsala'wo; koma Mu-
lungu, wolemera chifundo, chifukwa cha chikondi chache
5 chachikuru chimene anatikonda ife nacho, tingakhale
tinali akufa m'zolakwa zathu, anatipatsa moyo pamodzi
6 ndi Kristu, (muli opulumutsidwa nacho chisomo), ndipo
anatiukitsa pamodzi, ndipo anatikhazitsa pamodzi m'zaku-
7 mwamba mwa Kristu Yesu; kuti akaonetsere m'nyengo
zirinkudza chuma choposa cha chisomo chache, m'kuko-
8 ma mtima kwa pa ife mwa Kristu Yesu. Pakuti muli
opulumutsidwa ndi chisomo chakuchita mwa chikulupi-
9 riro, ndipo ichi chosachokera kwa inu: chiri mphatso ya
Mulungu; chosachokera ku nchito, kuti asadzitamandire
10 munthu ali yense. Pakuti ife ndife mapangidwe ache,
olengedwe mwa Kristu Yesu, kuchita nchito zabwino,
zimene Mulungu anazipangiratu, kuti tikayendeyende
mmenemo.

### AYuda ndi amitundu ayanjanitsidwa ndi Mulungu mwa mtanda wa Kristu.

11 Momwemo kumbukirani, kuti kale inu amitundu
m'thupi la nyama, ochedwa kusadulidwa ndi iwo ochedwa
mdulidwe m'thupi la nyama, umene udachitika ndi
12 manja; kuti nthawi idja munali opanda Kristu, alendo
apadera ndi khamu la Israyeli, ndi alendo alibe kanthu
ndi mapangano a malonjezano, opanda chiyembekezo,
13 ndipo opanda Mulungu m'dziko la pansi. Koma tsopano
mwa Yesu Kristu inu amene munali kutali kale, anakuse-
14 ndezani mukhale pafupi m'mwazi wa Kristu. Pakuti Iye
ndiye mtendere wathu, amene anachita onse awiri akhale
mmodzi, nagumula koma la kudulitsa pakati, atachotsa

udani m'thupi la nyama lache, mau a malamulo akuchu- 15
la'ko malangizo; kuti alenge awiri'wa mwa Iye yekha,
akhale munthu mmodzi watsopano, ndi kuchita'po
mtendere; ndi kuti akayanjanitse awiri'wa ndi Mulungu, 16
m'thupi limodzi mwa mtanda'wo, atapha nawo udani'wo;
ndipo mmene anadza, analalikira Utenga Wabwino wa 17
mtendere kwa inu akutali, ndi mtendere kwa iwo a pa-
fupi; kuti mwa Iye ife tonse awiri tiri nawo malowedwe 18
athu kwa Atate, mwa Mzimu umodzi. Pamenepo ndipo 19
simuli'nso alendo ndi a misasa, komatu muli a mudzi
womwe'wo wa oyera mtima ndi a banja la Mulungu;
omangika pamwamba pa kuzika kwa atumwi ndi aneneri, 20
pali Kristu Yesu mwini, mwala wa pa ngondya; mwa Iye 21
chimangidwe chonse, cholumikizika pamodzi bwino, chi-
kula, chikhale kachisi woyera mwa Ambuye; chimene 22
inu'nso mumangidwa'mo pamodzi, mukhale chokaliramo
Mulungu mwa Mzimu.

**Chinsinsi cha maitanidwe awo a amitundu.**

Chifukwa cha ichi ine Paulo, ndine wandende wa 3
Kristu Yesu chifukwa cha inu amitundu,—ngatitu 2
munamva za makonzedwe a chisomo cha Mulungu chi-
mene anandipatsa ine kwa inu; kuti ndi bvumbulutso 3
anandizindikiritsa chinsinsi'cho, monga ndinalemba kale
mwa chidule, chimene mukhoza kuzindikira nacho, paku- 4
chiwerenga, chidziwitso changa m'chinsinsi cha Kristu,
chimene sanachizindikiritsa ana a anthu m'mibadwo yina, 5
monga anachibvumbulutsa tsopano kwa atumwi ndi
aneneri ache oyera mwa Mzimu, kuti akunja ali olowa- 6
nyumba pamodzi ndi ife, ndi ziwalo zinzathu za thupi'lo,
ndi olandira nafe pamodzi pa lonjezano mwa Kristu Yesu,
mwa Utenga Wabwino, umene anandikhalitsa mtumiki 7
wache monga mwa mphatso ya chisomo cha Mulungu,
chimene anandipatsa ine, monga mwa machitidwe a
mphamvu yache. Kwa ine wochepa ndi wochepetsa wa 8
onse oyera mtima anandipatsa chisomo ichi ndilalikire
kwa akunja chuma chosalondeka cha Kristu; ndi kuwalit- 9
tsira onse adziwe makonzedwe a chinsinsi'cho, chimene
chinabisika kuyambira kalekale mwa Mulungu wolenga
zonse; kuti mu mpingo azindikiritse tsopano kwa akulu 10
ndi maulamuliro m'zakumwamba nzeru ya mitundu
mitundu ya Mulungu, monga mwa chitsimikizo mtima 11
cha nthawi za nthawi, chimene anachita mwa Kristu Yesu
Ambuye wathu: amene tiri naye chokhazikika mtima ndi 12

chiyandiko cholimbika, mwa chikulupiriro cha pa Iye.
13 Mwa ichi ndipempha kuti musade mtima m'zisautso zanga
chifukwa cha inu, ndiwo ulemerero wanu.

### Pemphero la Paulo la kwa aEfeso.

14 Chifukwa cha ichi ndipinda mabondo anga kwa Atate,
15 amene kuchokera kwa Iye fuko lonse la mwamba ndi la
16 pa dziko alicha dzina, kuti monga mwa chuma cha ulemerero
wache akulimbikitseni inu ndi mphamvu mwa Mzimu
17 wache, mkati mwanu, kuti Kristu akhale chikhalire mwa
chikulupiriro m'mitima yanu; kuti, okhazikika mizu, ndi
18 otsendereka m'chikondi, mukakhozatu kuzindikira pamodzi
ndi oyera mtima onse, chiani kupingasa, ndi utali, ndi
19 kukwera, ndi kuzama, ndi kuzindikira chikondi cha
Kristu, chakuposa mazindikiridwe, kuti mukadzazidwe
kufikira chidzalo chonse cha Mulungu.
20 Ndipo kwa Iye amene angathe kuchita koposaposatu
zonse zimene tizipempha, kapena tiziganiza, monga mwa
21 mphamvu ya kuchita mwa ife, kwa Iye ukhale ulemerero
mu mpingo ndi mwa Kristu Yesu, kufikira mibadwo
yonse ya nthawi za nthawi. Amen.

### Umodzi wache wa iwo a chikulupiriro.

4 Ndikudandaulirani inu tsono, ine wandende mwa
Ambuye, muyendeyende koyenera maitanidwe amene
munaitanidwa nawo, ndi kuonetsera kudzichepetsa konse,
2 ndi chifatso, ndi kuonetsera chipiriro, ndi kulolerana wina
3 ndi mnzache, mwa chikondi; ndikusamalitsa kusunga
umodzi'wo wa Mzimu mwa chimangiriro cha mtendere.
4 Thupi limodzi ndi Mzimu umodzi, monga'nso anakuitanani
5 mwa chiyembekezo chimodzi cha maitanidwe anu; Ambuye
6 mmodzi, chikulupiriro chimodzi, ubatizo umodzi, Mulungu
mmodzi ndi Atate wa onse amene ali pamwamba pa onse,
7 ndi mwa onse, ndi mkati mwa zonse. Ndipo kwa yense
wa ife chapatsika chisomo, monga mwa muyeso wa
8 mphatso ya Kristu. Chifukwa chache anena,

*Mmene anakwera kumwamba,*
*anamanga mkoli ukoli,*
*Naninka zaufulu kwa anthu.*

9 Koma ichi, chakuti, Anakwera, nchiani nanga koma kuti
10 analowa'nso ku mbuto za pansi pa dziko? Iye wotsika'yo
ndiye yemweyo'nso anakwera, popitiriratu miyamba
11 yonse, kuti akadzaze zinthu zonse. Ndipo Iye anapatsa

ena akhale atumwi; ndi ena aneneri; ndi ena olaliki;
ndi ena abusa, ndi ena apunzitsi; kuti akonzere oyera 12
mtima ku nchito ya utumiki, kumangirira thupi la Kristu;
kufikira ife tonse tikafikira kwa umodzi wa chikulupiriro, 13
ndi wa chizindikiritso cha mwana wa Mulungu, kwa munthu
wa msinku, ku muyeso wa msinku wa chidzalo cha
Kristu. Kuti tisakhale'nso makanda, ogwedezeka gwede- 14
zeka, natengeka tengeka ndi mphepo yonse ya chipunzitso,
ndi tsenga la anthu ndi kuchenjerera, kukatsata chinyengo
cha kusokeretsa; koma ndi kuchita zoona mwa chikondi 15
tikakule m'zinthu zonse, kufikira Iye amene ali muthu
ndiye Kristu; kuchokera mwa Iye thupi lonse, lokowani- 16
dwa ndi lolumikizidwa pamodzi, potandizana'po mfundo
yonse, monga mwa kuchititsa kwa chiwalo chonse pa
muyeso wache, lichita makulidwe a thupi, kufikira cho-
mangiririдwe chache mwa chikondi.

**Kusiyana kwache kwa kuyera-mtima kwa chikristu, ndi makhalidwe a akunja.**

Pamenepo ndinena ichi, ndipo ndichita mboni mwa 17
Ambuye, kuti simuyenda'nso inu monga'nso akunja
angoyenda, m'chitsiru cha mtima wao, odetsedwa m'nzeru 18
zao, oyesedwa alendo pa moyo wa Mulungu, chifukwa
cha chipulukiro chiri mwa iwo, chifukwa cha kuumitsa
kwa mitima yao; amene'wo popeza sazindikira'nso kanthu 19
konse, anadzipereka okha kuti akhumbe zonyansa, kuti
achite chidetso chonse unkhambo. Koma inu simuna- 20
punzira Kristu chotero, ngatitu mudamva Iye, ndipo 21
munapunzitsidwa mwa Iye, monga choonadi chiri mwa
Yesu; kuti mubvule, monga mwa makhalidwe anu oyamba, 22
munthu wakale'yo, wobvunda potsata zilakolako za
chinyengo; koma kuti mukonzeke, mukhale atsopano 23
mu mzimu wa mtima wanu, nimubvale munthu watsopano, 24
amene analengedwa monga mwa Mulungu, m'chilungamo,
ndi m'chiyero cha choonadi.

Mwa ichi, mutataya zonama, lankhulani zoona yense 25
ndi mnzache; kuti tiri ziwalo wina ndi mnzache.
Kwiyani, ndipo musachimwe; dzua lisalowe pa mkwiyo 26
wanu, ndipo'nso musampatse malo Mdierekezi. Waku- 27
ba'yo asabe'nso; koma makamaka agwiritse nchito, 28
nagwire nchito yokoma ndi manja ache, kuti akhale
nacho chakuchereza wosowa'yo. Nkhani yonse yobvunda 29
isaturuke mkamwa mwanu, koma ngati pali yina yabwino
ku kumangirira monga mofunika ndiyo, kuti ipatse

30 chisomo kwa iwo akumva. Ndipo musamvetse chisoni
Mzimu Woyera wa Mulungu, umene munasindikizidwa
chizindikilo mwa Iye, kufikira tsiku la maomboledwe.
31 Chiwawo chonse, ndi kupsya mtima, ndi mkwiyo, ndi
chipfuulo, ndi mwano zichotsedwe kwa inu, ndipo'nso
32 choipa chonse. Koma mukhalirane okoma wina ndi
mnzache, a mtima wachifundo, akuchitirana chisomo
nokha, monga'nso Mulungu mwa Kristu anachitira ife
chisomo.
5 Chifukwa chache khalani akutsanza a Mulungu, monga
2 ana okondedwa; ndipo yendayendani m'chikondi monga-
'nso Kristu anakukondani inu, nadzipereka yekha m'malo
mwathu, chopereka ndi nsembe kwa Mulungu, ichite
3 mnunko wonunka bwino. Koma dama ndi chidetso
chonse, kapena chisiriro, zisachulidwe ndi kuchulidwa
4 komwe mwa inu, monga kuyenera oyera mtima; kapena
chinyanso, ndi kulankhula zopanda pache, kapena zopusa
5 zimene siziyenera; koma makamaka chiyamiko. Pakuti
ichi muchizindikira kuti wa dama yense, kapena wa-
chidetso, kapena wosirira, amene apembedza mafano,
alibe kulowa-nyumba m'ufumu wa Kristu ndi Mulungu.
6 Asakunyengani inu munthu ndi mau opanda pache,
pakuti chifukwa cha izi umadza mkwiyo wa Mulungu
7 pa ana a kusamvera. Chifukwa chache musakhale ola-
8 ndirana nawo; pakuti kale munali mdima, koma tsopano
muli kuunika mwa Ambuye; yendayendani monga ana
9 a kuunika, pakuti chipatso cha kuunika tichipeza
10 m'ubwino wonse, ndi chilungamo, ndi choonadi; akuye-
11 sera chokondweretsa Ambuye nchiani; ndipo musa-
yanjane nazo nchito za mdima zosabala kanthu, koma
12 makamaka'nso muzitsutse; pakuti zochitidwa nawo mtseri,
13 kungakhale kuzinena kuchititsa manyazi. Koma zinthu
zonse potsutsika ndi kuunika, zionekera; pakuti chonse
14 chakuonetsa chiri kuunika. Ichi anena, Khala maso
wogona iwe, nuuke kwa akufa, ndipo Kristu adzawala
pa iwe.
15 Potero, penyani bwino poyendayenda panu, si monga
16 opanda nzeru, koma monga anzeru; akuchita machawi,
17 popeza masiku ali oipa. Chifukwa chache musakhale
opusa, koma dziwitsani chifuniro cha Ambuye nchiani.
18 Ndipo musaledzere nawo vinyo, m'mene muli chitayiko;
19 komatu mudzale nawo Mzimu, ndi kudzilankhuza nokha
ndi masalmo, ndi mayamiko, ndi nyimbo za uzimu, kuyi-
mbira ndi kuyimba m'malimba Ambuye m'mtima mwanu;

ndi kuyamika Mulungu Atate masiku onse, chifukwa cha 20
zonse, m'dzina la Ambuye wathu Yesu Kristu, ndi kumve- 21
rana wina ndi mnzache m'kuopa Kristu.

### Zoyenera m'banja la munthu.

Akazi inu, mverani amuna anu a inu eni, monga 22
kumvera Ambuye. Kuti mwamuna ali muthu wa mkazi, 23
monga'nso Kristu ali muthu wa mpingo, ali yekha Mpulu-
mutsi wa thupi'lo. Komatu monga mpingo umvera 24
Kristu, kotero'nso akazi amvere amuna awo m'zinthu
zonse. Amuna inu, kondani akazi'wo, monga'nso Kristu 25
anakonda mpingo, nadzipereka yekha m'malo mwache;
kuti akaupatule uwu, atauyeretsa ndi kuusambitsira madzi 26
ndi mau; kuti Iye akadziikire yekha mpingo'wo wa 27
ulemerero, wopanda banga, kapena kwinya, kapena
kanthu kotere; komatu kuti ukhale woyera, ndi wopanda
chirema. Kotero'nso amuna adzikonda akazi awo a iwo 28
okha monga ngati matupi a iwo okha. Wokonda mkazi
wa iye yekha adzikonda yekha; pakuti munthu sanadana 29
nayo nyama yache ndi kale lonse; komatu ailera nasu-
suza iyo, monga'nso Kristu mpingo; kuti tiri ziwalo za 30
thupi lache. Chifukwa cha ichi munthu adzasiya atate 31
ndi amai, nadzapatikira kwa mkazi wache; ndipo iwo
awiri adzakhala thupi la nyama limodzi. Chinsinsi ichi 32
nchachikuru; koma ndinena ine za Kristu ndi mpingo.
Koma'nso inu, yense pa yekha, yense akonde mkazi wache 33
wa iye yekha, monga adzikonda yekha; ndipo mkazi'yo
akumbukile kuti adziope mwamuna'yo.

Ana'nu, mverani akukubalani mwa Ambuye, pakuti 6
ichi nchabwino. Lemekeza atate wako ndi amako (ndilo 2
lamulo loyamba lokhala nalo lonjezano), kuti kukhale 3
bwino ndi iwe, ndi kuti ukhale wa nthawi yeikuru pa
dziko. Ndipo atate inu, musakwiitse ana anu; komatu 4
muwalere iwo m'maleredwe ndi chilangizo cha Ambuye.

Akapolo inu, mverani iwo ali ambuye anu monga mwa 5
thupi la nyama, ndi kuwaopa ndi kuwanthunthumirira,
ndi mtima wanu wosakumbukila kanthu kena, monga
kwa Kristu; si monga mwa ukapolo wa pa maso, monga 6
okondweretsa anthu, komatu monga akapolo a Kristu,
akuchita chifuniro cha Mulungu chochokera ku mtima;
akuchita ukapolo ndi kubvomereza mtima, monga kutu- 7
mikira Yesu Kristu, si anthu ai; podziwa kuti chinthu 8
chokoma chiri chonse yense achichita, adzambwezera
chomwe'chi Ambuye, angakhale ali kapolo kapena mfulu,

9 Ndipo, ambuye inu, muwachitire zomwe'zo iwo'wa, nimu-
leke kuwaopsa; podziwa kuti Ambuye wao ndi wanu
ali m'mwamba, ndipo palibe tsankhu kwa Iye.

### Zida za Mulungu.

10 Chotsalira, tadzilimbikani mwa Ambuye, ndi m'kulimba
11 kwa mphamvu yache. Tabvalani zida zonse za Mulungu,
kuti mudzakhoza inu kudziimika pokana machenjerero
12 a Mdierekezi. Chifukwa kuti kulimbana kwathu sitili-
mbana nawo mwazi ndi thupi la nyama, komatu nawo
maukulu, ndi maulamuliro, ndi akuchita zolimbika a dziko
la pansi a mdima uwu, ndi a uzimu a choipa m'zakuwamba.
13 Mwa ichi mudzitengere zida zonse za Mulungu, kuti
mudzakhoza kuima chitsutsire pofika tsiku loipa, ndipo,
14 mutachita zonse, mudzaima. Chifukwa chache imani,
mutadzimangira m'chuuno mwanu ndi choonadi, muta-
15 bvala'nso cha pa chifua cha chilungamo; ndipo mutadzi-
bveka mapazi anu ndi makonzedwe a Utenga Wabwino
16 wa nteradi; koposa zonse mutadzitengera'nso chikopa
cha chikulupiriro, chimene mudzakhoza kuzima nacho
17 mibvi yonse yoyaka moto ya woipa'yo. Mutenge'nso
chisoti cha chipulumutso, ndi lupanga la Mzimu, ndilo
18 mau a Mulungu; mwa pemphero lonse ndi pembedzero
muti mupemphere nthawi yonse mwa Mzimu, ndipo
pochezera pamenepo chichezerere ndi kupembedzera
19 oyera mtima onse, ndipo ine'nso, kuti andipatsire mau
m'kunditsegulira mkamwa molimbika, kuti ndizindikiritse
20 anthu chinsinsi'cho cha Utenga Wabwino, chifukwa cha
umene ndiri mtumiki wa m'unyolo, kuti mmenemo ndi-
kalankhule molimbika, monga ndiyenera kulankhula.

### Tukiko apita naye kalata'yo.

21 Koma kuti mukadziwe inu'nso za kwa ine, zimene
ndichita, zinthu zonse adzakuzindikiritsani Tukiko mbale
wokondedwa'yo, ndi mtumiki wokulupirika mwa Ambuye;
22 amene ndamtuma kwa inu chifukwa cha ichi'cho, kuti
mukazindikire za kwa ife, ndi kuti akatontoze mitima
yanu.
23 Mtendere ukhale kwa abale, ndi chikondi, pamodzi
ndi chikulupiriro, zochokera kwa Mulungu Atate, ndi
24 Ambuye Yesu Kristu. Akhale nacho chisomo onse
akukonda Ambuye wathu Yesu Kristu m'chosaonongeka.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AFILIPI

Paulo ndi Timoteo, akapolo a Yesu Kristu, kwa oyera 1
mtima onse mwa Kristu Yesu, akukhala ku Filipi,
pamodzi ndi oyang'anira ndi atumiki: Chisomo kwa inu 2
ndi mtendere za kwa Mulungu Atate wathu ndi Ambuye
Yesu Kristu.

## Paulo aulula chikondi chache cha kwa aFilipi. Awawerengera zipatso za ndende yache.

Ndiyamika Mulungu wanga pa chikumbukilo chonse 3
cha kwa inu; nthawi zonse m'pembedzero langa lonse la 4
kwa inu nonse ndichita pembedzero'lo ndi kukondwera,
chifukwa cha chiyanjano chanu chąkutandizira Utenga 5
Wabwino, kuyambira tsiku loyamba'lo, kufikira tsopano
lino; pokulupirira pamenepo, kuti Iye amene anayamba 6
mwa inu nchito yabwino adzaitsiriza kufikira tsiku la
Yesu Kristu: monga kundiyenera ine kuyesera za inu 7
nonse, popeza ndiri nako m'mtima mwanga, kuti inu
m'zomangira zanga, ndipo m'chodzikanira, ndi matsimi-
kizidwe a Utenga Wabwino, inu nonse muli oyanjana
nane m'chisomo. Pakuti Mulungu ali mboni yanga, 8
kuti ndilakalaka inu nonse m'makondedwe a Kristu
Yesu. Ndipo ichi ndipempha, kuti chikondi chanu 9
chisefukire chionjezere, m'chidziwitso, ndi kuzindikira
konse; kuti mukayesere inu zinthu zosiyana; kuti 10
mukakhale a mtima woona ndi wosalakwa, kufikira tsiku
la Kristu; odzala nacho chipatso cha chilungamo, chi- 11
mene chiri mwa Yesu Kristu, kuchitira Mulungu ulemerero
ndi chiyamiko.

Koma abale, ndifuna kuti muzindikire kuti zidja za 12
kwa ine zidachita makamaka kutandizira Utenga Wa-
bwino; kotero kuti zomangira zanga zinaonekera mwa 13
Kristu m'bwalo lonse la alonda, ndi kwa onse ena; ndi 14
kuti unyinji wa abale mwa Ambuye, pokulupirira m'zo-
mangira zanga, alimbika mtima koposa kulankhula mau
a Mulungu opanda mantha. Enatu alalikira'nso Kristu 15
chifukwa cha nsanje ndi ndeu; koma ena'nso chifukwa
cha kukoma mtima; ena'wo atero ndi chikondi, podziwa 16
kuti anandiika ndichite chokanira cha Utenga Wabwino;
koma ena alalikira Kristu mochokera m'chotetana, kosati 17

koona, akuyesa kuti adzandibukitsira chisautso m'zoma-
18 ngira zanga. Potero nchiani? Chokha'cho kuti m'mala-
likidwe onse, ngati pa maso pokha, ngati m'choonadi,
Kristu alalikidwa; ndipo mmenemo ndikondwera, koma-
19 'nso ndidzakondwera. Pakuti ndidziwa kuti ichi chidza-
ndichitira ine chipulumutso, mwa pembedzero lanu ndi
20 kundipatsa'ko kwa Mzimu wa Yesu Kristu; monga
mwa kulingiriritsa ndi chiyembekezo changa, kuti palibe
chinthu chidzandichititsa manyazi, komatu mwa kuli-
mbika mtima konse, monga nthawi yonse, tsopano'nso
Kristu adzakuzidwa m'thupi langa, kapena mwa moyo,
21 kapena mwa imfa. Pakuti kwa ine kukhala ndi moyo
22 ndiko Kristu, ndi kufa kuli kupindula. Koma ngati
kukhala ndi moyo m'thupi la nyama, ndiko chipatso cha
nchito yanga, sindizindikira'nso chimene ndidzasankha.
23 Koma ndipanidwa nazo ziwiri'zo, pokhala nacho cholaka-
laka cha kuchoka kukhala ndi Kristu, ndiko kwabwino
24 koposaposatu; koma kukhalabe m'thupi la nyama ndiko
25 kufunika koposa, chifukwa cha inu. Ndipo pokulupirira
pamenepo ndidziwa kuti ndidzakhala, ndi kukhalitsa ndi
inu nonse, kuonjezera chimwemwe cha chikulupiriro
26 chanu; kuti kudzitamandira kwanu kuchuruke m'Kristu
Yesu mwa ine, mwa kukkala'nso ine kwa inu.

**Akristu alimbike, ayanjane, adzichepetse, atsate chiyeretso.**

27 Chokha'chi, mayendedwe anu ayenere Utenga Wa-
bwino wa Kristu: kuti, ndingakhale nditi ndirinkudza
ndi kuona inu, ndingakhale nditi ndiri kwina, ndikamva
za kwa inu, kuti muimika mu mzimu umodzi, ndi kugwirira
pamodzi ndi moyo umodzi chikulupiriro cha Utenga
28 Wabwino; osaopa adani m'kanthu konse, chimene chiri
kwa iwo'wa chitsimikiziro cha maonongedwe, koma kwa
29 inu cha chipulumutso, ndicho cha kwa Mulungu; kuti
kwapatsidwa kwa inu kwaufulu chifukwa cha Kristu,
sikukulupirira kwa Iye kokhakokha, komatu'nso kumva-
30 zowawa chifukwa cha Iye, ndi kukhala nacho inu
chilimbano chomwe'chi mudachiona mwa ine, nimukumva
tsopano chiri mwa ine.

2 Ngati tsono kuli chitontozo mwa Kristu, ngati chi-
khazikitso cha chikondi, ngati chiyanjano cha Mzimu,
2 ngati makondedwe, ndi zisoni, kwaniritsani chimwemwe
changa, kuti mukalingalire mtima zomwe'zo, akukhala
nacho chikondi chomwe, a moyo umodzi, olingalira mtima

umodzi; musachite kanthu monga mwa chotetana, kapena 3
monga mwa ulemerero wopanda pache, koma'tu ndi
kudzichepetsa mtima, yense ayesere anzache oposa iye
yekha; munthu yense asapenyerere zache za iye yekha, 4
koma yense apenyerere'nso za mnzache. Mukhale nawo 5
mtima mkati mwanu umene'nso unali mwa Kristu Yesu,
amene'yo pokhala nawo maonekedwe a Mulungu, sana- 6
chiyesa cholanda kukhala wofana ndi Mulungu, koma 7
anadzikutula yekha, natenga maonekedwe a kapolo,
nakhala m'mafanidwe a anthu; ndipo popezedwa m'mao- 8
nekedwe ngati munthu, anadzichepetsa yekha, nakhala
womvera kufikira imfa, ndiyo imfa ya pa mtanda. Mwa 9
ichi'nso Mulungu anamkwezetsa Iye, nampatsa dzina
limene liposa maina onse, kuti m'dzina la Yesu bondo 10
lonse lipinde, la za mwamba ndi za pa dziko, ndi za
pansi pa dziko, ndi malilume onse abvomere kuti Yesu 11
Kristu ali Ambuye, kuchitira ulemu Mulungu Atate.

Potero, okondedwa anga, monga momwe mumvera 12
nthawi zonse, posati pokhapokha pokhala ine ndiripo,
komatu makamaka tsopano pokhala ine palibe, gwirani
nchito yache ya chipulumutso chanu ndi mantha, ndi
kunthunthumira; pakuti wakuchita mwa inu ndi kufuna 13
ndi kuchita, chifukwa cha kukoma mtima kwache, ndiye
Mulungu. Chitani zonse kopanda madandaulo ndi maka- 14
ni, kuti mukakhale osalakwa ndi oona, ana a Mulungu 15
opanda chirema pakati pa mbadwo yokhotakhota ndi ya
matsutso, mwa iwo amene muonekera monga miyuni
m'dziko la pansi, akuonetsera mau a moyo; kuti ine 16
ndikakhale akudzitamandira nawo m'tsiku la Kristu,
kuti sindinatamanga chabe, kapena kugwiritsa nchito
chabe. Komatu ngati'nso nditiridwa pa nsembe ndi 17
kutumikira kwa chikulupiriro chanu, ndikondwera, ndipo
ndikondwera pamodzi ndi inu nonse; momwemo'nso 18
kondwerani inu, nimukondwere pamodzi ndi ine.

### Mbiri ya Timoteo ndi Epafrodito, amitenga akunka kwa aFilipi.

Koma ndiyembekeza mwa Ambuye Yesu kuti nditu- 19
miza Timoteo kwa inu msanga, kuti ine'nso nditontozeke
bwino pozindikira za kwa inu. Pakuti ndiribe wina wa 20
mtima womwe'wo, amene adzasamalira za kwa inu ndi
mtima woona. Pakuti onse'wa atsata za iwo okha, si za 21
Yesu Kristu. Koma muzindikira matsimikizidwe ache, 22
kuti, monga mwana achitira atate wache, anatumikira

23 pamodzi ndi ine Utenga Wabwino. Amene'yo nditu
tsono ndiyembekeza kumtuma kosachedwa mmene ndi-
24 kapenyerera za kwa ine zidzatani ; koma ndikulupirira
mwa Ambuye kuti ine ndekha'nso ndidzadza msanga.
25 Koma ndinayesa nkufunika kutuma kwa inu Epafrodito
mbałe'yo, ndiye wanchito mnzanga ndi msilikari mnzanga,
ndiye mtumwi wanu, ndi wonditumikira pa chosowa
26 changa ; popeza anali wołakałaka inu nonse, nabvutika
27 mtima chifukwa mudamva kuti anadwała. Pakuti'nso
anadwaładi pafupi pa imfa ; komatu Mułungu anamchi-
tira chifundo ; koma si iye yekha, komatu ine'nso, kuti
28 ndisakhałe nacho chisoni chionjezere-onjezere. Chifukwa
chache ndamtuma iye chifułumizire, kuti pakumuona iye
mukakondwere'nso, ndi ine'nso chindichepere chisoni.
29 Chifukwa chache mumłandire iye mwa Ambuye, ndi
30 chimwemwe chonse ; nimuchitire ułemu otere'wa ; kuti
chifukwa cha nchito ya Kristu anafikira pafupi pa imfa,
wosasamałira moyo wache, kuti akakwaniritse chiperewero
cha utumiki wanu wa kwa ine.

**Awachenjeza asatsate atumwi onyenga. Aone-tsere zipatso za Mzimu.**

3 Chotsalira, abałe anga, kondwerani mwa Ambuye.
Kułembera zomwe'zo kwa inu, sikundibvuta ine, koma kwa
2 inu kuli kukhazikitsa. Penyererani agaru'wo, penyererani
3 ochita zoipa, penyererani choduładuła ; pakuti ife ndife
mdulidwe, akutumikira popembedza ndi Mzimu wa Mułu-
ngu, nadzitamandira mwa Yesu Kristu, ndipo osakulupirira
4 m'thupi ła nyama : ndingakhałe ine'nso ndiri nako ka kuku-
łupirira m'thupi ła nyama ; ngati wina yense ayesera kuku-
5 łupirira m'thupi ła nyama, makamaka ine'yu ; wodulidwa
tsiku ła chisanu ndi chitatu, wa mbadwo wa Israyeli, wa
fuko ła Benjamini, mHebri wa mwa aHebri ; monga mwa
6 małamulo mFarisi ; monga mwa changu, wozunza mpingo ;
monga mwa chiłungamo cha m'małamulo wokhała wosa-
7 łakwa ine. Komatu zonse zimene zinandipindulira,
zomwe'zo ndaziyesera chitayiko chifukwa cha Kristu.
8 Komatu zeni zeni'nso ndiyesera zonse zikhałe chitayiko,
chifukwa cha mapambanidwe a chizindikiritso cha Kristu
Yesu Ambuye wanga : chifukwa cha iye'yu ndinatayikitsa
zinthu zonse, ndipo ndiziyesera za pa dzała, kuti ndikadzi-
9 onjezere Kristu, ndi kupezedwa mwa Iye, wosati wakukhała
nacho chiłungamo changa cha m'małamulo, koma chimene
cha mwa chikulupiriro cha Kristu, chiłungamo'cho cho-

chokera mwa Mulungu ndi chikulupiriro ; kuti ndimzindi- 10
kire Iye, ndi mphamvu ya kuuka'nso kwache, ndi chiya-
njano cha zowawa zache, pofanizidwa ndi imfa yache;
ngati nkotheka ndikafikire kuuka'nso kwa akufa. Si 11
kunena kuti ndalandira kale, kapena kuti ndatha kuko- 12
nzeka wamphumphu ; koma ndilondetsa, ngati'nso ndika-
chigwire ichi chimene ndagwidwa ndi Yesu Kristu
chifukwa chache. Abale, ine sindiwerengera ndekha 13
kuti ndatha kuchigwira : koma chinthu chimodzi ndichi-
chita ; poiwaladi za mbuyo, ndi kutambalitsira zamtsogolo,
ndilondetsa polekezera'po, kutsatira msupo wa maitanidwe 14
akumwamba a Mulungu a mwa Kristu Yesu. Tonse'fe 15
amene tsono tidakonzeka amphumphu, tilingirire ichi
mu mtima ; ndipo ngati kuli kanthu mulingirira nako
kwina mu mtima, aka'nso Mulungu adzabvumbulutsira inu ;
chokha'chi, kumene tidafikira'ko, mayendedwe athu ali- 16
ngane'ko.

Abale, khalani pamodzi akutsānza anga, ndipo 17
yanganirani iwo akuyenda kotero monga muli ndi ife
chitsanzo chanu. Pakuti ambiri, amayendayenda, za 18
amene ndinakuuzani kawiri kawiri, ndipo tsopano'nso
ndikuuzani ndi kulira, ali adani a mtanda wa Kristu;
chitsiriziro chawo ndicho kuonongeka, Mulungu wao 19
ndiyo mimba yao, ulemerero wao uli m'manyazi awo,
amene alingirira-mtima za pa dziko. Pakuti ufulu wathu 20
uli kumwamba ; kuchokera komwe'nso tilindirira Mpulu-
mutsi, Ambuye Yesu Kristu ; amene adzasandutsa thupi 21
lathu lopepulidwa, lifanane nalo thupi lache la ulemerero,
monga mwa machitidwe amene akhoza kudzigonjetsera
nawo zinthu zonse.

Potero, abale anga okondedwa, olakalakidwa, ndinu 4
chimwemwe changa ndi korona wanga, imani motere mwa
Ambuye, okondedwa.

Ndidandaulira Euodiya, ndidandaulira Suntuke, alingi- 2
rire ndi mtima umodzi mwa Ambuye. Inde, ndikupempha- 3
'nso mnzanga wa m'goli woona, iwe utandizire akazi awa
amene anakangalika nane pamodzi mu Utenga Wabwino,
pamodzi ndi Klemento onso, ndi otsala aja anchito
anzanga, amene maina awo ali m'buku la moyo.

Kondwerani mwa Ambuye nthawi zonse : ndibwereza- 4
'nso kutero, kondwerani. Kufatsa-mtima kwanu kuzindi- 5
kirike ndi anthu onse. Ambuye ali pafupi. Musadere 6
nkhawa konse ; komatu m'zonse ndi pemphero, ndi
pembedzero, pamodzi ndi chiyamiko, zofunsa zanu zidzi-

7 wike kwa Mulungu. Ndipo mtendere wa Mulungu
wakupambana chidziwitso chonse, udzasunga mitima yanu
ndi maganizo anu mwa Kristu Yesu.
8 Chotsalira, abale, zinthu ziri zonse ziri zoona, ziri
zonse zolemekezeka, ziri zonse zolungama, ziri zonse
zoyera, ziri zonse zokongola, ziri zonse zimveka zokoma ;
ngati kuli chokoma-mtima china, kapena chitamando china
9 kadzilingiririni izi. Zimene'nso mudazipunzira, ndi
kuzilandira, ndi kuzimva, ndi kuziona mwa ine zomwe'zo
chitani ; ndipo Mulungu wa mtendere adzakhala pamodzi
ndi inu.

### Paulo ayamika Afilipi adamtuma zomtandizira.

10 Koma ndinakondwera mwa Ambuye kwakukuru, kuti
tsopano ndipo munatsitsimuka'nso kulingirira-mtima za
kwa ine, kumeneko onso munalingirira'ko, koma muna-
11 sowa pochita'po. Si kuti ndinena monga mwa chipere-
wero, pakuti ndapunzira ine, kuti zindikwanire ziri zonse
12 zoti ndiri nazo. Ndadziwa ngakhale kupeputsidwa,
ndadziwa'nso kusefukira ; konseko ndi m'zinthu zonse
ndalowa mwambo wa kukhuta, ndipo'nso wa kumva njala ;
13 wakusefukira, ndipo'nso wakusowa. Ndikhoza zonse
14 mwa Iye yemwe wondipatsa mphamvu. Koma munachita
bwino kuti munandichitira chiyanjano m'chisautso changa.
15 Koma mudziwa'nso inu nokha, inu aFilipi, kuti m'chiya-
mbi cha Utenga Wabwino, pamene ndinachoka kuturuka
m'Makedoniya, sunandichitira chiyanjano mpingo umodzi
wonse m'makhalidwe a chipereko ndi cholandira, koma
16 inu nokha ; kuti m'Tesalonika'nso munanditumizira pa
17 chosowa changa kamodzi kapena kawiri. Sikunena kuti
nditsata chopereka'cho, komatu nditsata chipatso chaku-
18 churukira ku chiwerengero chanu. Koma ndiri nazo
zonse, ndipo ndisefukira : ndadzazidwa, popeza ndalandira
kwa Epafrodito zidja zidachokera kwanu, mnunko wa
fungo labwino, nsembe yolandirika, yokondweretsa Mulu-
19 ngu. Koma Mulungu wanga adzadzaza chosowa chanu
chonse monga mwa chuma chache m'ulemerero mwa
20 Kristu Yesu. Ndipo kwa Mulungu ndi Atate wathu
kukhale ulemerero ku nthawi za nthawi, Amen.
21 Lankhula woyera mtima yense mwa Kristu Yesu,
22 abale'wo akukhala ndi ine alankhula inu. Oyera mtima
onse alankhula inu, koma makamaka iwo a banja la
23 Kaisara. Chisomo cha Ambuye Yesu Kristu chikhale ndi
mzimu wanu.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AKOLOSE

Paulo, mtumwi wa Kristu Yesu mwa chifuniro cha 1
Mulungu, ndi Timoteo mbale'yo, kwa oyera mtima ndi 2
abale okulupirika mwa Kristu a m'Kolose: Chisomo kwa
inu ndi mtendere wochokera kwa Mulungu Atate wathu.

**Za chikulupiriro ndi chikondi cha a ku Kolose. Paulo awapempherera. Yesu Kristu Mpulumutsi ali maonekedwe a Mulungu, wolenga zonse, ndi muthu wa mpingo.**

Tiyamika Mulungu Atate wa Ambuye wathu Yesu 3
Kristu ndi kupempherera inu nthawi zonse, popeza tida- 4
mva za chikulupiriro chanu cha mwa Kristu Yesu, ndi
chikondi muli nacho kwa oyera mtima onse; chifukwa 5
cha chiyembekezo chosungikira kwa inu m'mwamba,
chimene mudachimva kale m'mau a choonadi cha Utenga
Wabwino, umene udafikira kwa inu; monga'nso m'dziko 6
lonse la pansi unabala zipatso, numakula, monga'nso mwa
inu, kuyambira tsiku'lo mudamva nimunazindikira chi-
somo cha Mulungu m'choonadi; monga momwe muna- 7
punzira kwa Epafra kapolo mnzathu wokondedwa, ndiye
mtumiki wokulupirika wa Kristu chifukwa cha ife;
amene'nso anatifotokozera chikondi chanu mwa Mzimu. 8
Mwa ichi ife'nso, kuyambira tsiku'li tidamva sitileka 9
kupembedzera inu ndi kupempherera inu, kuti mukadza-
zidwe ndi chizindikiritso cha chifuniro chache mu nzeru
zonse ndi chidziwitso cha mzimu, kuti mukayendeyende 10
koyenera Ambuye kukamkondweretsa monsemo, ndi
kubala zipatso mu nchito yonse yabwino, ndi kukula
m'chizindikiritso cha Mulungu; olimbikitsidwa m'chili- 11
mbiko chonse, monga mwa mphamvu ya ulemerero wache,
kuchitira chipiriro chonse ndi kuleza mtima konse
pamodzi ndi chimwemwe, ndi kuyamika Atate, amene 12
anatiyeneretsa ife kulandirana nawo cholowa cha oyera
mtima m'kuunika; amene anatilanditsa ife ku ulamuliro 13
wa mdima, natisuntitsa kutilowetsa ufumu wa mwana wa
chikondi chache; amene tiri nawo maomboledwe ndi Iye, 14
m'kukululukidwa kwa zochimwa zathu; amene ali fanizo 15
la Mulungu wosaoneka'yo, wobadwa woyamba wa chile-
ngedwe chonse; kuti mwa Iye zinalengedwa zonse za 16

mwamba, ndi za pa dziko, zooneka'zo ndi zosaoneka'zo,
kapena mipando yachifumu, kapena maufumu, kapena
maukulu, kapena maulamuliro; zinthu zonse zinale-
17 ngedwa mwa Iye ndi kwa Iye. Ndipo Iye ali woyamba
wa zonse, ndipo zonse ziimikika pamodzi mwa Iye.
18 Ndipo Iye ali muthu wa thupi, mpingo'wo; ndiye chi-
yambi, wobadwa-woyamba woturuka mwa akufa; kuti
19 akakhale Iye mwa zonse woyambayamba. Kuti kuna-
mkomera Atate kuti mwa Iye chidzalidwe chonse chi-
20 khalire, mwa Iye'nso kuyanjanitsa zinthu zonse kwa Iye
mwini, atachita mtendere mwa mwazi wa mtanda wache;
mwa Iyetu, kapena za pa dziko, kapena za mwamba.
21 Ndipo inu, okhala alendo kale ndi adani m'chifua chanu,
m'nchito zoipa'zo, koma tsopano anakuyanjanitsani,
22 m'thupi la nyama yache mwa imfa'yo, kukaimika inu
oyera, ndi opanda chirema ndi osatsutsika pa maso
23 pache; ngatitu mukhalabe m'chikulupiriro, ochimika
ndi okhazikika ndi osasuntika kulekana nacho chiye-
mbekezo cha Utenga Wabwino umene mudaumva, wola-
likidwa m'chilengedwe chonse pansi pa mwamba;
umene ine Paulo ndakhala mtumiki wache.

**Machitachita a Paulo m'utumiki wache.**

24 Tsopano ndikondwera nazo zowawa'zo chifukwa cha
inu, ndipo ndikwanitsa zoperewera za chisautso cha Kristu
m'thupi la nyama langa chifukwa cha thupi lache, ndiwo
25 mpingo'wo; umene ndinakhala mtumiki wache, monga
mwa udindo wa Mulungu umene anandipatsa ine waku-
26 chitira inu, wakukwanitsa mau a Mulungu, ndiwo chinsi-
nsi'cho chinabisika kuyambira pa nthawi'zo, ndi kuyambira
pa mibadwo'yo; koma anachionetsa tsopano kwa oyera
27 ache, kwa iwo amene Mulungu anafuna kuwazindikiritsa
ichi chimene chiri chuma cha ulemerero wa chinsinsi
pakati pa amitundu, ndiye Kristu mwa inu, chiyembekezo
28 cha ulemerero: amene timlalikira ife, ndi kuchenjeza
munthu ali yense ndi kupunzitsa munthu ali yense
mu nzeru zonse, kuti tionetsere munthu ali yense wamphu-
29 mphu mwa Kristu; kuchita ichi ndidzibvutitsa ndi
kuyesetsa monga mwa machitidwe ache akuchita mwa
ine mu mphamvu.

2 Pakuti ndifuna kuti inu mudziwe nkhawa yotani
ndiri nayo chifukwa cha inu, ndi iwo'wa a m'Laodikeya,
ndi onse amene sanaone nkhope yanga m'thupi la nyama;
2 kuti itontozeke mitima yao, nalumikizika pamodzi iwo

m'chikondi, kufikira chuma chonse cha udzazidwe wa
chidziwitso, kuti akaziudikire iwo chinsinsi cha Mulungu,
ndiye Kristu, ameue zolemera zonse za nzeru ndi chizi- 3
ndikiritso zibisika mwa Iye.

**Awachenjeza asatsate malangizo onyenga.**

Ichi ndinena, kuti munthu asakusokeretseni inu ndi 4
mau okopakopa. Pakuti ndingakhale ndiri kwina 5
m'thupi la nyama, komatu mu mzimu ndiri pamodzi ndi
inu, wokondwera pakupenya makonzedwe anu, ndi
chilimbiko cha chikulupiriro chanu cha kwa Kristu.

Chifukwa chache monga momwe munalandira Kristu 6
Yesu Ambuye, muyendeyende mwa Iye, ozikidwa mizu 7
ndi omangirika mwa Iye, ndi okhazikika m'chikulupiriro,
monga munapunzitsidwa, ndi kuchurukitsa chiyamiko.

Penyani kuti pasakhale wina wakulanda inu ngati 8
chuma, mwa kukonda nzeru kwache, ndi chinyengo cho-
panda pache, potsata mwambo wa anthu, potsata zoyamba
za dziko la pansi, osati potsata Kristu: kuti mwa Iye chi- 9
khalira chidzazidwe cha Umulungu m'thupi, ndipo muli 10
mwa Iye odzazidwa, ndiye muthu wa ukulu wonse ndi
ulamuliro: amene'nso munadulidwa mwa Iye ndi mdulidwe 11
wosachitika ndi manja, m'mabvulidwe a thupi la nyama,
mu mdulidwe wa Kristu; popeza munaikidwa m'manda 12
pamodzi ndi Iye mu ubatizo, momwemo'nso munauki-
tsidwa pamodzi ndi Iye mwa chikulupiriro cha machitidwe
a Mulungu, amene anamukitsa Iye kwa akufa. Ndipo 13
inu, pokhala akufa mwa zolakwa ndi kusadulidwa kwa
thupi la nyama lanu anakupatsani moyo pamodzi ndi Iye,
mmene adatikululukira ife zolakwa zonse; adatha kuti- 14
fafanizira cha pa ife'cho cholembedwa m'zoikika'zo,
chimene chinali chotsutsana nafe: ndipo anachichotsera
pakati'po, ndi kuchikomera ichi pa mtanda; atabvulira 15
maukulu ndi maulamuliro, anawaonetsera poyera; nawa-
gonjetsera nako.

Chifukwa chache munthu ali yense asakuweruzeni inu 16
m'chakudya, kapena chakumwa, kapena m'kunena tsiku
la phwando, kapena la mwezi wokhala lero, kapena la
Sabata; ndizo mtunzi wa zirinkudza'zo; koma thupi ndi 17
la Kristu. Munthu ali yense asakunyengeni ndi kulanda 18
mphoto yanu ndi kudzichepetsa mwini wache, ndi kugwa-
dira kwa angelo, ndi kukhalira mu izi adaziona, wodzi-
tukumula chabe ndi zolingalira, za thupi la nyama lache,
wosagwiritsa muthu'wo, kuchokera kwa Iye amene thupi 19

lonse, lotandizidwa ndi kulumikizidwa pamodzi mwa
mfundo ndi mitsempa, likula ndi makulidwe a Mulungu.
20 Ngati munafa pamodzi ndi Kristu kusiyana nazo
zoyamba za dziko la pansi, mukonjeranji zoikika'zo,
monga ngati moyo wanu mukhala nawo m'dziko la pansi,
21 usaikapo dzanja, usalawa, usakhudza, (ndizo zonse zakuono-
22 ngedwa pochita nazo), monga mwa malangizo ndi mapu-
23 nziro a anthu? zimene ziri nawotu manenedwe a nzeru
m'kutumikira kwa chifuniro cha mwini wache, ndi kudzi-
chepetsa, ndi kusalabadira thupi; koma ziribe mphamvu
konse ya kuletsa chikhutitso cha thupi la nyama.

**Awachenjeza atsate chiyeretso ndi chiko-ndano cha abale.**

3 Chifukwa chache ngati munaukitsidwa pamodzi ndi
Kristu, funani zakumwamba, kumene kuli Kristu wokhala
2 pa dzanja lamanja la Mulungu. Lingalirani zakumwamba
3 osati za pa dziko ai. Pakuti munafa, ndipo moyo wanu
4 wabisika pamodzi ndi Kristu mwa Mulungu. Pamene
Kristu adzaoneka, ndiye moyo wathu, pamenepo inu'nso
mudzaonekera pamodzi ndi Iye m'ulemerero.
5 Chifukwa chache fetsani ziwalo'zo ziri pa dziko; dama,
chidetso, chifunitso cha manyazi, chilakolako choipa, ndi
6 chisiriro, 'chimene chiri kupembedza mafano; chifukwa
cha izi zomwe ukudza mkwiyo wa Mulungu pa ana a
7 kusamvera; zimene munayendayenda'mo inu'nso kale,
8 pamene munakhala ndi moyo wanu mmenemo. Koma
tsopano tayani inu'nso zonse'zi; mkwiyo, kupsa mtima,
9 dumbo, mwano, zonyansa zoturuka mkamwa mwanu: mu-
samanamizana wina ndi mnzache; popeza mudabvula
10 munthu wakhale pamodzi ndi nchito zache, ndipo muna-
bvala watsopano'yo, amene alikukonzeka watsopano, kuti
akhale nacho chizindikiritso, monga mwa chifaniziro cha
11 Iye amene anamlenga iye: pamene palibe mHelene ndi
mYuda, mdulidwe ndi kusadulidwa, wachedwa wakunja,
mSkuti, kapolo, mfulu, komatu Kristu ali zonse, ndi
m'zonse.
12 Chifukwa chache bvalani, monga osankhika a Mulungu,
oyera mtima ndi okondedwa, mtima wa chifundo, kukoma
13 mtima, kudzichepetsa, chifatso, kuleza mtima; kulolerana
wina ndi mnzache, ndi kukululukirana eni okha, ngati
wina ali nacho chifukwa pa mnzache; monga'nso Ambuye
14 anakululukira inu, teroni inu'nso; koma koposa izi
zonse khalani nacho chikondano, ndicho chomangira cha

mtima wamphumphu. Ndipo mtendere wa Kristu uchite 15
ufumu m'mitima yanu, kulingako'nso munaitanidwa
m'thupi limodzi; ndipo khalani akuyamika. Mau a 16
Kristu akhalire mwa inu chichurukire mu nzeru yonse,
ndi kupunzitsa ndi kuambirirana eni okha ndi masalmo,
ndi mayamiko ndi nyimbo za uzimu, ndi kuyimbira Mu-
lungu ndi chisomo mu mtima mwanu. Ndipo chiri chonse 17
mukachichita m'mau kapena mu nchito, chitani zonse
m'dzina la Ambuye Yesu, ndi kuyamikira Mulungu Atate
mwa Iye.

### Za m'banja la munthu.

Akazi inu, mudzimvera amuna anu, monga kuyenera 18
mwa Ambuye. Amuna inu, kondani akazi anu, ndipo 19
musawawire mtima iwo. Ana inu, mverani akubala inu, 20
m'zonse, pakuti ichi Ambuye akondwera nacho. Atate inu, 21
musaputa ana anu, kuti angataye mtima. Akapolo inu, 22
mverani m'zonse iwo amene ali ambuyĕ monga mwa thupi
la nyama, wosati ukapolo wa pa maso, monga okondwe-
retsa anthu, komatu ndi mtima wakulinga kumodzi,
akuopa Ambuye; chiri chonse mukachichita, gwirani 23
nchito mochokera m'mtima, monga kwa Ambuye, osati
kwa anthu ai; podziwa kuti mudzalandira kwa Ambuye 24
mphoto ya cholowa; mugwira ukapolo kwa Ambuye
Kristu. Pakuti iye wakuchita chosalungama adzabweze- 25
dwa chimene anachita chosalungama'cho; ndipo palibe
tsankhu.

Ambuye inu, chitirani akapolo anu cholungama ndi 4
cholingana; podziwa kuti inu'nso muli naye Mbuye
m'mwamba.

### Awachenjeza za kupemphera, ndi zaku-khala nayo nzeru.

Chitani khama m'kupemphera, nimudikire momwemo 2
ndi chiyamiko; ndi kutipempherera ife'nso pomwepo, kuti 3
Mulungu atitsegulire ife pa khomo pa mau, kuti tilankhule
chinsinsi cha Kristu; chimene'nso ndiri mu ndende chifu-
kwa chache, kuti ndichionetse ichi monga ndiyenera ine 4
kulankhula. Muyendera mu nzeru ndi iwo akunja, kuchita 5
machawi nthawi ingatayike. Mau anu akhale m'chisomo, 6
okoleretsa, kuti mukadziwe inu mayankidwe anu a kwa
yense akatani.

### Atuma Tukiko ndi Onesimo. Awalankhula.

Zonse za kwa ine adzakuzindikiritsani Tukiko, mbale 7

wokondedwa ndi mtumiki wokulupirika ndi kapolo
8 mnzanga mwa Ambuye: amene ndamtuma kwa inu chi-
fukwa cha ichi chomwe, kuti mukazindikire za kwa ife,
9 ndi kuti atontoze mitima yanu; pamodzi ndi Onesimo,
mbale wokulupirika ndi wokondedwa, amene ali wa kwa
inu. Zonse za kuno adzakuzindikiritsani inu.
10 Aristarko wa m'ndende mnzanga akulankhulani inu,
ndi Marko, msuwani wa Barnaba (amene munalandira
zolamulira za kwa iye; akafika kwanu, mumlandire iye),
11 ndi Yesu, wochedwa Yusto, ndiwo a mdulidwe: iwo okha
ndiwo anchito anzanga a ku ufumu wa Mulungu, ndiwo
12 akundikhalira ine chonditontoza mtima. Akulankhulani
inu Epafra ndiye wa kwa inu, ndiye kapolo wa Yesu Kristu,
wakulimbira chifukwa cha inu m'mapemphero ache masiku
onse, kuti mukaime amphumphu ndi odzazidwa m'chifu-
13 niro chonse cha Mulungu. Pakuti ndimchitira iye mboni
kuti adziwawitsa nayo nchito chifukwa cha inu, ndi iwo
14 a'mLaodikeya, ndi iwo a m'Herapoli. Akulankhulani
15 inu Luka sing'anga wokondedwa, ndi Dema. Lankhulani
abale'wo a m'Laodikeya, ndi Numfa, ndi mpingo'wo wa
16 m'nyumba yao. Ndipo pamene mudamwerenga kalata
uyu, chitani kuti amwerenge'nso mu mpingo wa ku
Laodikeya, ndi kuti inu'nso muwerenge wa ku Laodikeya.
17 Ndipo nenani kwa Arkipo, Tapenyera utumiki umene
udaulandira mwa Ambuye, kuti uukwanitse.
18 Kulankhula ndi dzanja langa, kwa ine Paulo. Ku-
mbukilani zomangira zanga. Chisomo chikhale nanu.

# KALATA WOYAMBA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA ATESALONIKA

1 Paulo, ndi Silvano, ndi Timoteo, kwa mpingo wa
aTesalonika mwa Mulungu Atate ndi Ambuye Yesu
Kristu: Chisomo kwa inu ndi mtendere.

**Zipatso za Utenga Wabwino ku Tesalonika.**

2 Tiyamika Mulungu nthawi zonse chifukwa cha inu
3 nonse, ndi kuchita chikumbukilo chanu m'mapemphero
athu; ndi kukumbukila kosalekeza nchito yanu ya chiku-

lupiriro, ndi chikondi chochitachita, ndi chipiriro cha
chiyembekezo cha Ambuye wathu Yesu Kristu, pa maso
pa Mulungu Atate wathu; podziwa, abale okondedwa 4
ndi Mulungu, chisankhidwe chanu, kuti Utenga Wabwino 5
wathu sunadza kwa inu m'mau mokha, komatu unso
mu mphamvu, ndi mwa Mzimu Woyera, ndi m'kuchu-
rukira kwakukuru; monga mudziwa tinakhala onga otani
mwa inu chifukwa cha inu. Ndipo munayamba kukhala 6
akutsanza athu, ndi a Ambuye, mmene mudalandira mau-
'wo m'chisautso chambiri, ndi chimwemwe cha Mzimu
Woyera; kotero kuti munayamba kukhala inu chitsanzo 7
kwa onse akukulupirira m'Makedoniya ndi m'Akaya.
Pakuti kuturuka kwa inu kudamveka mau a Ambuye, 8
osati m'Makedoniya ndi Akaya mokha, komatu m'malo
monse chikulupiriro chanu cha kwa Mulungu chidaturuka;
kotero kuti sikufunika kwa ife kulankhula kanthu. Pakuti 9
iwo okha alalikira za ife, malowedwe athu a kwa inu anali
otani; ndi kuti munatembenukira kwa Mulungu posiyana
nawo mafano, kutumikira Mulungu weni weni wa moyo,
ndi kulindirira Mwana wache achokere kumwamba, 10
amene anamukitsa kwa akufa, Yesu, wotipulumutsa ife
ku mkwiyo ulinkudza.

**Za utumiki wache wa kwa aTesalonika.**

Pakuti, abale, mudziwa nokha malowedwe athu a kwa 2
inu, kuti sanakhala opanda pache; koma tingakhale 2
tidamva zowawa kale, ndipo anatichitira chipongwe,
monga mudziwa, ku Filipi, tinalimbika pakamwa mwa
Mulungu wathu kulankhula ndi inu Utenga Wabwino wa
Mulungu m'kutsutsana kwambiri. Pakuti kuchenjeza 3
kwathu sikuchokera ku kusochera, kapena ku chidetso,
kapena m'chinyengo: komatu monga Mulungu anati- 4
bvomereza kutiikiza Utenga Wabwino, kotero tilankhula;
osati monga okondweretsa anthu, koma Mulungu; amene
ayesera mitima yathu. Pakuti sitinayenda nawo mau 5
osyasyalika nthawi iri yonse, monga mudziwa, kapena
kupsinjira msiriro, mboni ndi Mulungu; kapena sitina- 6
khala ofuna ulemerero wa kwa anthu, kapena kwa inu,
kapena ena, tingakhale tinali nayo mphamvu ya kukule-
metsani monga atumwi a Kristu. Komatu tinakhala 7
ofatsa pakati pa inu, monga mmene mlezi afukata ana
ache a iye yekha: kotero ife polirira inu, tinabvomera 8
mokondwera kupereka kwa inu si Utenga Wabwino wa
Mulungu wokha, koma'nso moyo wathu, popeza muda-

9 khala okondedwa kwa ife. Pakuti mukumbukila, abale,
chibvutidwe chathu ndi chichitidwe chathu; kuti ndi
kuchita usiku ndi usana, kuti tingalemetse wina wa inu,
10 tinalalikira kwa inu Utenga Wabwino wa Mulungu. Inu
ndinu mboni, Mulungu'nso, kuti tinakhala oyera mtima
11 ndi olungama ndi osalakwa kwa inu akukulupirira: monga
mudziwa kuti tinachitira yense wa inu pa yekha, monga
atate achitira ana ache a iye yekha, ndi kukuchenjezani
12 inu, ndi kukusangalatsani ndi kuchita mboni, kuti
muyende koyenera Mulungu, amene akuitanani inu
mulowe ufumu wache wa Iye yekha, ndi ulemerero.
13 Ndipo mwa ichi'nso ife tiyamika Mulungu kosalekeza,
kuti, pakulandira mau a Utenga wa Mulungu, simunawa-
landira monga mau a anthu, komatu monga momwe ali
nditu, mau a Mulungu, amene'nso achita mwa inu okulu-
14 pirira. Pakuti inu, abale, munayamba kukhala akutsanza
a mipingo ya Mulungu yokhala m'Yudeya mwa Kristu
Yesu; popeza zomwe'zi mudazimva kowawa ndinu'nso
pa manja pa a mtundu wanu wa inu nokha, monga'nso
15 iwo'wa pa manja a aYuda; amene adapha'nso Ambuye
Yesu, ndi aneneri, natizunza potipitikitsa ife, ndipo
sakondweretsa Mulungu, natsutsana nawo anthu onse;
16 natiletsa ife kuti tisalankhule ndi akunja kuti apulumu-
tsidwe; kudzaza machimo awo nthawi zonse: koma
mkwiyo wafika pa iwo kufikira chimariziro.

**Paulo alira kuona'nso aTesalonika. Akondwera pa utenga wa kwa iwo adabwera nawo Timoteo.**

17 Koma ife, abale, angakhale adatichotsa tasiyana nanu
kanthawi, osapenyana maso, koma kusiyana mtima ai,
tinayesetsa koposa kuona nkhope yanu ndi chilakolako
18 chachikuru; chifukwa tinafuna kudza kwa inu, inedi
Paulo ndatero kamodzi kapena kawiri; koma Satana
19 anatiletsa. Pakuti chiyembekezo chathu, kapena chi-
mwemwe, kapena korona wakudzitamandira naye nchiani?
si ndinu nanga, pa maso pa Ambuye wathu Yesu m'kufika
20 kwache? Pakuti inu ndinu ulemerero wathu ndi chimwe-
mwe chathu.
3 Chifukwa chache, posakhoza kulekerera'nso, tida-
2 bvomereza mtima atisiye tokha ku Atene; ndipo tinatuma
Timoteo, mbale wathu'yo ndi mtumiki wa Mulungu
m'Utenga Wabwino wa Kristu, kuti akhazikitse inu, ndi
3 kutontoza inu za chikulupiriro chanu; kuti asasuntike
wina ndi zisautso izi, pakuti mudziwa nokha kuti adatiika

ife tichite izi. Pakuti'nso, pamene tinali ndi inu tinakuu- 4
ziranitu kuti tidzamva zisautso; monga kudachitika,
monga'nso mudziwa. Mwa ichi ine'nso, posalekerera'nso, 5
ndatuma kukazindikira chikulupiriro chanu, kuti kapena
woyesa akadakuyesani inu, ndipo chibvutidwe chathu
chikadakhala chopanda pache. Koma tsopano pofika 6
Timoteo kwathu kuchokera kwa inu, ndi kutifotokozera
mbiri yokoma ya chikulupiriro ndi chikondano chanu,
ndi kuti mutikumbukila okoma masiku onse, pokhumba
kutiona ife, monga'nso ife kukuonani inu; chifukwa cha 7
ichi tasangalala pa inu, abale, m'kusowa kwathu konse
ndi chisautso chathu chonse, mwa chikulupiriro chanu;
kuti tsopano tiri ndi moyo, ngati inu muima mwa Ambuye. 8
Pakuti tikhoza kubwezera kwa Mulungu chiyamiko chanji 9
chifukwa cha inu, pa chimwemwe chonse tikondwera
nacho mwa inu pa maso pa Mulungu wathu; ndi kuchu- 10
rukitsa mapemphero athu usiku ndi usana kuti tikaone
nkhope yanu, ndi kukwaniritsa zoperewera pa chikulupi-
riro chanu?

Koma Mulungu Atate wathu mwini yekha, ndi Ambuye 11
wathu Yesu atitsogolere m'njira ya kufika kwa inu;
koma Ambuye akukulitseni inu, nakuchurukitseni inu 12
m'chikondano wina kwa mnzache ndi kwa anthu onse,
monga'nso ife titero kwa inu; kuti akakhazitsa mitima 13
yanu yopanda chifukwa m'chiyero pa maso pa Mulungu
Atate wathu, pakufika Ambuye wathu Yesu pamodzi
ndi oyera mtima ache onse.

### Awachenjeza atsate chiyeretso, chikondano, ndi khama.

Chotsalira tsono, abale, tikupemphani ndi kukudanda- 4
ulirani mwa Ambuye Yesu, kuti, monga munalandira kwa
ife mayendedwe okoma, muyenera kuyenda'nso ndi
kukondweretsa Mulungu, monga'nso mumayendayenda,
churukani koposa momwemo. Pakuti mudziwa malamu- 2
liro amene tinakupatsani inu mwa Ambuye Yesu. Pakuti 3
ichi ndi chifuniro cha Mulungu, chiyeretso chanu, kuti
mudzipatule ku dama; yense wa inu adziwe kukhala 4
nacho chotengera chache m'chiyeretso ndi ulemu, kosati 5
m'chiliro cha chilakolako-chonyansa, monga'nso akunja
osadziwa Mulungu; asapitirire'ko munthu, nanyenge 6
mbale wache m'machitidwe'mo, chifukwa Ambuye ndiye
wobwezera za izi zonse, monga'nso tinakuuzeranitu, ndipo
tinachita'po mboni. Pakuti sanaitana ife Mulungu titsate 7

8 chidetso, koma chiyeretso. Chifukwa chache iye wotaya
ichi, sataya munthu, komatu Mulungu, wakupatsa Mzimu
wache Woyera kwa inu.
9 Koma kunena za chikondano cha pa abale sikusoweka
kuti akulembereni; pakuti wakukupunzitsani ndi Mulungu,
10 kuti mukondane wina ndi muzache; pakuti'nso munawa-
chitira ichi abale onse'wo a m'Makedoniya lonse. Koma
11 tikudandaulirani, abale, muchurukire'ko koposa, ndi kuti
muyesetse kukhala chete ndi kuchita za inu eni ndi
12 kugwira nchito ndi manja anu, monga tinakuuzani; kuti
mukayendeyende oona mtima pa iwo a kunja, ndi
kukhala osasowa kanthu.

### Za kuuka'nso kwa akufa, ndi kubwera'nso kwa Yesu.

13 Koma sitifuna, abale, kuti mukhale osadziwa za iwo
akugona; kuti mungalire monga'nso otsala'wo, amene
14 alibe chiyembekezo. Pakuti ngati tikulupirira kuti Yesu
adamwalira, nauka'nso, kotero'nso Mulungu adzatenga
15 pamodzi ndi Iye iwo akugona mwa Yesu. Pakuti ichi
tinena kwa inu m'mau a Ambuye, kuti ife okhala ndi moyo,
otsalira kufikira kufika'nso kwa Ambuye, sitidzatsogolera
16 ogona'wo. Kuti Ambuye adzatsika kumwamba mwini
yekha ndi mpfuu, ndi mau a ngelo wamkuru, ndi lipenga
la Mulungu; ndipo akufa mwa Ambuye adzayamba
17 kuuka; pamenepo ife okhala ndi moyo, otsala'wo, tidza-
kwatulidwa nawo pamodzi m'mitambo, kukakomana ndi
Ambuye m'mlengalenga, ndipo potero tidzakhala ndi
18 Ambuye nthawi zonse. Chomwecho, tontozanani ndi
mau awa.
5 Koma za nthawi'zo ndi nyengo'zo, abale, sikusoweka
2 kuti tidzakulemberani. Pakuti inu nokha mudziwa bwino
3 kuti tsiku la Ambuye lidza monga mbala usiku. Pamene
angonena, Mtendere, ndi mosungika, pamenepo chiono-
ngeko chobuka'po chidzagwa pa iwo, monga zowawa
4 pa mkazi wa mpakati; ndipo nditu sadzapulumuka. Koma
inu, abale, simuli mu mdima, kuti tsiku'li likakugwerani
5 monga mbala; pakuti inu nonse muli ana a kuunika, ndi
6 ana a usana; sitiri a usiku, kapena a mdima; chifukwa
chache tsono tisagone monga otsala'wo, komatu tidikire,
7 ndipo tisaledzere. Pakuti iwo akugona agona usiku;
8 ndipo iwo akuledzera aledzera usiku. Koma ife popeza
tiri a usana tisaledzere, titabvala cha pa chifua cha
chikulupiriro ndi chikondano; ndi chisoti chiri chiyembe-

kezo cha chipulumutso. Kuti sanatiika ife Mulungu 9
tilawe mkwiyo, komatu kuti tilandire chipulumutso mwa
Ambuye wathu Yesu Kristu, amene anafera m'malo 10
mwathu, kuti, tingakhale tidikira, tingakhale tigona,
tikakhale ndi moyo pamodzi ndi Iye. Mwa ichi chenje- 11
zanani, ndipo mangiriranane wina ndi mnzache, monga'nso
mumachita.

**Malangizo, mapempherero.**

Koma, abale, tikupemphani, dziwani iwo akugwiritsa 12
nchito mwa inu, nakhala akulu anu mwa Ambuye, naku-
ambirirani inu; ndipo muwachitire ulemu woposatu mwa 13
chikondi, chifukwa cha nchito yao. Khalani mu mtendere
mwa inu nokha. Koma tidandaulira inu abale, ambirirani 14
ampwayi, limbikitsani amantha mtima? chirikizani ofoka,
mukhale olekeza mtima pa onse. Penyani kuti wina 15
asabwezere choipa womchitira choipa; komatu nthawi
zonse mutsatire chokoma, ndi kwa anzănu, ndi kwa onse.
Kondwerani nthawi zonse; 16
Pempherani kosaleka; 17
M'zonse yamikani: pakuti ichi ndi chifuniro cha 18
Mulungu cha kwa inu, mwa Kristu Yesu.
Musazime Mzimu'wo; 19
Musanyoze manenero; 20
Yesani zonse; sungani chokoma'cho, 21
Mupewe maonekedwe onse a choipa. 22
Ndipo Mulungu wa mtendere yekha ayeretse inu 23
konsekonse; ndipo mzimu wanu ndi moyo wanu ndi
thupi lanu zisungidwe zamphumphu, zopanda chirema pa
kudza kwache kwa Ambuye wathu Yesu Kristu. Wakui- 24
tana inu ali wokulupirika, amene'nso adzachichita. Abale 25
tipempherani ife.
Lankhulani abale onse ndi chipsompsono choyera. 26
Ndikulumbirizani pa Ambuye kuti kalata'yu awerengedwe 27
kwa abale onse.
Chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu chikhale 28
nanu.

# KALATA WACHIWIRI WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA ATESALONIKA

1 Paulo, ndi Silvano, ndi Timoteo, kwa mpingo wa
aTesalonika mwa Mulungu Atate wathu ndi Ambuye
2 Yesu Kristu: Chisomo kwa inu ndi mtendere wa kwa
Mulungu Atate ndi Ambuye Yesu Kristu.

**Kulimbika kwa aTesalonika, angakhale awasautsa.**

3 Tiyenera tidziyamika Mulungu nthawi zonse chifukwa
cha inu, abale, monga kuyenera; kuti chikulupiriro
chanu chikula chikulire, ndipo chichurukira chikondano
4 cha inu nonse, yense pa mnzache; kotero kuti ife tokha
tidzitamandira za inu m'mipingo ya Mulungu, chifukwa
cha chipiriro chanu, ndi chikulupiriro chanu, m'mazunzo
5 anu onse ndi zisautso'zo muzimva; ndicho chitsimikizo
cha chiweruziro cholungama cha Mulungu; kuti muka-
werengedwe oyenera ufumu wa Mulungu, umene'nso
6 mumva zowawa chifukwa chache; popeza nkolungama
kwa Mulungu kubwezera chisautso kwa iwo akuchitira
7 inu chisautso, ndi kwa inu akumva chisautso mpumulo
pamodzi ndi ife, pa bvumbulutso la Ambuye Yesu
wochokera kumwamba pamodzi ndi angelo a mphamvu
8 yache m'chirangali cha moto, ndi kubwezera chilango
kwa iwo osamdziwa Mulungu, ndi iwo osamvera Utenga
9 Wabwino wa Ambuye wathu Yesu; amene adzamva
chilango, ndicho chionongeko chosatha chowasiyanitsa
ku nkhope ya Ambuye, ndi ku ulemerero wa mphamvu
10 yache, pamene adzadza kudzalemekezedwa mwa oyera
mtima ache, ndi kukhala wodabwizitsa mwa onse akuku-
lupirira (popeza munakulupirira umboni wathu wa kwa
11 inu) m'tsiku lidja. Kukatero tikupempherani'nso nthawi
zonse, kuti Mulungu wathu akakuyeseni inu oyenera
chiitanidwe chanu, nakakwaniritse chikhumbo chonse
cha ubwino, ndi nchito ya chikulupiriro mu mphamvu;
12 kuti dzina la Ambuye wathu Yesu lilemekezedwe mwa
inu, ndi inu mwa Iye, monga mwa chisomo cha Mulungu
wathu ndi Ambuye Yesu Kristu.

**Asanafike Kristu adzaoneka wokana Kristu.**

Ndipo, tikupemphani abale, chifukwa cha kudza 2
kwache kwa Ambuye wathu Yesu Kristu, ndi kuso-
nkhana pamodzi kwathu kwa Iye ; kuti musamagwedezeka 2
mtima msanga ndi kutaya maganizo anu, kapena kuo-
psedwa, mwa mzimu kapena mwa mau ; kapena mwa
kalata, monga wolembedwa ndi ife, monga ngati tsiku
la Ambuye wafika ; munthu asakunyengeni konse'ko ; 3
kuti silifika, koma chíyambe chifike chipatuko'cho,
nabvumbulutsike munthu wa uchimwo, mwana wa
chitayiko, amene atsutsana nazo, nadzikuza pa zonse 4
zonenedwa Mulungu, kapena zopembedzeka ; kotero
kuti iye wakhala pansi ku kachisi wa Mulungu, nadzió-
netsera yekha kuti ali Mulungu. Simukumbukila kodi, 5
kuti pokhala nanu, ndisanachoke ine, ndinakuuzani izi ?
Ndipo tsopano chomletsa muchidziwa, kuti akabvumbu- 6
lutsidwe iye m'nyengo yache ya iye yekha. Pakuti 7
chinsinsi cha kunyoza malamulo chayambadi kuchita ;
chokha'chi pali womletsa tsopano, kufikira akamchotsa
pakati. Ndipo pamenepo adzabvumbulutsidwa wonyoza 8
malamulo'yo, amene Ambuye Yesu adzamthera ndi mzimu
wa pakamwa pache, nadzamuononga ndi maonekedwe a
kudza kwache ; ndiye amene kudza kwache kuli monga 9
mwa machitidwe a Satana, mu mphamvu yonse, ndi zizi-
ndikilo ndi zoziswa zonama ; ndi m'chinyengo chonse 10
cha chisalungamo kwa iwo akuonongeka, popeza chiko-
ndi cha choonadi sanachilandira, kuti akapulumutsidwe
iwo. Ndipo chifukwa chache Mulungu atumiza kwa 11
iwo machitidwe a chisokero, kuti akulupirire bodza ;
kuti aweruzidwe onse amene sanakulupirira choonadi, 12
komatu anakondwera ndi chisalungamo.

Koma tiyenera ife tidziyamika Mulungu nthawi zonse 13
chifukwa cha inu, abale okondedwa ndi Ambuye, kuti
Mulungu anakusankhani inu kuyambira pa chiyambi,
mulandire chipulumutso mwa chiyeretso cha Mzimu ndi
chikulupiriro cha choonadi ; kumene anaitana'ko inu 14
mwa Utenga Wabwino wathu, kuti mulandire ulemerero
wa Ambuye wathu Yesu Kristu. Chifukwa chache tsono, 15
abale, imani, ndi gwiritsani miyambo imene tinakupunzi-
tsani, kapena mwa mau, kapena mwa kalata wathu.

Ndipo Ambuye wathu Yesu Kristu, ndi Mulungu Atate 16
wathu amene anatikonda natipatsa chisangalatso chosatha
ndi chiyembekezo chokoma mwa chisomo, asangalatse 17

mitima yanu, nakhazikitse inu mu nchito yonse ndi mau
onse abwino.

**Zowachenjezera nazo, ndi malankhulo.**

3 Chotsalira, abale, mutipempherere, kuti mau a Ambu-
2 ye atamange, nalemekezedwe, monga'nso kwanu; ndi
kuti tilanditsidwe m'manja a anthu osayenera ndi oipa;
3 pakuti si onse ali nacho chikulupiriro. Koma Ambuye
ali wokulupirika amene adzakukhazikitsani inu, nadzaku-
4 dikirirani kuletsa woipa'yo: koma tikulupirira mwa
Ambuye za inu, kuti mumachita, ndipo'nso mudzachita
5 zimene tikulamulirani. Ndipo Ambuye atsogolere bwino
mitima yanu ilowe m'chikondi cha Mulungu ndi m'chipi-
riro cha Kristu.
6 Ndipo tikulamulirani, abale, m'dzina la Ambuye
wathu Yesu Kristu, kuti mudzipatulire kwa mbale yense
wakuyenda mosyasyalika, wosatsata mwambo umene
7 anaulandira kwa ife. Pakuti mudziwa nokha m'mene'mo
muyenera kutitsanza ife'mo; pakuti sitinakhala osyasyalika
8 mwa inu; kapena sitinadya mkate chabe pa dzanja la
munthu yense, komatu m'chibvutidwe ndi chichitidwe,
tinagwira nchito usiku ndi usana, kuti tingalemetse wina
9 wa inu: si chifukwa tiribe ulamuliro, komatu kuti tidzi-
pereke tokha tikhale kwa inu chitsanzo chanu, kuti
10 mukatitsanze ife. Pakuti'nso pamene tinali nanu tidaku-
lamulirani ichi, Ngati munthu safuna kugwira nchito,
11 asadye'nso. Pakuti tikumva za ena mwa inu kuti ayenda
mosyasyalika, osagwira nchito konse, koma ali ochita
12 mwina ndi mwina. Koma otere'wa tiwalamulira ndi
kuwadandaulira mwa Ambuye Yesu Kristu, kuti agwire
nchito pokhala chete, nadye chakudya cha iwo okha.
13 Koma inu, abale, musaleme pakuchita zabwino. Koma
14 ngati wina asamvera mau athu m'kalata uyu, yang'ani-
rani amene'yo, kuti mungatsagane naye, kuti achite
15 manyazi. Koma musamuyese mdani, koma mumuambirire
ngati mbale.
16 Ndipo Ambuye wa mtendere yekha atipatse ife
mtendere nthawi zonse, monse'mo. Ambuye akhale ndi
inu nonse.
17 Chilankhulo ndi dzanja langa Paulo; ndicho chizi-
ndikilo m'kalata yense; ndiko kulemba kwanga.
18 Chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu, chikhale
ndi inu nonse.

# KALATA WOYAMBA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA TIMOTEO

Paulo, mtumwi wa Kristu Yesu monga mwa chilamu- 1
liro cha Mulungu Mpulumutsi wathu, ndi cha Kristu Yesu,
chiyembekezo chathu: kwa Timote mwana wanga weni 2
weni m'chikulupiriro: Chisomo, chifundo, mtendere za
kwa Mulungu Atate ndi kwa Kristu Yesu Ambuye wathu.
Monga ndakupempha iwe ukhalire m'Efeso, popita 3
ine ku Makedoniya, nditero'nso, kuti ukalamulire ena
adja'wa asapunzitse kanthu kena, kapena asasamale 4
nkhani za chabe, ndi mawerengedwe osalekeza a mafuko
a makolo, ndiwo a kuutsa mafunsiro, osati za udindo wa
Mulungu umene uli m'chikulupiriro; koma chitsirizo cha 5
chilamulo ndicho chikondi chochokera mu mtima woyera
ndi m'chikumbu mtima chokoma ndi chikulupiriro chosa-
nyenga; izi'zo, ena pophazira anapatukira kutsata mau 6
opanda pache; pofuna kukhala apunzitsi a malamulo 7
ngakhale sadziwitsa zimene azinena, kapena izi anene-
tsa'zi. Koma mudziwa kuti malamulo ndi abwino, ngati 8
munthu achita nawo monga mwa lamulo, podziwa ichi, 9
kuti malamulo saikika kwa munthu wolungama, koma
kwa onyoza malamulo ndi osamvera malamulo, ochitira
Mulungu chompepula, ndi ochimwa, odetswa ndi osadzi-
patula, akupha atate ndi akupha amai, akupha anzao, achi- 10
gololo, akuchita zoipa ndi amuna, akuba anthu, amabodza,
olumbira zonama, ndipo ngati kuli kena kakutsutsana
nacho chipunzitso cholamitsa; monga mwa Utenga Wa- 11
bwino wa ulemerero wa Mulungu wodalitsika umene
anandisungitsa ine.
Ndimyamika Iye wondipatsa ine mphamvu, ndiye 12
Kristu Yesu, Ambuye wathu, kuti anandiyesa wokulupirika,
nandiika ku utumiki, ndingakhale kale ndinali wa mwano, 13
ndi wozunza, ndi wachipongwe; komatu anandichitira
chifundo, popeza ndazichita wosazindikira, wosakulupi-
rira; koma chisomo cha Ambuye wathu chidachurukatu 14
pamodzi ndi chikulupiriro ndi chikondi chiri mwa Kristu
Yesu. Mau'wa ali okulupirika ndi oyenera konse kuti 15
awalandire, kuti Kristu Yesu anadza ku dziko la pansi
kupulumutsa ochimwa; wa iwo'wa ine ndine woposa;
komatu mwa ichi anandichitira chifundo, kuti mwa ine, 16
woyamba, Yesu Kristu akaonetsere kuleza mtima kwache

konse kukhale çhitsanzo cha kwa iwo adzakulupirira pa
17 Iye mtsogolo kufikira moyo wosatha. Ndipo kwa Mfumu
yosatha yosabvunda, yosaoneka, Mulungu wa yekha,
ukhale ulemu ndi ulemerero, kufikira nthawi za nthawi.
Amen.
18 Lamulo ili ndipereka kwa iwe mwana wanga Timoteo,
kuti, monga mwa zonenera zidakutsogolera iwe kale,
19 ulimbane nayo nkhondo yabwino; ndi kukhala nacho
chikulupiriro ndi chikumbu mtima chokoma, chimene ena
20 adachikanka, chikulupiriro chao chidatayika; a iwo ali
Humenayo ndi Alesandro, amene ndawapereka kwa
Satana, kuti apunzire kusalankhula za mwano.

## Pemphero la kwa anthu onse.

2 Ndidandaulira tsono, poyambayamba, kuti achitike
mapembedzo, mapemphero, mapembedzero, mayamiko,
2 chifukwa cha anthu onse; chifukwa cha mafumu ndi
onse akuchita ulamuliro; kuti m'moyo mwathu tikakhale
odika mtima ndi achete m'kulemekeza Mulungu, ndi
3 m'kulemkezeka monse. Pakuti ichi nchokoma ndi cho-
landirika pa maso pa Mulungu Mpulumutsi wathu;
4 amene afuna anthu onse apulumuke, nafike pozindikira
5 choonadi. Pakuti pali Mulungu mmodzi, ndi mtetezi
mmodzi pakati pa Mulungu ndi anthu, ndiye munthu,
6 Kristu Yesu, amene anadzipereka yekha chiombolo m'ma-
7 lo mwa onse; umboni m'nyengo zache; umene anandiika
ine mlaliki wache ndi mtumwi (ndinena zoona, wosanama
ine), mpunzitsi wa amitundu m'chikulupiriro ndi choonadi.
8 Chifukwa chache ndifuna kuti amuna'wo apemphere pa
malo ponse, ndi kukweza manja oyera, opanda mkwiyo
ndi makani.

## Zoyenera akazi.

9 Momwemo'nso, akazi adzibveke okha ndi chobvala
choyenera, ndi manyazi, ndi chidziletso; osati ndi tsitsi
lache loluka, ndi chikudu kapena ngale, kapena maraya a
10 mtengo wache wapatali; komatu (umo mokomera akazi
akubvomereza kulemekeza Mulungu), mwa nchito za-
11 bwino. Mkazi apunzire akhale wa chete m'kumvera
12 konse. Koma sindilola ine kuti mkazi apunzitse, kapena
13 kulamulira mwamuna; komatu akhale chete. Pakuti
14 Adamu anayamba kulengedwa, pamenepo Heva; ndipo
Adamu sananyengedwa, koma mkazi'yo ponyengedwa
15 analowa m'kulakwa; koma adzapulumutsidwa mwa ku-

bala mwana, ngati akhala m'chikulupiriro ndi chikondi
ndi chiyeretso pamodzi ndi chodziletsa.

### Zoyenera oyang'anira ndi atumiki.

Mau'wa ali okulupirika, ngati munthu akhumba 3
udindo wa woyang'anira, aifuna nchito yabwino. Ndipo 2
kuyenera woyang'anira akhale wopanda chirema, mwa-
muna wa mkazi mmodzi, wodzisunga, wodziletsa, wolongo-
soka, wokonda kuchereza alendo, wokhoza kupunzitsa;
wosati wolodzera, kapena womenyana ndeu; komatu 3
wofatsa, wopanda ndeu, wosakhumba chuma; woweruza 4
bwino nyumba yache ya iye yekha, wakukhala nawo ana
ache omvera iye ndi kulemekezeka konse. Koma ngati 5
munthu sadziwa kuweruza nyumba ya iye yekha, adzasu-
nga bwanje mpingo wa Mulungu? Asakhale wopunza, 6
kuti podzitukumula angamgwere mlandu wa Mdierekezi.
Kuyenera'nso kuti iwo akunja adzakhoza kumchitira 7
mboni wabwino; kuti ungamgwere mtonzo, ndi msampha
wa Mdierikezi. Momwemo'nso atumiki akhale olemeke- 8
zeka, osanena pawiri, osamwetsa vinyo, osati a chisiriro
chonyansa; okhala nacho chinsinsi cha chikulupiriro 9
m'chikumbu mtima choona. Koma iwo'nso ayambe aye- 10
sedwe; pamenepo atumikire, akakhala opanda chifukwa.
Momwemo'nso akazi akhale olemekezeka, osadiere- 11
keza, odzisunga, okulupirika m'zonse. Atumiki akhale 12
mwamuna wa mkazi mmodzi, akuweruza bwino ana awo,
ndi iwo a m'nyumba yao ya iwo okha. Pakuti iwo 13
akutumikira bwino adzitengera okha mbiri yabwino, ndi
kulimbika kwakukuru m'chikulupiriro cha mwa Kristu
Yesu.

Izi ndikulembera ndi kuyembekeza kudza kwa iwe 14
kosachedwa, koma ngati ndichedwa, kuti udziwe kuyene- 15
dwa kwache pokhala m'nyumba ya Mulungu, ndiwo mpi-
ngo wa Mulungu wamoyo, mzati ndi mchirikizo wa
choonadi. Ndipo pobvomerezeka chinsinsi cha kuchitira 16
Mulungu ulemu nchachikuru; Iye amene anaonekera
m'thupi la nyama, anayesedwa wolungama mu mzimu,
anapenyeka ndi angelo, analalikidwa mwa amitundu,
wokulupiridwa m'dziko la pansi, wolandiridwa m'uleme-
rero.

### Chipanduko cha m'masiku otsiriza.

Koma Mzimu unena monenetsa, kuti m'masiku otsi- 4
riza ena adzataya chikulupiriro, ndi kusamala mizimu

2 yosocheretsa ndi mapunziro a ziwanda, m'maonekedwe
onyenga a iwo onena mabodza, olocha m'chikumbu mtima
3 mwao monga ndi chitsulo cha moto; akuletsa ukwati,
osiitsa zakudya zakuti, zimene Mulungu anazilenga kuti
achikulupiriro ndi ozindikira choonadi azilandire ndi
4 chiyamiko. Kuti cholengedwa chonse cha Mulungu
nchabwino, ndipo palibe kanthu kayenera kutayika,
5 ngati kalandiridwa ndi chiyamiko; pakuti kayeretsedwa
ndi Mau a Mulungu ndi kupemphera.

### A utumiki akhale okulupirika ndi achangu.

6 Ngati ukumbutsa abale zinthu izi, udzakhala mtumiki
wabwino wa Kristu Yesu, woleredwa m'mau'wo a chiku-
7 lupiriro, ndi malangizo abwino amene udawatsata; koma
nkhani za chabe ndi za akazi akalamba ukane. Ndipo
8 udzizoloweretse kuchita chipembedzo; pakuti chizere-
weretso cha thupi chipindulira pang'ono, koma chipe-
mbedzo chipindulira zonse, popeza chikhala nalo lonjezano
9 la ku moyo uno, ndi la moyo ulinkudza. Okulupirika
10 mau'wa ndi oyenera chilandiridwe chonse. Pakuti kuka-
linga'ko tigwiritsa nchito ndi kuyesetsa, chifukwa chiye-
mbekezo chathu tiri nacho pa Mulungu wamoyo, amene
ali Mpulumutsi wa anthu onse, makamaka wa okulupirira.
11 Lamulira izi, nuzipunzitse. Munthu asapeputse ubwana
12 wako; komatu khala chitsanzo kwa iwo okulupirira,
m'mau, m'mayendedwe, m'chikondi, m'chikulupiriro,
13 m'kuyera mtima. Kufikira ndidza ine, usamalire kuwe-
14 renga, kuchenjeza, kulangiza. Usanyalapse mphatso-
'yo iri mwa iwe, yapatsidwa kwa iwe mwa chinenero,
15 pamodzi ndi kuika kwa manja a akulu. Izi uzisamalitse;
mu izi ukhale; kuti kukula mtima kwako kuoneke kwa
16 onse. Udzipenyerere wekha, ndi chilangizo'cho. Udzi-
khalire mu izi; pakuti pochita ichi udzapulumutsa ndi
iwe wekha ndi iwo akumva iwe.

### Za akalamba ndi amasiye.

5 Mkulu usamdzudzule, koma'tu umdandaulire ngati
2 atate; anyamata ngati abale; akazi akulu ngati amai; akazi
3 ang'ono ngati alongo, m'kuyera mtima konse. Chitira
4 ulemu amasiye amene ali amasiye nditu. Koma ngati
wamasiye wina ali nawo ana kapena adzukulu, ayambe
apunzire iwo kuchitira ulemu a m'banja lao, ndi kubwezera
akuwabala; pakuti ichi ncholandirika pa maso pa
5 Mulungu. Koma iye amene ali wamasiye nditu, nasiidwa

yekha, ayembekezera Mulungu, nakhalabe m'mapembedzo
ndi mapemphero usiku ndi usana. Koma iye wakutsata 6
zomkondweretsa adafa, pokhala ali ndi moyo. Ndipo izi 7
ulamulire, kuti akhale opanda chirema. Koma ngati 8
wina sasungira banja lache la iye yekha, ndipo maka-
maka iwo a m'nyumba mwache, wakana chikulupiriro
iye, ndipo aipa koposa wosakulupirira. Asawerengedwe 9
wamasiye ngati asanafikire zaka makumi asanu ndi limodzi,
atakhala mkazi wa mwamuna mmodzi, wa mbiri ya nchito 10
zabwino; ngati walera ana, ngati wachereza alendo, ngati
adasambitsa mapazi a oyera mtima, ngati watandiza
osautsidwa, ngati anatsatadi nchito zonse zabwino. Koma 11
amasiye ang'ono uwakane; pakuti pamene ayamba ku-
mchitira Kristu chipongwe afuna kukwatibwa; pokhala 12
nacho chitsutso, popeza adataya chikulupiriro chao cho-
yamba. Ndipo apunzirapo'nso kuchita ulesi, aderuderu; 13
koma kosati kulesi kokha, komatu'nso alankhula zopanda
pache, nachita mwina ndi mwina, olankhula zosayenera.
Chifukwa chache nditi akwatibwe amasiye ang'ono, nabale 14
ana, naweruzire nyumba, osapatsa chifukwa kwa mdani'yo
cha kulalatira; pakuti adayamba ena kupatuka ndi 15
kutsata Satana. Ngati mkazi wina wakulupira ali nawo 16
amasiye, iye awatandize iwo, ndipo mpingo'wo usale-
medwe; kuti utandizire iwo amene ali amasiye nditu.

**Ulamuliro wa apunzitsi. Machenjezo.**

Akuru akuweruza bwino ayesedwe oyenera ulemu 17
wowirikiza, makamaka iwo akuchichititsa m'mau ndi m'chi-
langizo. Pakuti malembo ati, Usapunamiza ng'ombe 18
yopunta tirigu. Ndipo, Wogwira nchito ayenera kulipira
kwache. Pa mkulu usalandire chomneneza, koma pakhale 19
mboni ziwiri kapena zitatu. Iwo akuchimwa uwadzudzule 20
pa maso pa onse, kuti otsala'wo achite mantha. Ndiku- 21
chitira mboni pa maso pa Mulungu, ndi Kristu Yesu,
ndi angelo osankhika kuti usunge izi kopanda kusa-
nkhiratu, wosachita kanthu monga mwa tsankhu. Usafu- 22
lumira kuika manja pa munthu yense, kapena usayanjana
nazo zoipa za eni; udzisunge wekha woyera mtima.
Usakhale'nso wakumwa madzi okha, komatu uchite nawo 23
vinyo pang'ono, chifukwa cha mimba yako ndi zofoka
zako zobwera kawiri kawiri. Zochimwa za anthu ena ziri 24
zooneka kale, zitsogola kumka ku mlandu; koma ena'nso
ziwatsata. Momwemo'nso pali nchito zokoma zinaone- 25
kera kale; ndipo zina zosati zotere sizikhoza kubisika.

### Zoyenera akapolo.

6 Onse amene ali akapolo pansi pa goli, ayesere ambuye
a iwo okha oyenera ulemu wonse, kuti dzina la Mulungu
2 ndi chipunzitso zisachitidwe mwano. Ndipo iwo akukhala
nawo Ambuye okulupirira, asawapeputse, popeza ali abale;
koma makamaka awatumikire, popeza ali okulupirira ndi
okondedwa, oyanjana nawo pa chokoma'cho. Izi upu-
nzitse, nuchenjeze.

### Zochenjeza zina.

3 Ngati munthu apunzitsa zina, wosabvomerezana nawo
mau a moyo'wo a Ambuye wathu Yesu Kristu, ndi chipu-
4 nzitso cho chiri monga mwa chipembedzo: iye'yo watu-
kumuka, wosadziwa kanthu, koma aweruka pa mafunso
ndi makani a mau, kumene zichokera'ko njiru, ndeu, za
5 mwano, mayerekezo oipa; makani opanda pache a anthu
oipsika nzeru ndi ochotseka choonadi, akuyesa kuti
6 chipembedzo chipindulitsa. Koma chipembedzo pamodzi
7 ndi kudeka chipindulitsa kwakukuru: pakuti sitinatenga
kanthu polowa dziko la pansi pano, ndipo'nso sitikhoza
8 kupita nako kanthu pochoka pano; koma pokhala nazo
9 zakudya ndi zopfunda, zimene'zi zitikwanire. Koma iwo
akufuna kukhala a chuma amagwa m'chiyesero ndi
m'msampha, ndi m'zilakolako zambiri zopusa ndi zopwe-
teka, zotere zonga zimiza anthu m'chionongeko ndi chita-
10 yiko. Pakuti muzu wa zoipa zonse ndiwo chikondi cha pa
ndalama; chimene ena pochikhumba, anasokera, nataya
chikulupiriro, nadzipyoza ndi zowawa zambiri.
11 Koma iwe, munthu wa Mulungu iwe, thawa izi;
nutsate chilungamo, chipembedzo, chikulupiriro, chikondi,
12 chipiriro, chifatso. Limba nayo nkhondo yabwino ya
chikulupiriro, gwira moyo wosatha, umene adakuitanira
ndipo wabvomereza chibvomerezo chabwino pa maso pa
13 mboni zambiri. Ndikulamulira pa maso pa Mulungu,
wozipatsa zinthu zonse moyo, ndi Kristu Yesu, amene
anachitira mboni chibvomerezo chabwino kwa Pontiyo
14 Pilato; kuti usunge lamulo'lo, lopanda banga, lopanda
chirema, kufikira maonekedwe a Ambuye wathu Yesu
15 Kristu; limene adzalionetsa m'nyengo za Iye yekha amene
ali Mwini Mphamvu wodala ndi wayekha, ndiye Mfumu
16 ya mafumu ndi Mbuye wa ambuye; amene Iye yekha
ali nawo moyo wosatha, wakukhala m'kuunika kosakho-
zeka kufika'ko; amene munthu sanamuona, kapena

sakhoza kumuona; kwa Iye kukhale ulemu ndi mphamvu
yosatha. Amen.
Lamulira iwo a chuma m'nthawi yino ya pansi pano, 17
kuti asadzikuze, kapena asayembekezere chuma chosa-
dziwika kukhala kwache, koma Mulungu, amene atipatsa
ife zonse kochurukira, kuti tikondwere nazo; kuti achite 18
zabwino, nachuruke ndi nchito zabwino, nakondwere
kugawira ena, nayanjane; nadzikundikire okha kuzika 19
kokoma ku nyengo ikudza'yi, kuti akagwire moyo weni
weni'wo.
Timoteo iwe, dikira chokusungitsa, ndi kulewa zokamba 20
zopanda pache ndi zotsutsana za ichi chichedwa chizindi-
kiritso konama; chimene ena pochibvomereza adalakwa 21
ndi kutaya chikulupiriro. Chisomo chikhale nanu.

# KALATA WACHIWIRI WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA TIMOTEO

Paulo mtumwi wa Kristu Yesu mwa chifuniro cha 1
Mulungu, monga mwa lonjezano la moyo wa m'Kristu
Yesu, kwa Timoteo, mwana wanga wokondedwa: Chisomo, 2
chifundo, mtendere za kwa Mulungu Atate ndi Kristu
Yesu Ambuye wathu.

### Chikondi cha Paulo cha pa Timoteo.

Ndiyamika Mulungu, amene ndimtumikira kuyambira 3
makolo anga, ndi chikumbu mtima choyera, kuti ndiku-
mbukila iwe kosalekeza m'mapemphero anga, pokhumba 4
usiku ndi usana kukuona iwe, ndi kukumbukila misozi
yako, kuti ndidzazidwe nacho chimwemwe; pokumbukila 5
chikulupiriro chosanyenga chiri mwa iwe, chimene china-
yamba kukhala mwa mbuye wako Lois, ndi mwa mai wako
Yunike, ndipo, ndakopeka mtima, mwa iwe'nso. Chifukwa 6
chache ndikukumbutsa iwe ukoleze mphatso ya Mulungu,
iri mwa iwe mwa kuika kwa manja anga. Pakuti Mulu- 7
ngu sanatipatsa Mzimu wa mantha; komatu wa mphamvu
ndi chikondi ndi chidziletso. Potero usachite manyazi pa 8
umboni wa Ambuye wathu, kapena pa ine wandende
wache; komatu umve masautso ndi Utenga Wabwino

9 monga mwa mphamvu ya Mulungu; amene anatipulumutsa
ife, natiitana ife ndi maitanidwe oyera, si monga mwa
nchito zathu, komatu monga mwa chitsimikizo-mtima cha
Iye yekha, ndi chisomo, chopatsika kwa ife mwa Kristu
10 Yesu zisanayambe nthawi zoyamba, koma chaonetsedwa
tsopano m'maonekedwe a Mpulumutsi wathu Kristu Yesu,
amenedi anatha imfa, naonetsera poyera moyo ndi chisa-
11 bvundi mwa Utenga Wabwino, umene ndaikika'po mlaliki,
12 ndi mtumwi ndi mpunzitsi wache. Chifukwa cha ichi-
'cho ndinamva zowawa izi; komatu sindichita manyazi;
pakuti ndimdziwa Iye amene ndamkulupirira, ndipo
ndikopeka mtima kuti ali wa mphamvu ya kudikira chosu-
13 ngitsa changa'cho kufikira tsiku lija'lo. Gwira chitsanzo
cha mau a moyo, amene udawamva kwa ine, mwa chiku-
14 lupiriro ndi chikondi chiri mwa Kristu Yesu. Chosungitsa
chokoma'cho udikire mwa Mzimu Woyera umene ukhalira
mwa ife.
15 Ichi uchidziwa, kuti onse a m'Asiya adabwerera
kusiyana nane; a iwo ali Fugelo ndi Hermogene.
16 Ambuye achitire banja la Onesiforo chifundo; kuti anatsi-
tsimutsa ine kawiri kawiri, ndipo sanachita manyazi ndi
17 unyolo wanga; komatu pokhala m'Roma iye anandifuna-
18 funa ine ndi khama, nandipeza. (Ambuye ampatse iye
apeze chifundo ndi Ambuye tsiku lija'li); ndi umo
m'zinthu zambiri ananditumikira m'Efeso, uzindikira iwe
bwino.
2 Ndipo iwe, mwana wanga, limbika m'chisomo cha
2 m'Kristu Yesu. Ndipo zimene wazimva kwa ine mwa
mboni zambiri, zomwe'zi uikize kwa anthu okulupirika,
3 amene adzadziwa kupunzitsa ena'nso. Umve zowawa
pamodzi nane monga msilikari wabwino wa Kristu Yesu.
4 Msilikari sakodwa nazo nchito za masiku onse, kuti
akakondweretse iye amene adamlembera akhale msilikari.
5 Koma ngati'nso wina ayesana nawo m'makani a masewero,
sambveka korona ngati sanayesana monga atapangana.
6 Wa munda wogwiritsitsa nchito'yo ayenera akhale woya-
7 mba wakulandira zipatso'zo. Lingirira chimene ndinena;
pakuti Ambuye adzakupatsa iwe chidziwitso m'zonse.
8 Kumbukila Yesu Kristu, wouka kwa akufa, wochokera
m'mbeu ya Davide, monga mwa Utenga Wabwino wanga;
9 m'mene'mo ndimva zowawa kufikira zomangira, monga
10 wochita zoipa; koma mau a Mulungu samangika. Mwa
ichi ndipirira zonse, chifukwa cha osankhika, kuti iwo
onse akapeze chipulumutso'cho cha mwa Kristu Yesu,

pamodzi ndi ulemerero wosatha. Okulupirika mau'wa : 11
pakuti ngati tidamwalira ndi Iye, tidzakhala'nso moyo
ndi Iye: ngati tipirira, tidzachita'nso ufumu ndi Iye: 12
ngati timkana Iye, Iyeyu'nso adzakana ife : ngati tikhala 13
osakulupirika, iye'yu akhala wokulupirika; pakuti
sakhoza kudzikana yekha.

### Adzachita nawo bwanje akusochera?

Uwakumbutse izi, ndi kuwachitira mboni pa maso pa 14
Ambuye, kuti asachite makani nawo mau osapindulitsa
kanthu, koma ogwetsa iwo akumva. Uchite changu 15
kudzionetsera kwa Mulungu wobvomerezeka, wanchito
wopanda chifukwa cha kuchita manyazi, wolunjika nawo
bwino mau a choonadi. Koma pewa nkhani zopanda 16
pache; pakuti adzapitirira kutsata chisapembedzo, ndipo 17
mau awo adzanyeka chironda; a iwo ali Humenayo ndi
Fileto; ndiwo amene adasokera kuṉena za choonadi, 18
ponena kuti kuuka'nso kwachitika kale, napasula chiku-
lupiriro cha ena. Koma nditu kuzika kwa Mulungu 19
kwaimika kokhazikika, ndi kukhala nacho chizindikilo
ichi, Ambuye azindikira iwo amene ali ache; ndipo,
Adzipatule kwa chisalungamo yense wakuchula dzina la
Ambuye. Koma m'nyumba yeikuru simuli zotengera za 20
chikudu ndi ntumbiri zokha, komatu'nso za mtengo ndi
dothe; ndipo zina za ulemu, koma zina zopanda ulemu.
Ngati tsono munthu adziyeretse yekha pa izi, adzakhala 21
chotengera cha ku ulemu, chopatulidwa, choyenera
kuchita nacho mbuye, chokonzera nchito yonse yabwino.
Koma thawa zilakolako za unyamata, nutsate chilungamo, 22
chikulupiriro, chikondi, mtendere, pamodzi ndi iwo aku-
itana pa Ambuye ndi mitima yoyera. Koma mafunso 23
opusa ndi opanda malango upewe, podziwa kuti abala
ndeu. Ndipo kapolo wa Ambuye, sayenera kuchita ndeu, 24
komatu akhale woyenera, waulere pa onse, wodziwa
kupunzitsa, woleza, wolangiza iwo akutsutsana m'chifatso; 25
ngati kapena Mulungu awapatse iwo chitembenuziro,
kukazindikira choonadi, ndipo akadzipulumutse ku msa- 26
mpha wa Mdierekezi, m'mene anagwidwa naye, ku
chifuniro chache.

### Zoipa zoopsa m'masiku otsiriza.

Koma zindikira ichi, kuti masiku otsiriza zidzafika 3
nthawi zowawitsa. Pakuti anthu adzakhala odzikonda 2
okha, okonda ndarama, odzitamandira. odzikuza, amwano,

3 osamvera akuwabala, osayamika, osayera mtima, opanda
chikondi cha chibadwidwe, osayanjanitsika, akudierekeza,
4 osakhoza kudziletsa, aukali, osakonda abwino, achiwembu,
olimbirira, otukumuka mtima, okonda zokondweretsa
5 munthu, osati okonda Mulungu; akukhala nawo maone-
kedwe a chipembedzo, koma mphamvu yache adaikana;
6 kwa iwo'nso udzipatule. Pakuti mwa iwo akhala akukwa-
wira m'nyumba, nagwira mkoli akazi opusa, osenza
katundu zoipa zao, otengeka nazo zilakolako za mitundu
7 mitundu; opunzira nthawi zonse, koma sakhoza konse
8 kufikira ku chizindikiritso cha choonadi. Ndipo monga
momwe Yane ndi Yambre anatsutsana naye Mose, kotero
iwo'nso atsutsana nacho choonadi; ndiwo anthu obvundi-
9 tsitsa mtima, osatsimikizidwa pa chikulupiriro. Koma
sadzapitirira'po; pakuti kupusa kwao kudzaonekeratu
kwa onse, monga'nso kupusa kwa iwo adja.

**Alimbike kutsata malangizo oyenera, nalalikire nthawi zonse.**

10 Koma iwe watsatatsata chipunzitso changa, mayende-
dwe, chitsimikizo-mtima, chikulupiriro, kuleza-mtima,
11 chikondi, chipiriro, mazunzo, kumva zowawa; zotere
zonga anandichitira m'Antiokeya, m'Ikoniya, m'Lustro,
mazunzo otere onga ndawamva; ndipo m'zonse'zi Ambuye
12 anandilanditsa. Inde, ndipo onse akufuna kukhala
opembedza m'moyo mwa Kristu Yesu adzamva mazunzo.
13 Koma anthu oipa ndi onyenga, adzaipa chiipire, kusoke-
14 retsa ndi kusokeretsedwa. Koma ukhalebe iwe mu izi
zimene wazipunzira, nutsimikizika-mtima nazo, podziwa
15 amene adakupunzitsa; ndi kuti kuyambira ukhanda wako
wadziwa malembo oyera, okhoza kukupatsa nzeru kufikira
chipulumutso, mwa chikulupiriro cha mwa Kristu Yesu.
16 Lemba liri lonse adaliuzira Mulungu, ndipo lipindulika
pa chipunzitso, chitsutsano, chikonzero, chilangizo cha
17 m'chilungamo: kuti munthu wa Mulungu akhale woyenera,
wokonzeka kuchita nchito iri yonse yabwino.

4 Ndikuchitira mboni pa maso pa Mulungu ndi Kristu
Yesu, amene adzaweruza amoyo ndi akufa, ndi pa maone-
2 kedwe ache ndi ufumu wache; lalikira mau; chita nawo
pa nthawi yache, popanda nthawi yache; tsutsa, dzudzula,
chenjeza, ndi kuleza-mtima konse ndi chipunzitso.
3 Pakuti idzafika nthawi imene sadzalola chipunzitso cho-
lamitsa; komatu poabwa m'khutu adzadziunjikitsa apunzi-
4 tsi monga mwa zilakolako za iwo okha: ndipo adzalubza

pa choonadi, nadzapatuka potsata nthanu za chabe. Koma 5
iwe, khala maso m'zonse, imva zowawa, chita nchito ya
mlaliki wa Utenga Wabwino, kwaniritsa utumiki wako.

**Paulo azindikira kuti imfa yache mpafupi.
Aitana Timoteo amzonde; zolawirana.**

Pakuti ndirimkutiridwa nsembe tsopano, ndipo nthawi 6
ya kumasuka kwanga yafika. Ndalimbana nako kuli- 7
mbana kwabwino, ndatsiriza njira'yo, ndasunga chi-
kulupiriro: chotsalira kwaikidwa kwa ine korona wa 8
chilungamo, amene Ambuye, woweruza wolungama,
adzandipatsa ine tsiku lidja'lo: ndipo si kwa ine
ndekha, komatu'nso kwa onse amene anakonda maone-
kedwe ache.

Tayesetsa kudza kwa ine msanga: pakuti Dema 9
anandisiya ine, atakonda dziko la pansi lino, napita ku 10
Tesalonika; Kresike ku Galatiya, Tito ku Dalimatiya.
Luka yekha ali pamodzi ndi ine. Um'tenge Marko, adze 11
pamodzi ndi iwe: pakuti ayenera kunditumikira. Koma 12
Tukiko ndamtuma ku Efeso. Chopfunda'cho ndachisiya ku 13
Trowa kwa Karpo, udze nacho pakudza iwe, ndi mabuku,
makamaka zikopa zidja zolemba'po. Alesandro wosula 14
mkua anandichitira zoipa zambiri: adzambwezera iye
Ambuye monga mwa nchito zache; amene'yo iwe'nso 15
uchenjere naye; pakuti anatsutsana nawo mau athu.
Pa chodzikanira changa choyamba panalibe mmodzi 16
ananditangata, koma onse anandisiya; chimene'cho chisa-
werengedwe chowatsutsa. Koma Ambuye anaima nane 17
nandipatsa ine mphamvu; kuti mwa ine chilalikiro
chimveke konse konse, ndi amitundu onse amve; ndipo
ndalanditsidwa mkamwa mwa mkango. Ambuye adza- 18
ndilanditsa ku nchito yonse yoipa, nadzandipulumutsa ine
kulowa ufumu wache wakumwamba; kwa Iye ukhale
ulemerero ku nthawi za nthawi. Amen.

Lankhula Priska ndi Akula, ndi banja la Onesiforo. 19
Erasto anakhalira m'Korinto; koma Trofimo ndamsiya 20
wodwala m'Mileto. Tayesetsa kudza isanadze nyengo ya 21
chisanu. Akulankhula iwe Eubulo, ndi Pude, ndi Lino,
ndi Klaudiya, ndi abale onse.

Ambuye akhale ndi mzimu wako. Chisomo chikhale 22
nanu.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA TITO

1 Paulo, kapolo wa Mulungu, ndi mtumwi wa Yesu
Kristu, monga mwa chikulupiriro cha osankhika a Mulungu,
ndi chizindikiritso cha choonadi chiri monga mwa chipe-
2 mbedzo, m'chiyembekezo cha moyo wosatha, umene
Mulungu, wosanama'yo, analonjeza zisanayambe nthawi
3 zosayamba; koma pa nyengo za Iye yekha anaonetsa
mau ache mu ulalikiro, umene anandisungitsa ine, monga
4 mwa lamulo la Mpulumutsi wathu Mulungu; kwa Tito,
mwana wanga weni weni monga mwa chikulupiriro cha
ife tonse: Chisomo ndi mtendere za kwa Mulungu Atate
ndi Kristu Yesu Mpulumutsi wathu.

**Tito asunge mpingo wa ku Krete, natsutse apunzitsi onyenga.**

5 Chifukwa cha ichi ndinakusiya iwe m'Krete, kuti
ukalongosole zosowa'zo, nukaike akuru m'midzi yonse,
6 monga ndakulamulira; ngati wina ali wopanda chirema,
mwamuna wa mkazi mmodzi, wokhala nawo ana okulupi-
rira, wosanenezedwa pa kuononga-zache, kapena wosa-
7 mvera mau. Pakuti woyang'anira ayenera kukhala
wopanda chirema, ngati mdindo wa Mulungu; wosati
waliuma, wosapsa mtima msanga, wosati wa chiwawa,
8 wopanda ndeu, wosati wa chisiriro chonyansa; komatu
wokonda kuchereza alendo, wokonda okoma, wodziweru-
9 za, wolungama, woyera mtima, wodziletsa; wogwira mau
okulupirika monga mwa chipunzitso, kuti akakhoze
kuchenjeza m'chipunzitso cholamitsa ndi kutsutsa otsutsana
naye.
10 Pakuti alipo ambiri osamvera mau, olankhula zopanda
pache, ndi onyenga, makamaka iwo a ku mdulidwe,
11 amene ayenera kutsekeka pakamwa; ndiwo amene apa-
sula mabanja banja lonse, ndi kupunzitsa zosayenera
12 chifukwa cha chisiriro chonyansa. Wina wa mwa iwo,
ndiye mneneri wa iwo okha, anati, Akrete ndi amabodza
13 masiku onse, zirombo zoipa, achinkhambo, aulesi. Umboni
uwu uli woona. Mwa ichi uwadzudzule mokaripa, kuti
14 akakhale olama m'chikulupiriro, osasamala nthanu za
chabe za chiyuda, ndi malamulo a anthu opatuka kusiyana
15 nacho choonadi. Zonse ziyera kwa iwo amene ayera

mtima; koma kwa iwo odetswa ndi osakulupirira kulibe
kanthu koyera; komatu zadetswa nzeru zao ndi chiku-
mbu mtima chao. Abvomereza kuti adziwa Mulungu, 16
koma ndi nchito zao amkana Iye, popeza ali onyansitsa,
ndi osamvera, ndi pa nchito zonse zabwino osatsimiki-
zidwa.

**Machenjezedwe a okalamba ndi anyamata ndi akapolo. Akhale chitsanzo yekha Tito.**

Koma iwe, lankhula zimene ziyenera chipunzitso 2
cholamitsa: okalamba akhale odzisunga, olemekezeka, 2
odziletsa, olama m'chikulupiriro, m'chikondi, m'chipiriro.
Momwemo'nso akazi okalamba akhale nawo makhalidwe 3
oyenera anthu oyera, osadierekeza, osakodwa nacho
chikondi cha pa vinyo, akupunzitsa zokoma; kuti akala- 4
ngize akazi ang'ono akonde amuna awo, akonde ana awo,
akhale odziletsa, odeka, ochita m'nyumba mwao, okoma, 5
akumvera amuna a iwo okha, kuti mau a Mulungu
angachitidwe mwano; momwemo'nso anyamata uwada- 6
ndaulire akhale odziletsa: m'zonse udzionetsere wekha 7
chitsanzo cha nchito zabwino; m'chipunzitso chako uone-
tsere chisabvundi, ulemekezeko, mau olama osatsutsika; 8
kuti iye wa kutsutsana achite manyazi, posakhala nako
kanthu koipa kakutinenera ife. Akapolo amvere Ambuye 9
awo a iwo okha, nawakondweretse m'zonse; osakana mau
awo; osatapa pa zao, komatu aonetsere chikulupiriko 10
chonse chabwino; kuti akakometsere chipunzitso cha
Mpulumutsi wathu Mulungu m'zinthu zonse. Pakuti 11
chaonekera chisomo cha Mulungu, cha kupulumutsa
anthu onse, ndi kutipunzitsa ife kuti, pokana chisapembe- 12
dzo ndi zilakolako za dziko la pansi, tikhale ndi moyo
m'dziko lino odziletsa, ndi olungama, ndi opembedza;
akulindira chiyembekezo chodala, ndi maonekedwe a 13
ulemerero wa Mulungu wamkuru ndi Mpulumutsi wathu
Yesu Kristu; amene anadzipereka yekha m'malo mwa 14
ife, kuti akatiombole ife ku zoipa zonse, nakadziyeretsere
yekha anthu akhale ache eni eni, achangu pa nchito
zabwino.

Izi lankhula, ndipo uchenjeze, nudzudzule ndi ulamu- 15
liro wonse. Munthu asakupeputse.

Uwakumbutse iwo agonje kwa akulu, ndi a ulamuliro, 3
akhale omvera, okonzeka pa nchito iri yonse yabwino;
asachitire mwano munthu ali yense, asakhale a ndeu, akhale 2
aulere, naonetsere chifatso chonse pa anthu onse. Pakuti 3

kale ife'nso tinali opusa, osamvera, onyengeka, akuchitira
ukapolo zilakolako ndi zokondweretsa za mitundu mitu-
ndu, okhala m'dumbo ndi njiru, odanidwa, odana wina
4 ndi mnzache. Koma pamene kukoma mtima, ndi chiko-
ndi cha pa anthu, cha Mpulumutsi wathu Mulungu
5 zidaoneka, zosati zochokera m'nchito za m'chilungamo,
zimene tidazichita ife, komatu monga mwa chifundo
chache anatipulumutsa ife, mwa kutsuka kwa kubadwa'nso
6 ndi makonzedwe a Mzimu Woyera, umene anatsanulira
pa ife mochurukira, mwa Yesu Kristu Mpulumutsi wathu;
7 kuti poyesedwa olungama ndi chisomo cha Iyetu, tikaye-
sedwa olowa-nyumba monga mwa chiyembekezo cha
8 moyo wosatha. Okulupirika mau'wa, ndipo za izi ndifuna
kuti ulimbitse mau, kuti iwo akukulupira Mulungu
asamalire akhalebe atsogoleri a nchito zabwino. Izi
9 nzokoma ndi zopindulitsa anthu; koma pewa mafunso
opusa, ndi mawerengedwe a mibadwo, ndi ndeu, ndi
makani a pa malamulo; pakuti sizipindulitsa, ndipo ziri
10 za chabe. Munthu wopatukira chikulupiriro, utamche-
11 njeza kamodzi ndi kawiri, umkanize, podziwa kuti wote-
re'yo wasandulika konse, nachimwa, nakhala wodzitsutsa
yekha.
12 Pamene ndikatuma Artema kwa iwe, kapena Tukiko,
chita changu kudza kwa ine ku Nikopoli: pakuti ndatsi-
13 mikiza mtima kugonera'ko nyengo ya chisanu. Zena
nkhoswe ya ku mirandu, ndi Apolo ufulumire kuwako-
14 nzera za ulendo, kuti asasowe kanthu. Ndipo anthu athu
apunzire'nso asunge nchito zabwino zofunika, kuti asa-
khale osabala zipatso.
15 Akulankhula iwe onse akukhala pamodzi ndi ine.
Lankhula otikonda'wo m'chikulupiriro.
Chisomo chikhale ndi inu nonse.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA FILEMON

1 Paulo wandende wa Kristu Yesu, ndi Timoteo mbale'yo,
2 kwa Filemon wokondedwa'yo ndi wanchito mnzathu, ndi
kwa Apiya mlongo'yo, ndi Arkipo msilikari mnzathu, ndi
3 kwa mpingo uli m'nyumba yako: Chisomo kwa inu ndi

mtendere za kwa Mulungu Atate wathu ndi Ambuye
Yesu Kristu.
Ndiyamika Mulungu wanga uthawi zonse, ndi kuku- 4
mbukila iwe m'mapemphero anga, pakumva za chikondi 5
chako ndi chikulupiriro uli nacho cha kulinga kwa
Ambuye Yesu, ndi kwa oyera mtima onse; kuti chiyanjano 6
cha chikulupiriro chako chikakhale cha mphamvu m'chi-
zindikiro cha chabwino chiri chonse chiri mwa inu, cha
kwa Kristu. Pakuti ndinali nacho chimwemwe chambiri 7
ndi chisangalatso pa chikondi chako, kuti mitima ya
oyera mtima yatsitsimuka mwa iwe, mbale.

**Paulo apempherera Onesimo kapolo wothawa wotembenuka-mtima'yo.**

Momwemo, ndingakhale ndiri nako kulimbika mtima 8
kwakukuru m'Kristu kukulamulira chimene chiyenera,
koma makamaka ndidandaulira mwa chikondi, pokhala 9
wotere Paulo nkalamba, ndipo tsopano wandende'nso wa
Kristu Yesu; ndikudandaulira chifukwa cha mwana 10
wanga, amene ndambala m'ndende, Onesimo, amene kale 11
sanakupindulira, koma tsopano watipindulira bwino ndi
iwe ndi ine; amene ndi yemwe'yo ndakubwezera iwe, 12
ndiye mtima weni weni wa ine. Amene'yo ndikadafuna 13
ine kumsunga akhale nane, kuti m'malo mwako akadandi-
tumikira ine m'ndende za Utenga Wabwino: koma wo- 14
panda kudziwa mtima wako sindinafuna kuchita kanthu;
kuti ubwino wako usakhale monga mokakamiza komatu
mwa ufulu. Pakuti kapena anasiyanidwa ndi iwe ka- 15
nthawi chifukwa cha ichi, ndi kuti udzakhala naye nthawi
zonse; osati'nso monga kapolo, koma woposa kapolo, 16
mbale wokondedwa, makamaka ndi ine, koma koposa
nanga ndi iwe, m'thupi la nyama, ndipo'nso mwa Ambuye.
Ngati tsono undiyesera woyanjana mnzako umlandire iye 17
monga ine mwini. Koma ngati anakulakwira iwe 18
kanthu, kapena wakongola kanthu, undiwerengere ine
aka; ine Paulo ndichilemba ndi dzanja langa, ndidzachi- 19
bwezera ine; kuti ndinganene nawe kuti iwe ndiwe
mangawa anga. Inde, mbale, ndikondwere nawe mwa 20
Ambuye: utsitsimutse mtima wanga mwa Kristu. Pokulu- 21
pirira kumvera kwako ndikulembera iwe, podziwa kuti
udzachita'nso koposa chimene ndinena. Koma undiko- 22
nzere'nso pokhala; pakuti ndiyembekeza kuti mwa ma-
pemphero anu ndidzapatsidwa kwa inu.
Epafra wandende mnzanga mwa Kristu Yesu akula- 23

24 nkhula iwe; atero'nso, Marko, Aristarko, Dema, Luka
anchito anzanga.
25 Chisomo cha Ambuye wathu Yesu Kristu chikhale
pamodzi ndi mzimu wanu. Amen.

# KALATA WA PAULO MTUMWI WOLEMBERA KWA AHEBERE

### Kristu, Mwana wa Mulungu aposatu Angelo.

1 Kale Mulungu analankhula ndi makolo mwa aneneri
2 pang'ono pang'ono, ndi m'manenedwe ambiri, koma pa
kutha pache pa masiku ano analankhula ndi ife ndi Mwana
amene anamuika wolowa-nyumba wa zonse, mwa iye'nso
3 anapanga maiko ndi a mwamba omwe; amene'yo, pokhala
ali chinyezimiro cha ulemerero wache, ndi chizindikilo
cheni cheni cha chilengo chache, nanyamula zonse ndi mau
a mphamvu yache, mmene adachita chiyeretso cha zoipa,
4 anakhala pa dzanja lamanja la ukulu m'mwamba, atakhala
wakuposa angelo, monga momwe adalowa dzina lakuposa
5 ndi iwo'wa. Pakuti kwa ngelo uti anati nthawi iri yonse,

*Iwe ndiwe Mwana wanga,*
*Lero Ine ndakubala Iwe?*

ndipo'nso,

*Ine ndidzakhala kwa Iye Atate,*
*Ndipo Iye adzakhala kwa Ine Mwana?*

6 Ndipo pamene atenga'nso wobadwa-woyamba kulowa
naye m'dziko, anena, Ndipo amgwadire Iye angelo onse
a Mulungu.
7 Ndipo za angelo anenadi,

*Amene apanga angelo ache akhale mizimu,*
*Ndi omtumikira Iye akhale chirangali cha moto;*

8 Koma ponena za Mwana, ati,

*Mpando wachifumu wanu, Mulungu, ufikira nthawi za nthawi;*
*Ndipo ndodo ya chifumu ya chiongoko ndiyo ndodo ya ufumu wanu.*

*Mwakonda chilungamo, ndipo mwadana nacho choipa;* 9
*Mwa ichi Mulungu, ndiye Mulungu wanu, wakudzozani*
*Ndi mafuta a chikondwerero cheni cheni koposa anzanu.*

Ndipo, 10

*Inu, Ambuye, pachiyambi'po munaika kuzika kwache kwa dziko,*
*Ndipo miyamba iri nchito ya manja anu;*
*Iyo idzatayika; komatu mukhalira;* 11
*Ndipo iyo yonse idzasuka monga maraya;*
*Ndipo monga chopfunda mudzaipinda iyo* 12
*Monga maraya, ndipo idzasanduka;*
*Koma Inu ndinu yemwe'yo,*
*Ndipo zaka zanu sizidzatha.*

Koma za ngelo uti anati nthawi iri yonse, 13

*Khala pa dzanja lamanja langa,*
*Kufikira ndikaika adani ako mpando wa ku mapazi ako?*

Kodi siiri yonse mizimu yotumikira, yotumidwa kuti atu- 14
mikire iwo amene adzalowa chipulumutso?

**Yesu Kristu, Nkhoswe yathu yakuposa angelo akhoza kumva nafe chifundo.**

Mwa ichi tiyenera kusamaliradi zimene tidazimva'zi 2
kuti kapena tingatengedwe kusiyana nazo. Pakuti ngati 2
mau adalankhulidwa ndi angelo adakhala okhazikika, ndipo
cholakwira chonse ndi chisamvero chalandira mphoto
yobwezera yolungama, tidzapulumuka bwanji ife, tika- 3
panda kusamala chipulumutso chachikuru chotero?
chimene Ambuye adayamba kuchilankhula ndipo iwo
adachimva anatilimbikitsira ife; pochita mboni pamodzi 4
nawo Mulungu'nso ndi zizindikilo, ndi zoziswitsa ndi
mphamvu za mitundu mitundu ndi zogawira za Mzimu
Woyera, monga mwa chifuniro chache.
Pakuti sanagonjetsera angelo dziko lirinkudza, limene 5
tinena'li. Koma wina anachita mboni pena, nati, 6

*Munthu nchiani kuti mumkumbukila iye?*
*Kapena mwana wa munthu kuti mucheza naye?*
*Mwamchepsera pang'ono ndi angelo,* 7
*Mudambveka iye korona wa ulemerero ndi ulemu,*
*Ndipo mudamuika iye woyang'anira nchito za manja anu;*
*Mudagonjetsa zonse pansi pa mapazi ache.* 8

Pakuti umo adagonjetsa zonse kwa iye, sanasiya'po

kanthu kosamgonjera iye. Koma sitinayamba tsopano
9 apa kuona zonse zimgonjera. Koma timpenya iye amene
adamchepsa pang'ono ndi angelo, ndiye Yesu, chifukwa
cha zowawa za imfa wobvala korona wa ulemerero ndi
ulemu, kuti ndi chisomo cha Mulungu akalawe imfa
10 m'malo mwa munthu ali yense. Pakuti kunamuyenera
Iye amene zonse ziri chifukwa cha Iye, ndi zonse mwa
Iye, pakutenga ana ambiri alowe ulemerero, kumkonza
wamphumphu mtsogoleri woyamba wa chipulumutso chao
11 mwa zowawa. Pakuti ndi Iye wakuyeretsa ndi iwo
akuyeretsedwa achokera onse mwa mmodzi; chifukwa
12 cha ichi alibe manyazi kuwacha iwo abale, ndi kuti,

*Ndidzalalikira dzina lanu kwa abale anga,*
*Pakati pa mpingo ndidzakuyimbirani.*

13 Ndipo'nso,

*Ndidzamtama Iye.*

Ndipo'nso,

*Taona, ine ndi ana amene Mulungu anandipatsa ine.*

14 Popeza tsono ana ndiwo a mwazi ndi nyama, Iye'nso
momwemo adalawa nawo makhalidwe omwe'wo kuti mwa
imfa akamuononga iye amene anali nayo mphamvu ya
15 imfa, ndiye Mdierekezi; nakamasule iwo onse, amene,
chifukwa cha kuopa imfa m'moyo wao wonse adama-
16 ngidwa akapolo. Pakuti nditu salandira angelo, koma
17 alandira mbeu ya Abrahamu. Potero kudamuyenera
kufanizidwa ndi abale m'zonse, kuti akadzakhala Mkulu
wa nsembe wa chifundo ndi wokulupirika m'zinthu za
kwa Mulungu, kuti apereke dipo la zoipa za anthu.
18 Pakuti popeza adamva zowawa, poyesedwa yekha, akhoza
kutandiza iwo amene ayesedwa.

### Kristu ali Wamkuru woposa Mose. Awachenjeza akulupirire, namvere.

3 Potero, abale oyera mtima, olandirana nawo maita-
nidwe akumwamba, lingiririani za Mtumwi ndi Mkulu wa
2 nsembe wa chibvomerezo chathu, Yesu; amene anakhala
wokulupirika kwa iye adamuika'yo, monga'nso Mose
3 m'nyumba yache yonse. Pakuti amene'yo wayesedwa
woyenera ulemerero woposa Mose, monga momwe iye
amene anaimanga nyumba ali nawo ulemerero woposa
4 nyumba'yi. Pakuti nyumba iri yonse iri naye wina
woimanga; koma wozimanga zonse ndiye Mulungu.

Ndipo Mose'tu anali wokulupirika m'nyumba yache yonse, 5
monga mnyamata, achitire mboni izi zidzalankhulidwa'zi;
koma Kristu monga mwana, wosunga nyumba yache; 6
ndife nyumba yache, ngati tigwiritsa kulimbika-mtima
ndi kudzitamandira kwa chiyembekezo'cho, kuchigwira
kufikira chitsiriziro. Momwemo, monga anena Mzimu 7
Woyera,

*Lero ngati mudzamva mau ache,*
*Musaumitse mitima yanu, monga m'kupsetsa-mtima'mo,* 8
*Monga mudja tsiku la chiyesero m'chipululu mudja,*
*Chimene makolo anu anandiyesa nacho,* 9
*Ndi kunditsimikizira,*
*Naona nchito zanga zaka makumi anai.*
*Momwemo ndinakwiya nawo mbadwo uwu,* 10
*Ndipo ndinati, Nthawi zonse amasochera m'mtima;*
*Koma sanazindikira njira zanga iwo'wa;*
*Monga ndalumbira pa kupsa-mtima kwanga,* 11
*Ngati adzalowa mpumulo wanga.*

Tapenyani, abale kuti kapena ukakhale mwa wina wa inu 12
mtima woipa wosakulupira, pa kupatuka kwa Mulungu
wa moyo: komatu dandauliranani nokha tsiku ndi tsiku, 13
pamene pachedwa, Lero; kuti angaumitsidwe wina wa
inu ndi chenjerero la uchimwo; pakuti takhala ife 14
olandirana ndi Kristu, ngatitu tigwiritsa chiyambi cha
kutama kwathu kuchigwira kufikira chitsiriziro: umo 15
anena'mo,

*Lero ngati mudzamva mau ache,*
*Musaumitse mitima yanu, monga pa kupsetsa-mtima.*

Pakuti ani, pakumva anapsetsa mtima? Kodi si onse 16
adja adaturuka m'Aigupto mwa Mose. Koma anakwiya 17
ndi ani zaka makumi anai? Kodi si ndi awo adachi-
mwa'wo, amene matupi awo adagwa m'chipululu? Ndipo 18
adawalumbirira ani kuti asalowe mpumulo wache? Si 19
awo kodi osamvera'wo? Ndipo tiona kuti sanakhoza
kolowa chifukwa cha kusakulupirira.

Chifukwa chache tiope kuti kapena pakatsala lonje- 4
zano lakulowa mpumulo wache, wina wa inu angaoneke
ngati adaliperewera. Pakuti kwa ife'nso walalikidwa 2
Utenga Wabwino, monga'nso kwa iwo; koma iwo'wa
sanapindula nawo mau omveka'wo, popeza sanasangani-
zika ndi chikulupiriro mwa iwo adawamva. Popeza ife 3

amene takulupirira tilowa mpumulo'wo, monga momwe ananena,

*Monga ndalumbira m'mkwiyo wanga,*
*Ngati adzalowa mpumulo wanga:*

zingakhale nchito'zo zidatsirizika kuyambira kuzika kwa
4 dziko la panzi. Pakuti wanena pena za tsiku la chisanu
ndi chiwiri, natero, Ndipo Mulungu anapumula tsiku la
5 chisanu ndi chiwiri, kuleka nchito zache zonse. Ndipo
m'menemo'nso,

*Ngati adzalowa mpumulo wanga.*

6 Popeza tsono patsala kuti ena akalowa momwemo, ndi
iwo amene Utenga Wabwino unalalikidwa kwa iwo kale
7 sanalowa'mo chifukwa cha kusamvera, alangiza'nso tsiku
lina, ndi kunena m'Davide, idapita nthawi yeikuru yakuti,
monga kwanenedwa kale,

*Lero ngati mudzamva mau ache,*
*Musaumitse mitima yanu.*

8 Pakuti ngati Yosua akadawapumitsa iwo, sakadalankhula
9 mtsogolo'mo za tsiku lina. Momwemo utsalira mpumulo
10 wa Sabata wa anthu a Mulungu. Pakuti iye amene
adalowa mpumulo wache, adapumula'nso mwini wache ku
nchito zache, monga'nso Mulungu ku zache za Iye.
11 Chifukwa chache tichite changu cha kulowa mpumulo'wo
kuti wina angagwe m'chitsanzo chomwe cha kusamvera.
12 Pakuti mau a Mulungu ali amoyo, ndi ochitachita, ndi
akutwa koposa lupanga lokutwa konse konse, napyoza
kufikira magawanidwe a moyo ndi mzimu, ndi zimfundo
ndi muwongo, nazindikiritsa zolingirira ndi zitsimikizo za
13 mtima. Ndipo palibe cholengedwa chosaonekera pa maso
pache, koma zonse zikhala za marisechè ndi zobvundu-
kuka pa maso pache pa iye amene tiri naye kantnu.

**Kristu aposa akulu ansembe a pangano lakale.**

14 Popeza tsono tiri naye Mkulu wansembe wamkuru,
wopyoza miyamba, Yesu mwana wa Mulungu, tigwiritsitse
15 chibvomerezo chathu. Pakuti sitiri naye Mkulu wansembe
wosatha kumva chifundo ndi zofoka zathu; koma waye-
sedwa m'zonse monga momwe ife, koma wopanda uchimwo.
16 Potero tilimbike mtima poyandikira mpando wachifumu wa
chisomo, kuti tikalandire chifundo ndi kupeza chisomo
cha kutandiza nthawi ya kusowa.

Pakuti Mkulu wa nsembe yense, wotengedwa mwa 5
anthu, amaikika chifukwa cha anthu m'zinthu za kwa
Mulungu, kuti apereke mitulo, ndipo'nso nsembe, chifu-
kwa cha machimo: akhale wokhoza kumva chifundo ndi 2
osadziwa ndi olakwa, popeza iye yekha'nso amazingwa
ndi chifoko; ndipo chifukwa chache'cho ayenera, monga 3
m'malo a anthu'wo, motero'nso m'malo a iye yekha,
kupereka nsembe chifukwa cha machimo. Ndipo palibe 4
munthu adzitengera ulemu'wo mwini wache, komatu iye
amene aitanidwa ndi Mulungu, monga momwe'nso Arone.
Kotero'nso Kristu sanadzilemekeza yekha ayesedwe Mkulu 5
wansembe, komatu Iye amene analankhula kwa Iye,

*Mwana wanga ndi Iwe,*
*Lero Ine ndakubala Iwe;*

Monga anena'nso mwina, 6

*Iwe ndiwe wansembe wa nthawi zōnse*
*Monga mwa chilongosoko cha Melkisedeke.*

Amene'yo, masiku a thupi la nyama lache anapereka 7
mapemphero ndi mapembedzero pamodzi ndi kulira kwa-
kukuru ndi misozi kwa Iye amene anakhoza kumpulu-
mutsa Iye mu imfa, ndipo anamveka popeza anaopa
Mulungu, angakhale anali Mwana, anapunzira kumvera 8
ndi izi adamva kuwawa nazo; ndipo pamene anakonzeka 9
wamphumphu anakhala kwa onse akumvera Iye chifukwa
cha chipulumutso chosatha; wochedwa ndi Mulungu 10
Mkulu wansembe monga mwa chilongosoko cha Melki-
sedeke.

Za iye tiri nawo mau ambiri kuwanena, ndi otilaka 11
powatantauzira, popeza mwagonta m'makutu. Pakuti 12
mungakhale mwayenera kukhala apunzitsi chifukwa cha
nyengo'yi, muli nako kusowa'nso kuti wina apunzitse inu
zoyamba za chiyambidwe cha maneno a Mulungu; ndipo
mukhale onga ofuna mkaka, osati chakudya chotafuna.
Pakuti yense wakudya mkaka alibe chizerewero cha mau 13
a chilungamo; pakuti ali khanda. Koma chakudya cho- 14
tafuna chiri cha anthu akulu misinku, amene mwa kuchita
nazo anazerewereretsa zizindikiritso zao kusiyanitsa cha-
bwino ndi choipa.

Mwa ichi, polekana nawo mau a chiyambidwe cha 6
Kristu, tipitirire kutsata ukulu-msinku; osaika'nso kuzika
kwa kutembenuka mtima kusiyana nazo nchito zakufa,
ndi kwa chikulupiriro cha pa Mulungu, kwa chipunzitso 2

cha ubatizo, kwa kuika manja, kwa kuuka'nso kwa akufa,
3 ndi chiweruziro chosatha. Ndipo ichi tidzachita, akatilola
4 Mulungu. Pakuti sikutheka kuwakonza'nso, atembenuke
mtima, iwo amene anaunikidwa pa nthawi yache, nalawa
mphatso ya kumwamba, nakhala olandirana nawo Mzimu
5 Woyera, nalawa mau okoma a Mulungu, ndi mphamvu ya
6 nthawi irinkudza, koma nagwa m'chisokero; popeza adzi-
pachikira'nso okha Mwana wa Mulungu, namchititsa
7 manyazi poyera. Pakuti nthaka'yi idamwa mvula iigwera
kawiri kawiri, nipatsa terere loyenera iwo amene adailima,
8 ilandira dalitso lochokera kwa Mulungu: koma ikabala
minga ndi mitungwi, itayika; nitsala pang'ono ikadate-
mbereredwa; chitsiriziro chache ndicho kuthenthedwa.
9 Koma, okondedwa, takopeka mtima kuti za inu ziri
zoposa ndi zoperekeza chipulumutso, tingakhale titero
10 pakulankhula: pakuti Mulungu siali wosalungama, kuti
adzaiwala nchito yanu, ndi chikondi'cho mudachionetsera
ku dzina lache, umo mudatumikira oyera mtima ndi
11 kuwatumikirabe. Koma tikhumba kuti yense wa inu
aonetsere changu chomwe'chi cholinga ku chikhazikitso
12 cha chiyembekezo kufikira chitsiriziro; kuti musakhale
aulesi, koma akuwatsanza iwo amene alikulowa malonje-
zano mwa chikulupiriro ndi kuleza mtima.
13 Pakuti pamene Mulungu analonjezana naye Abrahamu,
popeza analibe wamkuru woposa kulumbira naye, analu-
14 mbira pa Iye yekha, nati, Kudalitsatu ndidzakudalitsa
15 iwe, ndipo kuchurukitsa ndidzakuchurukitsa iwe. Ndipo
16 potero ataleza mtima analandira lonjezano'lo. Pakuti
anthu amalumbira pa wamkulu; ndipo m'chitsutsano
17 chao chiri chonse lumbiro litsiriza kutsimikiza. Momwemo
Mulungu, pofuna kuonetsera kochuruka kwa olowa a lonje-
zano kuti chifuniro chache sichisintika, analowa pakati
18 ndi lumbiro: kuti mwa zinthu ziwiri zosasintika, m'mene
Mulungu sakhoza kunama, tikakhale nacho chotichenjeza
cholimba, ife amene tidathawira kuchigwira chiyembekezo
19 choikika pa maso pathu; chimene tiri nacho ngati nangula
wa moyo, chokhazikika ndi cholimba'nso, ndi chakulowa
20 mkatikati mwa chopimba; umo Yesu mtsogoleri analowa-
'mo chifukwa cha ife, atakhala Mkulu wansembe nthawi
yosatha monga mwa chilongosoko cha Melkisedeke.

**Mkulu wansembe Melkisedeke atipipiritsira za Yesu Kristu, Mkulu wansembe wosatha.**

7 Pakuti Melkisedeke uyu, Mfumu ya Salemu, wansembe

wa Mulungu Wamkulukulu, amene anakomana ndi Abra-
hamu, pobwera iye adawapha mafumu'wa, namdalitsa,
amene'nso Abrahamu anamgawira gawo la chikhumi la 2
zonse (ndiye posandulika, poyamba, ali Mfumu ya chilu-
ngamo, pamenepo'nso Mfumu ya Salemu; ndiko, Mfumu
ya mtendere; wopanda atate wache, wopanda amache, 3
wopanda mawerengedwe a chibadwidwe chache, alibe
chiyambi cha masiku ache kapena chitsiriziro cha moyo
wache, wofanizidwa ndi Mwana wa Mulungu), iye'yu
wakhala wansembe kosalekeza.

Koma tapenyani ukulu wache wa iye'yu, amene 4
Abrahamu, atate wamkuru, anampatsa gawo lachikhumi
la zosankhika za ku nkhondo. Ndipo iwotu mwa ana a 5
Levi akulandira nchito ya kutira nsembe ali nalo lamulo
lakuti atenge gawo la chikhumi kwa anthu monga mwa
malamulo, ndiko kwa abale awo, angakhale adaturuka
m'chuuno cha Abrahamu; koma iye amene mawerengedwe 6
chibadwe chache sachokera mwa iwo, anatenga gawo la
chikhumi kwa Abrahamu, namdalitsa iye amene ali nawo
malonjezano. Ndipo popanda chitsutsano konse wamng'- 7
ono adalitsidwa ndi wamkuru. Ndipo pano anthu amene 8
ofeka alandira gawo la chikhumi; koma apo iye, woti
adamchitira mboni kuti ali ndi moyo. Ndipo kuli ngati 9
kunena, mwa Abrahamu Levi'nso wakulandira magawo a
chikhumi adapereka gawo la chikhumi; pakuti padja'po 10
anali m'chuuno cha atate wache, pamene Melkisedeke
anakomana naye.

Ndipo pakadakhala umphumphu mwa kutira nsembe 11
kwa chiLevi (pakuti momwemo anthu analandira mala-
mulo), pakadatsala kosowa kotani kuti auke wansembe
wina monga mwa chilongosoko cha Melkisedeke, woyese-
sedwa mongo mwa chilongosoko cha Arone? Pakuti posa- 12
ndulika kutira nsembe, kufunika'nso kuti malamulo
asandulike. Pakuti iye amene izi zineneka za iye, akhala 13
wa fuko lina, wa ili palibe munthu watumikira potirapo
nsembe. Pakuti kwadziwikadi kuti Ambuye wathu 14
anaturuka mwa Yuda; za fuko ili Mose sanalankhula
kanthu ka ansembe. Ndipo kwadziwikatu koposa nditu, 15
ngati auka wansembe wina monga mwa mafanidwe a
Melkisedeke, amene wakhala, si monga mwa malamulo a 16
lamuliro la kwa thupi la nyama, komatu monga mwa
mphamvu ya moyo wosaonongeka: pakuti amchitira mboni, 17

*Iwe ndiwe wansembe nthawi yosatha*
*Monga mwa chilongosoko cha Melkisedeke.*

18 Pakutitu kuli kutaya kwache kwa lamulo lidadza kale'lo,
chifukwa cha kufoka kwache, ndi kusapindulitsa kwache,
19 (pakuti malamulo'wo sanachitira kanthu kakhale kopanda
chirema), ndipo kuli'nso kulowa nacho chiyembekezo
choposa, chimene tiyandikira nacho kwa Mulungu.
20 Ndipo monga momwe sikudachitika kopanda lumbiro
21 (pakuti iwotu anayesedwa ansembe kopanda lumbiro;
koma Iye ndi lumbiro mwa Iye amene ananena kwa Iye,

*Walumbira Ambuye ndipo sadzalapa,*
*Iwe ndiwe wansembe nthawi yosatha*).

22 Momwemo'nso Yesu wakhala Nkhoswe wa pangano
23 loposa. Ndipo iwo ndiwo ambiri anakhala ansembe,
24 popeza imfa idawaletsa asakhalebe; koma Iye chifukwa
kuti akhala Iye nthawi yosatha ali nako kutira nsembe
25 kosasintika, kuchokera komweko akhoza kupulumutsa
konse konse iwo akuyandikira kwa Mulungu mwa Iye,
popeza ali nawo moyo wache chikhalire wa kuwapembe-
dzera iwo.
26 Pakuti Mkulu wansembe wotere anatiyenera ife,
woyera mtima, wopanda choipa, wosadetswa, wopatuka
27 ndi ochimwa, wakukhala wopitirira miyamba; amene
alibe chifukwa cha kupereka nsembe tsiku ndi tsiku
monga akulu ansembe, yoyambira chifukwa cha zoipa za
iwo eni, yina'yi chifukwa cha zoipa za anthu; pakuti ichi
28 anachita kamodzi, kwatha, podzipereka yekha. Pakuti
malamulo amaika akuru ansembe anthu, okhala nacho
chifoko; koma mau a lumbiro'lo, amene anafika atapita
malamulo, aika Mwana, woyesedwa wopanda chirema
ku nthawi zonse.

**Pangano lakale ndi lopipiritsa ndi lopita, Kristu ali Nkhoswe wa pangano losatha.**

8 Koma muthu wa izi tanena'zi ndi uwu: Tiri naye
Mkuru wansembe wotere, amene anakhala pa dzanja
lamanja la mpando wachifumu wa Ukulu m'kumwamba,
2 Mtumiki wa malo oyera, ndi wa chihema choona, chimene
3 Ambuye anachimanga, si munthu ai. Pakuti mkulu
wansembe yense aikidwa kupereka mitulo, ndipo'nso
nsembe: potero nkufunika kuti amene'yo akhale nako
4 kanthu'nso kakupereka. Ndipo ngati akadakhala pa
dziko, sakadakhala konse wansembe, popeza pali iwo
5 akupereka mitulo monga mwa malamulo; amene atumi-
kira chifaniziro ndi mtunzi wa zakumwamba'zo monga

Mose achenjezedwa mmene anafuna kutsiriza chihema:
pakuti taona, ati, uchite zonse monga mwa chitsanzo'cho
chaonetsedwa kwa iwe m'phiri. Koma tsopano Iye wa- 6
landira chitumikiro chomveka choposa, umo'nso ali
Nkhoswe wa pangano labwino loposa, limene likhazikika
pa malonjezano oposa. Pakuti loyamba lija likadakhala 7
lopanda chirema sakadafuna malo a lachiwiri'lo. Pakuti 8
powachulira iwo chifukwa, anena,

*Taona, akudza masiku, anena Ambuye,*
*Ndipo ndidzapangana pangano latsopano ndi nyumba ya Israyeli, ndi nyumba ya Yuda,*
*Losati longa la pangano ndinalichita ndi makolo awo,* 9
*Tsiku'li ndinawagwira ku dzanja iwo kuwatsogolera aturuke m'dziko la Aigupto;*
*Kuti iwo sanakhalabe m'pangano langa.*
*Ndipo ine sindinawasamalira iwo, anena Ambuye.*
*Kuti ili ndi pangano ndidzalipangana ndi nyumba ya Israyeli,* 10
*Atapita masiku adja'wa, anena Ambuye;*
*Ndidzapatsa malamulo anga kuwalonga m'nzeru zao,*
*Ndipo pa mtima pao ndidzawalemba iwo:*
*Ndipo ndidzawakhalira iwo Mulungu,*
*Ndipo iwo adzandikhalira Ine anthu:*
*Ndipo sadzapunzitsa yense mfulu mnzache,* 11
*Ndipo yense mbale wache, ndi kuti, Zindikira Ambuye:*
*Kuti onse adzadziwa Ine,*
*Kuyambira wamng'ono kufikira wamkuru wa iwo.*
*Kuti ndidzachitira chifundo zosalungamo zao,* 12
*Ndipo zoipa zao sindidzazikumbuka'nso.*

Pakunena Iye, Latsopano, adachitira loyamba'li likhale 13
lakale. Koma chimene chirimkukalamba nichikhala
chakale, chiri kuyandika pa kukanganuka.

### Nsembe za pangano lakale zidachitika kawiri kawiri; nsembe ya Yesu idachitika kamodzi kokha.

9 Ndipo lingakhale loyamba'li linali nawo maweruziro a
matumikidwe, ndi malo oyera a pa dziko la pansi. Pa- 2
kuti chihema chidakonzeka, choyamba'chi, m'mene'mo
munali choikapo nyali, ndi gome, ndi mkate woonekera;
paja paitanidwa Malo Oyera. Koma mkati mwa chopi- 3
mba chachiwiri, chihema chonenedwa Malo Oyeretsetsa;
okhala nayo mbale ya zofukiza ya chikudu ndi likasa la 4
chipangano, lokuta ponsepo ndi chikudu, momwemo mu-

nali mbiya ya chikudu yosunga'mo Mana, ndi ndodo ya
5 Arone idapuka'yi, ndi magome a chipangano; ndipo
pamwamba pache akerubi a ulemerero akutira mtunzi pa
chofafanizirapo; za izi sitikhoza kunena tsopano padera-
6 padera. Ndipo izi zitakonzeka kotero, ansembe amalowa
m'chihema choyamba kosalekeza, ndi kutsiriza matumi-
7 kidwe'wo; koma kulowa mwa chachiwiri, mkuru wansembe
yekha kamodzi pa chaka, wosati wopanda mwazi, umene
apereka chifukwa cha iye yekha, ndi zolakwa za anthu;
8 Mzimu Woyera wodziwitsa nako, kuti njira yolowa nayo
ku malo oyera siinaonetsedwe, pokhala chihema choyamba
9 chiri chiriri; ndicho chipipiritso cha ku nthawi yomwe'yi,
m'mene mitulo ndi nsembe'nso zinaperekedwa zozakhoza,
ponena za chikumbu mtima, kuyesa wamphumphu wotu-
10 mikira'yo. Popeza akhala maweruziro a thupi la nyama
okha (ndi zakudya, ndi zakumwa, ndi masambidwe osiya-
nasiyana), oikidwa kufikira nthawi ya kukonza'nso.
11 Koma atafika Kristu Mkulu wansembe wa zokoma
zirinkudza, mwa chihema chachikuru ndi champhumphu
choposa, chosamangika ndi manja, ndiko kunena kuti,
12 chosati cha chilengedwe ichi, kapena mwa mwazi wa
mbuzi ndi ana a ngombe, koma mwa mwazi wa Iye yekha
analowa kamodzi, ku malo oyera, atalandira'po chiombolo
13 chosatha. Pakuti ngati mwazi wa mbuzi ndi ng'ombe za
mpongo, ndi makala a ng'ombe ya msoti owazawaza pa
iwo odetsedwa, uchita chipatutso kufikira chiyeretso cha
14 thupi la nyama; koposa kotani nanga mwazi wa Kristu
amene anadzipereka yekha wopanda chirema kwa Mu-
lungu mwa Mzimu wosatha, udzayeretsa chikumbu mtima
chanu kuchisiyanitsa ndi nchito zakufa, kukatumikira
15 Mulungu wamoyo? Ndipo mwa ichi ali Nkhoswe wa chi-
pangano chatsopano, kotero kuti, popeza kudachitika
imfa ya kuombola zolakwa za pa chipangano choyamba,
16 oitanidwa'wo akalandire lonjezano la zolowa zosatha. Pa-
kuti pamene pali chopangiratu pafunika pafike imfa ya
17 wolembera'yo. Pakuti chopangiratu chiona mphamvu
atafa mwini wache; popeza alibe mphamvu konse
18 pokhala wolembera'yo ali ndi moyo; momwemo choya-
19 mbacho'nso sichinakonzeka chopanda mwazi. Pakuti
pamene Mose adalankhulira anthu onse lamulo liri lonse
monga mwa malamulo, anatenga mwazi wa ana a ng'ombe
ndi mbuzi, pamodzi ndi madzi ndi ubwea wofiira ndi
20 husopo, nawazira buku lomwe, ndi anthu onse, nati, Uwu
ndi mwazi wa chipangano Mulungu adakulamulirani.

Ndipo'nso chihema ndi zotengera zonse za matumikidwe 21
anaziwazira momwemo ndi mwazi'wo. Ndipo monga 22
mwa malamulo zitsala zinthu pang'ono zosayeretsedwa
ndi mwazi, ndipo wopanda kukhetsa mwazi kulibe kuma-
suka.

Pomwepo padafunika kuti zifaniziro za zinthu za 23
mwamba zikayeretsedwe ndi izi; koma zamwamba zeni
zeni zikayeretsedwe ndi nsembe zoposa izi. Pakuti Kristu 24
sanalowa m'malo oyera omangika ndi manja, akutsanza
oona'wo; komatu m'mwamba momwe, kuonekera tsopano
pa maso pa Mulungu chifukwa cha ife; kosati kuti 25
adzipereke yekha kawiri kawiri; monga Mkulu wa nsembe
alowa m'malo oyera chaka ndi chaka ndi mwazi wosati
wache; chikadatero, kukadamuyenera kumva zowawa 26
kawiri kawiri kuyambira kuzika kwa dziko la pansi:
koma tsopano kamodzi pa chitsirizo cha nthawi'zo wao-
nekera kuchotsa uchimwo mwa nsembe ya Iye yekha.
Ndipo popeza kwaikikatu kwa anthu kufa kamodzi, 27
ndipo atafa, chiweruziro; kotero Kristu'nso ataperekedwa 28
nsembe kamodzi kukasenza machimo a ambiri, adzaone-
kera pa nthawi yachiwiri, wopanda uchimwo, kwa iwo
amene amlindirira, kufikira chipulumutso.

Pakuti malamulo, pokhala nawo mtunzi wa zokoma 10
zirinkudza, osati chifaniziro cheni cheni cha zinthu'zo,
sakhozatu, ndi nsembe zomwe'zi chaka ndi chaka, zimene
azitira kosalekeza, kuwayesera amphumphu iwo akuya-
ndikira. Ngati si kutero, kodi sakadaleka kuzipereka, chi- 2
fukwa otumikira'wo sakadakhala nacho chikumbu-mtima
cha machimo, popeza adayeretsedwa kamodzi? Komatu 3
mu izi'zo muli chikumbutso cha machimo chaka ndi
chaka. Pakuti sikutheka kuti mwazi wa ng'ombe za 4
mpongo, ndi mbuzi ukachotsera machimo. Mwa ichi 5
polowa m'dziko la pansi, anena,

*Nsembe ndi chopereka simunazifuna,*
*Koma thupi munandikonzera Ine.*
*Nsembe zoocha zamphumphu ndi za kwa machimo simuna-* 6
*kondwera nazo;*
*Pamenepo ndinati, Taonani, ndafika,* 7
*(Pa muthu pache pa buku palembedwa za Ine)*
*Kudzachita chifuniro chanu, Mulungu.*

Pakunena pamwamba apa, Kuti nsembe ndi zopereka 8
ndi nsembe zoocha zamphumphu ndi za kwa machimo
simunazifuna, kapena kukondwera nazo (zimene zipere-

9 kedwa monga mwa malamulo), Pamenepo anati, Taonani,
ndafika kudzachita chifuniro chanu. Achotsa choyamba-
10 'cho, kuti akaike chachiwiri'cho. Ndi chifuniro chime-
ne'cho tayeretsedwa mwa chopereka cha thupi la Yesu
11 Kristu, kamodzi, kwatha. Ndipotu wansembe yense
amaima tsiku ndi tsiku, natumikira, napereka nsembe
zomwe'zi kawiri kawiri, zimene sizikhoza konse kuchotsa
12 machimo: koma Iye, mmene adapereka nsembe imodzi
chifukwa cha machimo, anakhala pa dzanja lamanja la
13 Mulungu chikhalire; kuyambira pomwepo alindirira,
kufikira adani ache aikidwa akhale mpando pansi pa
14 mapazi ache. Pakuti ndi chipereko chimodzi anawaye-
15 sera amphumphu chikhalire iwo oyeretsedwa. Koma
Mzimu Woyera'nso utichitira mboni; pakuti adatha
kunena,

16 *Ichi ndi chipangano ndidzapangana nawo,*
*Atapita masiku adja'wo anena Ambuye;*
*Ndidzapereka malamulo anga akhale pa mtima pao;*
*Ndipo pa nzeru zao ndidzawalemba awo;*
17 *Ndipo machimo awo ndi maseruziko awo sindidzawakumbu-*
*kila'nso.*

18 Koma pomwe pali chikululukidwe cha awo palibe'nso
chopereka cha kwa machimo.

### Alimbike mwa chikulupiriro.

19 Ndipo pokhala nacho, abale, chilimbikitso cha kulowa
20 m'malo oyera, ndi mwazi wa Yesu, pa njira yatsopano
ndi yamoyo, imene adatikonzera, mwa chopimba, ndicho
21 thupi la nyama lache; ndipo popeza tiri naye wansembe
22 wamkuru wosunga nyumba ya Mulungu; tiyandikire ndi
mtima woona, m'chidziwitsitso cha chikulupiriro, ndi
mitima yathu yowazidwa kuichotsera chikumbu mtima
choipa, ndi matupi athu osambidwa ndi madzi oyera;
23 tigwiritse chibvomerezo chosagwedera cha chiyembekezo
24 chathu, pakuti wolonjeza'yo ali wokulupirika; ndipo
tiganizirane wina ndi mnzache kuti tifulumizane ku
25 chikondano ndi nchito zabwino, osaleka chisonkhano-
pamodzi chathu, monga amachita ena, komatu tida-
ndaulirane, ndiko koposa monga momwe muona tsiku
lirikuyandika.
26 Pakuti tikachimwa ife eni ache, titatha kulandira
chidziwitso cha choonadi, siitsala'nso nsembe ya kwa
27 machimo, koma kulindira kwina koopsa kwa chiweruziro,

ndi kuthentha kwache kwa moto wakuononga otsutsana
nawo. Munthu wopepula malamulo a Mose angofa 28
opanda chifundo pa mboni ziwiri kapena zitatu: ndipo 29
mutani, kulanga koposa kotani nanga adzayesedwa
woyenera iye amene anapondereza Mwana wa Mulungu,
nayesa mwazi wa chipangano umene anayeretsedwa
nawo chinthu chosati cha pa chokha, nachitira chipongwe
Mzimu wa chisomo; pakuti timdziwa Iye amene anati, 30
kubwezera chilango nkwanga, Ine ndidzabwezera. Ndi-
po'nso, Ambuye adzaweruza anthu ache. Kugwa m'manja 31
a Mulungu wamoyo nkoopsa.

Koma tadzikumbutsani masiku a kale, m'mene'mo 32
mutaunikidwa mudapirira chitsutsano chachikuru cha
zowawa; pena pochitidwa chinthu choyang'anira'po ndi 33
matonzo ndi zisautso; pena'nso polawana nawo iwo ochi-
tidwa zotere. Pakuti munamva chifundo ndi iwo a 34
m'ndende, ndipo'nso mudalola mokondwera kulanda kwa
chuma chanu, pozindikira kuti muli nacho nokha chuma
choposa ndi chokhalakhala. Potero musataya kulimbika 35
kwanu, kumene kuli nacho chobwezera mphoto chachi-
kuru. Pakuti chikusowani chipiriro, kuti pamene mwa- 36
chita chifuniro cha Mulungu, mukalandire lonjezano.

*Pakuti katsala kanthawi kakang'onong'ono,* 37
*Ndipo wakudza'yo adzafika, wosachedwa.*
*Koma wolungama wanga'yo adzakhala ndi moyo wochokera* 38
*m'chikulupiriro:*
*Ndipo ngati abwerera, moyo wanga ulibe kukondwera*
*mwa iye.*

Koma ife si ndife a iwo akubwerera kulowa chitayiko; 39
koma a iwo a chikulupiriro cha ku chipulumutso cha
moyo.

### Mtima wache wa chikulupiriro. Okulupirira a m'chipangano chakale.

Koma chikulupiriro ndicho chikhazikitso cha zinthu 11
zoyembekezeka, chiyesero cha zinthu zosapenyeka.
Pakuti momwemo akulu anachitidwa mboni. Ndi chiku- 2
lupiriro tizindikira kuti maiko ndi a mwamba omwe, 3
anakonzeka ndi mau a Mulungu, kotero kuti zinthu
zopenyeka sizinapangidwa zochokera mwa zooneka'zo.
Ndi chikulupiriro Abeli anapereka kwa Mulungu nsembe 4
yoposa idja ya Kaini, imene anachitidwa mboni nayo kuti
anali wolungama; nachita'po mboni Mulungu pa mitulo

yache; ndipo momwemo iye, angakhale adafa alankhu-
5 labe. Ndi chikulupiriro Enoke anatengedwa kuti
angaone imfa; ndipo sanapezeka, popeza Mulungu
adamtenga: pakuti asanamtenge, anachitidwa mboni kuti
6 anakondweretsa Mulungu; koma wopanda chikulupiriro
sikutheka kumkondweretsa; pakuti iye wakudza kwa
Mulungu adzikulupire kuti alipo, ndi kuti ali wobwezera
7 mphoto iwo akumfuna Iye. Ndi chikulupiriro Nowa,
pochenjezedwa ndi Mulungu za zinthu zisanapenyeke,
ndi pochita mantha, anamanga chingalawa cha kupulu-
mutsa'mo iwo'a nyumba yache; kumene anatsutsa nako
dziko la pansi, nakhala wolowa-nyumba wa chilungamo
8 chiri monga mwa chikulupiriro. Ndi chikulupiriro
Abrahamu, poitanidwa, anamvera kuturuka kumka ku
malo amene adzalandira ngati cholowa; ndipo anaturuka
9 wosadziwa kumene akamka'ko. Ndi chikulupiriro ana-
khala mlendo ku dziko la lonjezano, losati lache, nakhalira
m'mahema pamodzi ndi Izake ndi Yakobo, olowa-nyumba
10 pamodzi ndi iye a lonjezano lomwe'lo; pakuti analindirira
mudzi wokhala nawo maziko, mmisiri wache ndi woma-
11 nga wache ndiye Mulungu. Ndi chikulupiriro Sara
yemwe analandira mphamvu yakukhala ndi pakati, pata-
pita nthawi yache, popeza anamwerengera Iye amene
12 adalonjeza, wokulupirika; mwa ichi'nso kudachokera
kwa mmodzi, ndiye ngati wakufa, aunyinji ngati nyenyezi
za mwamba, ndi ngati mchenga, uli mbali mwa nyanja,
osawerengeka.
13 Iwo onse adamwalira m'chikulupiriro, osalandira
malonjezano, komatu adawaona ndi kuwalankhula kutali,
nabvomereza kuti ali alendo ndi ogonereza pa dziko.
14 Pakuti iwo akunena zotere aonetsera'po kuti ali kufuna
15 dziko likhale lao. Ndipotu akadakumbukila lidja'li
16 adaturuka'mo akadaona njira ya kubwera'ko. Koma
tsopano akhumba lina loposa, ndilo la mwamba: mwa
ichi Mulungu sachita manyazi nawo poitanidwa Mulungu
wao: pakuti adawakonzera mudzi.
17 Ndi chikulupiriro Abrahamu, poyesedwa, anapereka
nsembe Isake, ndipo iye amene adalandira malonjezano
18 anapereka mwana wache wa yekha; amene kudanenedwa
19 za iye, kuti, Pa Izake mbeu yako idzaitanidwa: poyesera
iye kuti Mulungu ngwokhoza kuukitsa, ngakhale kwa
akufa; kuchokera komwe, pa chipipiritso, anamlandira-
20 'nso. Ndi chikulupiriro Isake anadalitsa Yakobo ndi
21 Esau, zingakhale za zinthu zirinkudza. Ndi chikulu-

piriro Yakobo, pokhala alinkufa, anadalitsa yense wa ana
a Yosefe; napembedza potsamira pa muthu wa ndodo
yache. Ndi chikulupiriro, Yosefe, pakumwalira, anachula 22
za chiturukiro cha ana a Israyeli; nalamulira za mafupa
ache. Ndi chikulupiriro Mose, pobadwa, anabisidwa 23
miyezi itatu ndi akumbala, popeza anaona kuti ali mwana
wokongola; ndipo sanaopa chilamuliro cha mfumu. Ndi 24
chikulupiriro Mose, atakula msinku, anakana kuchedwa
mwana wache wa mwana wamkazi wa Farao; nasankhula 25
kuchitidwa zoipa pamodzi ndi anthu a Mulungu, kosati
kukhala nazo zokondweretsa za zoipa nthawi; nawerenga 26
tonzo la Kristu chuma choposa zolemera za Aigupto;
pakuti anapenyerera chobwezera cha mphoto. Ndi 27
chikulupiriro anasiya Aigupto, wosaopa mkwiyo wa
Mfumu: pakuti anapirira molimbika, monga ngati kuona
wosaoneka'yo. Ndi chikulupiriro anachita Paskha, ndi 28
kuwaza kwa mwazi, kuti wakuononga-ana oyamba anga-
wakhudze iwo. Ndi chikulupiriro anaoloka nyanja Yofiira 29
kupita ngati pa mtunda: ndiko a Aigupto poyesa'nso
anamizidwa. Ndi chikulupiriro malinga a Yeriko adagwa 30
adazungulidwa masiku asanu ndi awiri. Ndi chikulupiriro 31
Rahabi wa dama'yo sanaonongeka pamodzi ndi osamvera-
'wo, popeza analandira azondi ndi mtendere. Ndipo ndinene 32
chiani'nso? pakuti idzandiperewera nthawi ndifotokozere
za Gideoni, Baraki, Samsoni, Yefta; za Davide, ndi
Samueli ndi aneneri: amene mwa chikulupiriro anagonje- 33
tsa maufumu, anachita chilungamo, analandira malonjezano,
anatseka pakamwa mikango, nazima mphamvu ya moto, 34
napulumuka lupanga lokutwa, analimbikitsidwa pokhala
ofoka, anakula mphamvu ku nkhondo, anapitikitsa magulu
a nkhondo yachilendo. Akazi analandira akufa awo mwa 35
kuuka'nso; ndipo ena anakwapulidwa, osalola kuombole-
dwa; kuti akalandire kuuka'nso koposa; koma ena 36
anayesedwa ndi matonzo ndi zokwapulira, ndipo'nso ndende,
ndi kutsekeka m'nyumba ya mdima; anaponyedwa 37
miyala, anachekedwa pakati, anayesedwa, anaphedwa ndi
lupanga, anayendayenda obvala zikopa za nkhosa, ndi
zikopa za mbuzi, nakhala osowa, osautsidwa, ochitidwa
zoipa, (amene'wo dziko la pansi silinayenera iwo), osokerera 38
m'mapululu, ndi mapiri, ndi mapanga, ndi mauna a
dziko. Ndipo iwo onse adachitidwa mboni mwa chi- 39
kulupiriro, sanalandira lonjezano'lo, popeza Mulungu
adatikonzera ife kanthu koposa, kuti iwo asayesedwe 40
amphumphu, opanda ife.

**Tipirire angakhale masautso achuruka, monga anatero Kristu.**

12 Chifukwa chache ife'nso, popeza tizingidwa nawo
mtambo woukuru wotere wa amboni, titaye cholemetsa
chiri chonse, ndi chimo'li limangotizinga, ndipo titamange
2 mwa chipiriro makani'wo adatiikira, ndi kupenyerera
woyambira ndi womariza wa chikulupiriro chathu, Yesu,
amene'yo, popenyana chimwemwe choikidwa'cho pa maso
pache, anapirira mtanda, nanyoza manyazi, nakhala pa
dzanja lamanja la mpando wachifumu wa Mulungu.
3 Pakuti talingirirani iye amene adapirira chitsutsano
chotero cha ochimwa potsutsana nawo iwo okha, kuti
4 mungaleme ndi kukomoka m'moyo mwanu. Simu-
5 nakana kufikira mwazi, pogwirana nalo chimo: ndipo
mwaiwala dandauliro limene linenana nanu monga ndi
ana,

*Mwana wanga, usayese chopepuka kulanga kwa Ambuye,*
*Kapena usakomoke podzudzulidwa ndi Iye;*
6 *Pakuti iye amene Ambuye amkonda amlanga,*
*Nakwapula mwana ali yense amlandira.*

7 Mumapirira chifukwa cha kulangizidwa; Mulungu
achitira inu monga ngati ana; pakuti mwana wanje
8 amene atate wache wosamlangiza? Koma ngati mu-
khala opanda chilangizo, chimene onse adalawa'ko,
9 pamenepo muli a m'thengo, si ana ai. Koma'nso, tinali
nawo atate a thupi la nyama lathu akutilangiza, ndipo
tinawalemekeza; kodi sitidzagonjera Atate wa mizimu
10 koposa nanga, ndi kukhala ndi moyo? Pakutitu iwo
anatilangiza masiku owerengeka monga kudaoneka bwino
kwa iwo; koma Iye atero, kukatipindulitsa, kuti tikala-
11 ndirane nawo pa chiyero chache. Chilangizo chiri chonse,
pakuchitika, sichimveka chokondwetsa, komatu cho-
wawa; koma chitatha, chipereka chipatso cha mtendere,
kwa iwo ozoloweretsedwa nacho, ndicho cha chilungamo.
12 Mwa ichi chirikani manja otambalala, ndi maondo olo-
13 bodoka; ndipo lambulani miseu yolunjika yoyenda'mo
mapazi anu, kuti chotsimpina'cho chisapatulidwe m'njira,
koma chichiritsidwe.
14 Londani mtendere ndi anthu onse, ndi chiyeretso,
chimene, akapanda ichi, palibe mmodzi adzaona Ambuye:
15 ndi kuyang'anira kuti pangakhale wina wakuperewera
chisomo cha Mulungu, kuti ungapuke muzu wina wa
kuwawa mtima nungabvute inu, ndipo a unyinji angade-

tsedwe nawo; kuti pangakhale wachigololo, kapena 16
wosadzipatula, ngati Esau, amene anagulitsa kwa mtanda
umodzi ukulu wache wobadwa nawo. Pakuti mudziwa 17
kuti'nso pamene anafuna kulowa dalitso'lo, anakanidwa
(pakuti sanapeza malo akulapa), angakhale analifunafuna
ndi misozi.

Pakuti simunayandikira phiri lokhudzika, ndi lakupsya 18
moto, ndi pa kuda, ndi mdima, ndi namondwe, ndi mau 19
a lipenga, ndi manenedwe a mau, manenedwe amene
iwo adamva'wo anapempha kuti asawaonjezere'po mau;
pakuti sanakhoza kulola cholamulidwa'cho, Ingakhale 20
nyama ikakhudze phiri'li, idzaponyedwa miyala; ndipo 21
maonekedwe'wo anali oopsa otere, kuti Mose anati, Ndiopa-
tu ndi kunthunthumira: komatu mwayandikira ku phiri 22
la Zioni, ndi mudzi wa Mulungu wa moyo, Yerusalemu
wa kumwamba, ndi kwa unyinji wochuruka wa angelo,
ndi kwa msonkano wa onse, ndi mpingo wa obadwa 23
oyamba olembedwa mwamba, ndi kwa Mulungu Woweruza
wa onse, ndi kwa mizimu ya olungama oyesedwa amphu-
mphu, ndi kwa Yesu Nkhoswe wa chipangano chatsopano, 24
ndi kwa mwazi wa kuwaza wakulankhula chokoma cho-
posa mwazi wa Abeli. Penyani musakane wolankhula'yo. 25
Pakuti ngati iwo'wa sanapulumuka, pomkana iye amene
anawachenjeza pa dziko, koposatu sitidzapulumuka
ife, odzipatulira kwa Iye wa kumwamba; amene mau 26
ache anagwedeza dziko pamenepo: koma tsopano
adalonjeza, ndi kuti, Kamodzi'nso ndidzagwedeza, si
dziko lokha, koma'nso mwamba. Ndipo ichi, chakuti 27
kamodzi'nso, chilozera kusunta kwache kwa zinthu
zogwedezeka, monga kwa zinthu zopangidwa, kuti
zinthu zosagwedezeka zikhale. Mwa ichi polandira 28
ufumu wosagwedezeka, tikhale nacho chisomo, chimene
tikatumikire nacho Mulungu komkondweretsa, ndi kumchi-
tira ulemu ndi mantha. Pakuti Mulungu wathu ndiye 29
moto wonyeka.

Chikondi cha pa abale chikhalebe. Musaiwale ku- 13
chereza alendo: pakuti mwa ichi ena anachereza angelo 2
osachidziwa. Kumbukilani amsinga, monga amsinga 3
anzao; ochitidwa zoipa, monga inu'nso adatero nanu
m'thupi la nyama. Ukwati uchitidwe ulemu ndi onse, 4
ndi pogonera pakhale posadetsedwa; pakuti adama ndi
achigololo adzawaweruza Mulungu. Mtima wanu ukhale 5
wosakonda chuma; zimene muli nazo zikukwanireni;
pakuti Iye anati, Sindidzakusiya konse, kungakhale kuku-

6 taya, sindidzakutaya nditu. Kotero kuti tinena moli-
mbika mtima,

*Mtandizi wanga ndiye Ambuye; sindidzaopa:*
*Adzandichitira chiani munthu?*

7 Kumbukilani otsogoleri anu, amene analankhula nanu
Mau a Mulungu; ndipo poyang'anira chitsiriziro cha
8 mayendedwe awo mutsanze chikulupiriro chao. Yesu
Kristu ali yemwe'yo dzulo, ndi lero ndi ku nthawi zonse.
9 Musatengedwe ndi mapunzitso a mitundu mitundu, ndi
achilendo; pakuti nkokoma kuti mtima ukhazikike ndi
chisomo; kosati ndi zakudya, zimene iwo adazitsata
10 sanapindula nazo. Tiri napo potirapo nsembe, pamene
iwo akutumikira chihema alibe ulamuliro wa kudya'ko.
11 Pakuti matupi a nyama zidja, mwazi wao umatengedwa
ndi mkulu wansembe kulowa m'malo oyera, chifukwa
12 cha zoipa, amathenthedwa kunja kwa tsasa. Mwa ichi
Yesu'nso, kuti akayeretse anthu'wo mwa mwazi wa Iye
13 yekha adamva chowawa kunja kwa chipata. Chifukwa
chache titurukire kwa Iye kunja kwa tsasa osenza tonzo
14 lache. Pakuti pano tiribe mudzi wokhalitsa, komatu
15 tifunafuna ulinkudza'wo. Potero, mwa Iye, tipereke
chiperekere nsembe ya kuyamika Mulungu, ndiyo, chi-
16 patso cha milomo yobvomereza dzina lache. Koma
musaiwale kuchitira chokoma ndi kugawira ena; pakuti
17 nsembe zotere Mulungu akondwera nazo. Mverani
atsogoleri anu, ndipo muwagonjere; pakuti 'alindirira
moyo wanu, monga akuwerengera; kuti akachite ndi
chimwemwe, osati mwa chisoni: pakuti ichi sichikupi-
ndulitsani inu.
18 Mutipempherere ife; pakuti takopeka mtima kuti
tiri nacho chikumbu mtima chokoma, pofuna kukhala
19 nawo makhalidwe abwino. Ndipo ndikudandaulirani ko-
posa kuchita ichi, kuti kubwera kwanga kwa inu
kufulumidwe.
20 Koma Mulungu wa mtendere amene anabwera naye
woturuka mwa akufa mbusa wamkuru wa nkhosa ndi
mwazi wa chipangano chosatha, ndiye Ambuye wathu
21 Yesu, akuyeseni inu opanda chirema m'chinthu chiri
chonse chabwino, kuti muchite chifuniro chache; ndi
kuchita mwa ife chomkondweretsa pa maso pache, mwa
Yesu Kristu; kwa iye'yu ukhale ulemerero ku nthawi
za nthawi. Amen.
22 Koma ndidandaulira inu, abale, lolani mau a chida-

ndauliro; pakuti'nso ndalembera inu mwa chidule.
Zindikirani kuti mbale wathu Timoteo wamasulidwa; 23
pamodzi ndi iye, ngati akudza msanga ndidzakuonani
inu.
Lankhulani atsogoleri anu onse, ndi oyera mtima 24
onse. Akulankhulani iwo a ku Italiya.
Chisomo chikhale ndi inu nonse. Amen. 25

# KALATA WA YAKOBO MTUMWI WOLEMBERA KWA ANTHU ONSE

1 Yakobo, kapolo wa Mulungu ndi wa Ambuye Yesu
Kristu, kwa mafuko khumi ndi awiri a m'chibalaliko,
ndikulankhulani.

**Za mayesero.**

Muchiyesere chimwemwe chokha, abale anga, mmene 2
mukugwa m'mayesero a mitundu; pozindikira kuti chiye- 3
sedwe cha chikulupiriro chanu chichitira chipiriro. Koma 4
chipiriro chikhale nayo nchito yache yamphumphu, kuti
mukakhale amphumphu ndi opanda chirema, osasowa
kanthu konse.
Koma wina wa inu ikamsowa nzeru, apemphe kwa 5
Mulungu, amene apatsa kwa onse modzala manja, niwo-
satonza; ndipo adzampatsa iye. Koma apemphe ndi 6
chikulupiriro, wosakayika konse; pakuti wokayika'yo afa-
nana ndi funde la nyanja lotengeka ndi mphepo ndi
kuwinduka nayo. Pakuti asayese munthu uyu kuti 7
adzalandira kanthu kwa Ambuye; munthu wa mitima 8
iwiri akhala wosinkasinka pa njira zache zonse.
Koma mbale wopepuka adzitamandire pa ukulu 9
wache; ndi wa chuma pa chipeputso chache; kuti apita 10
monga lua la udzu. Pakuti laturuka dzua ndi kuthentha 11
kwache, ndipo laumitsa udzu; ndipo lathothoka lua lache,
ndi ukoma wa maonekedwe ache waonongeka; kotero'nso
wachuma adzafota m'mayendedwe ache.
Wodala munthu wakupirira poyesedwa; kuti pamene 12
wabvomerezeka, adzalandira korona wa moyo, amene
Ambuye adalonjezera iwo akumkonda Iye. Munthu 13
poyesedwa, asanene, Ndiyesedwa ndi Mulungu: pakuti

Mulungu sakhoza kuyesedwa ndi zoipa, ndipo Iye mwini
14 sayesa munthu: koma munthu ali yense ayesedwa
pamene chilakolako chache cha iye mwini chimkokera,
15 nichimnyenga. Pamenepo chilakolako'cho chitaima,
chibala uchimwo; ndipo uchimwo, utakula msinku, ubala
16 imfa. Musanyengedwe, abale anga okondedwa. Mphatso
17 iri yonse yabwino, ndi chininko chiri chonse champhumphu
zichokera kumwamba, zotsika kwa Atate wa mauniko,
amene alibe chisanduliko, kapena mtunzi wa chitembenu-
18 kiro. Mwa chifuniro chache mwini anatibala ife ndi mau
a choonadi, kuti tikakhale ife ngati zipatso zoyamba za
zolengedwa zache.

### Tikhale ochita mau.

19 Mudziwa, abale anga okondedwa. Koma munthu ali
yense akhale wochera khutu, wodeka polankhula, wodeka
20 kupsa-mtima. Kuti mkwiyo wa munthu suchita chi-
21 lungamo cha Mulungu. Mwa ichi, mutabvula chinyanso
chonse ndi chisefukiro cha choipa, landirani ndi chifatso
mau ookedwa mwa inu, okhoza kupulumutsa moyo wanu.
22 Khalani akuchita mau, osati akumva okha, ndi kudzinyenga
23 nokha. Pakuti ngati munthu ali wakumva mau, wosati
wakuchita, iye'yu afanana ndi munthu wakuyang'anira
24 nkhope yache ya chibadwidwe chache m'kalirole; pakuti
wadziyang'anira yekha, nachoka, naiwala pompadja anali
25 wotani. Koma iye wakupenyerera m'malamulo amphu-
mphu, ndiwo a ufulu, natero chipenyerere, amene'yo,
posakhala wakumva wakuiwala, komatu wakuchita
26 nchito, adzakhala wodala m'kuchita kwache. Ngati wina
adziyesera ali wopembedza Mulungu, ndiye wosamanga
lilime lache, koma adzinyenga mtima wache, kupembedza
27 kwache kwa munthu'yu nkopanda pache. Mapembedze-
dwe oyera ndi osadetsa pa maso pa Mulungu ndi Atate
ndiwo, kucheza ndi ana amasiye, ndi akazi amasiye
m'chisautso chao, ndi kudzisungira mwini wosachitidwa
mawanga ndi dziko la pansi.

### Asachite tsankhu pakati pa anthu.

2 Abale anga, musakhale nacho chikulupiriro cha
Ambuye wathu Yesu Kristu, Ambuye wa ulemerero, ndi
2 kusamala maonekedwe. Pakuti akalowa m'mosonkhanira
mwanu munthu wobvala mphete ya chikudu, ndi chobvala
chokometsetsa, ndipo akalowa'nso munthu wosauka ndi
3 chobvala chodetsa; ndipo mukapenyerera iye wobvala

chokometsetsa, ndipo mukati naye, Iwe ukhale apa
pabwino; ndipo mukati kwa wosauka'yo, Iwe, ima uko,
kapena khala pansi pa mpando wa mapazi anga; kodi 4
simunasiyanitsa mwa inu nokha, ndi kukhala oweruza
oganizira zoipa? Mverani, abale anga okondedwa; 5
Mulungu sanasankha kodi osauka a dziko la pansi akhale
olemera ndi chikulupiriro, ndi olowa-nyumba a ufumu
umene adaulonjeza kwa iwo akumkonda Iye? Koma inu 6
munanyoza munthu wosauka. Kodi sakusautsani inu a
chuma, nakukokerani iwo'wa ku mabwalo a mirandu?
Kodi sachitira mwano iwo'wa dzina lokoma'li muitanidwa 7
nalo? Koma ngati muchita chikwanirire lamulo'lo lachi- 8
fumu, monga mwa malembo, Udzakonda mnzako monga
udzikonda wekha, muchita bwino: koma ngati musamala 9
maonekedwe, muchita kuchimwa, ndipo mutsutsidwa ndi
malamulo monga olakwa. Pakuti amene ali yense anga- 10
sunge malamulo onse, koma akakumudwa pa limodzi,
iye'yu wachimwira onse. Pakuti Iye wakuti, Usachite 11
chigololo, anati'nso, Usaphe. Ndipo ukapanda kuchita
chigololo, koma ukapha, wakhala wolakwira malamulo.
Lankhulani motero, ndipo chitani motero, monga anthu 12
amene adzaweruzidwa ndi malamulo a ufulu. Pakuti 13
chiweruziro chiribe chifundo kwa iye amene sanachita
chifundo: chifundo chidzitamandira kutsutsana nacho
chiweruziro.

**Chikulupiriro chopanda nchito zache chikhala chopanda pache.**

Chipindulo chache nchiani, abale anga, munthu 14
akanena, ndiri nacho chikulupiriro, koma alibe nchito?
Kodi chikulupiriro'cho chikhoza kumpulumutsa iye?
Mbale kapena mlongo akakhala wamariseche, nichika- 15
msowa chakudya cha tsiku lache, ndipo wina wa inu 16
akanena nawo, Mukani ndi mtendere, mupfunde, nimu-
khute; koma simuwapatsa iwo zosowa za pa thupi;
kupindula kwache nchiani? Momwemo'nso chikulupiriro, 17
chikapanda kukhala nazo nchito, chikhala chakufa mkati
mwache'mo. Koma wina akati, Iwe uli nacho chikulu- 18
piriro, ndipo ine ndiri nazo nchito; undionetse ine
chikulupiriro chako chopanda nchito zako, ndipo ine ndi-
dzakuonetsa iwe chikulupiriro changa choturuka m'nchito
zanga. Ukulupirira iwe kuti Mulungu ali mmodzi; 19
uchita bwino; ziwanda zikulupirira'nso, ndipo zinthunthu-
mira. Koma ufuna kuzindikira kodi, munthu wopanda 20

pache iwe, kuti chikulupiriro chopanda nchito chiri chabe?
21 Abrahamu atate wathu, sanayesedwa wolungama kodi
ndi nchito, padja adapereka mwana wache Izake nsembe
22 potirapo nsembe? Upenya kuti chikulupiriro chidachita
pamodzi ndi nchito zache, ndipo moturuka mwa nchito
23 chikulupiriro chidayesedwa champhumphu; ndipo ana-
kwaniridwa malembo onena'wa, Ndipo Abrahamu ana-
kulupirira Mulungu, ndipo kudawerengedwa kwa iye
chilungamo; ndipo anachedwa bwenzi la Mulungu.
24 Mupenya kuti munthu ayesedwa wolungama ndi nchito
25 yache, kosati ndi chikulupiriro chokha. Ndipo momwe-
mo'nso sanayesedwa wolungama kodi Rahabi mkazi wa
dama'yo ndi nchito, popeza adalandira amitenga, nawatu-
26 rutsa adzere njira yina? Pakuti monga thupi lopanda
mzimu liri lakufa, kotero'nso chikulupiriro chopanda
nchito chiri chakufa.

**Adzichenjere pakamwa pao.**

3 Musakhale apunzitsi ambiri, abale anga, podziwa kuti
2 tidzalangika koposa. Pakuti timakumudwa tonse pa
zinthu zambiri. Munthu akapanda kukumudwa pa mau,
iye ndiye munthu wamphumphu, wokhoza kumanga'nso
3 thupi lonse. Koma ngati tiikire akavalo zogwirira mka-
mwa mwao, akatimvere, tipotoloza'nso thupi lao lonse.
4 Taonani, zombo'nso, zingakhale zazikuru zotere, nizite-
ngedwa ndi mphepo zolimba, zipotozeka ndi tsigiro
laling'ono nditu, kumene kuli konse afuna wogwira
5 tsigiro. Kotero lilime'nso liri chiwalo chaching'ono,
ndipo lidzikuzira zazikuru. Taonani, kamoto kakang'ono
6 kayatsa nkhuni zambiri nanga! Ndipo lilime ndi moto:
ngati dziko la chisalungamo mwa ziwalo zathu laikika
lilime, ndili lodetsa thupi lonse, niliyatsa mayendedwe a
7 chibadwidwe, ndipo liyatsidwa ndi gehena. Pakuti
mtundu uli wonse wa nyama ndi wa mbalame'nso, wa
zokwawa, ndi wa za m'nyanja, zimazoleweretsedwa, ndipo
8 zazoloweretsedwa ndi anthu: koma lilime palibe munthu
akhoza kulizoloweretsa: liri choipa chotakataka, lodzala
9 ndi ululu wakupha. Timadalitsa Ambuye ndi Atate
nalo; nalo'nso timatemberera anthu, okhala monga mwa
10 mafanizidwe a Mulungu: mochokera mkamwa mom-
wemo muturuka dalitso ndi temberero. Abale anga, izi
11 siziyenera kutero. Kodi chitsime chiturutsira pa una
12 womwe'wo madzi otsechemera ndi owawa? Kodi mkuyu
ukhoza kubala azitona, abale anga, kapena mpesa kubala

nkhuyu? Kotero madzi a mchere sakhoza kuturutsa otsekemera.

### Nzeru yochokera Kumwamba.

Ndani ali wanzeru, ndi waluso mwa inu? Aonetsere 13
ndi mayendedwe ache abwino nchito zache mu nzeru
yofatsa. Koma mukakhala nayo nsanje yowawa, ndi 14
chotetana m'mtima mwanu, musadzitamandira, ndipo
musamanama potsutsana nacho choonadi. Nzeru iyi, 15
sindiyo yotsika kumwamba, komatu iri ya pa dziko, ya
chifuniro cha mbadwidwe, ya ziwanda. Pakuti pomwepo 16
pakakhala nsanje ndi zotetana, pamenepo pali chisoko-
nekero ndi chochita choipa chiri chonse. Koma nzeru 17
yochokera kumwamba ikhala yoyera poyamba, ndipo'nso
ya mtendere, yaulere, yomvera bwino, yodzala chifundo,
ndi zipatso zabwino, yopanda tsankhu, yosadzikometsera
pa maso. Ndipo chipatso cha chilungamo chifesedwa 18
mu mtendere kwa iwo akuchita mtendere.

### Adziletse pofunafuna zoipa mu mtima.

Zichokera kuti nkhondo, zichokera kuti zolimbana 4
mwa inu? Kodi sizichokera ku zikhumbitso zanu zochita
nkhondo m'ziwalo zanu? Mulakalaka, ndipo zikusowani: 2
mukupha, nimuchita nsanje, ndipo simukhoza kupeza:
mulimbana, nimuchita nkhondo; mulibe kanthu, chifukwa
simupempha. Mupempha, ndipo simulandira, popeza 3
mupempha koipa, kuti mukachimwaza pochita zikhu-
mbitso zanu. Akazi a chigololo inu, kodi simudziwa kuti 4
ubwenzi wa dziko la pansi uli udani ndi Mulungu?
Potero, iye amene afuna kukhala bwenzi la dziko la pansi
adziika mdani wa Mulungu. Kapena muyesa kodi kuti 5
malembo angonena chabe? Kodi Mzimu'wo adaukhalitsa
mwa ife ukhumbitsa kuchita nsanje? Koma apatsa chi- 6
somo choposa. Potero anena malembo, Mulungu akaniza
odzikuza, koma apatsa chisomo odzichepetsa. Potero 7
mverani Mulungu; koma kanizani Mdierekezi, ndipo
adzakuthawani inu. Yandikirani kwa Mulungu, ndipo 8
adzayandikira kwa inu. Sambani manja, ochimwa inu;
yeretsani mitima, a mitima iwiri inu. Khalani osautsidwa 9
ndipo lirani, ndipo lirani misozi; kuseka kwanu kusandu-
ke kulira, ndi chimwemwe chanu chisanduke chisoni.
Dzichepetseni pa maso pa Ambuye, ndipo adzakukwezani. 10
Musamanenezane, abale. Woneneza mbale, kapena 11
woweruza mbale wache, aneneza malamulo, naweruza

malamuło: koma ngati uweruza malamuło, suli wochita
12 malamuło, komatu woweruza. Woika malamuło ndi
woweruza ndiye mmodzi, ndiye amene akhoza kupulu-
mutsa ndi kuononga: koma iwe woweruza mnzako
ndiwe ani?

**Zimene tifuna kuzichita koma sizichitika.**

13 Nanga tsono, inu akunena, Lero kapena mawa tidzapita
kułowa ku mudzi wakuti wakuti, ndipo tidzagonera'ko ndi
14 kutsatsa malonda, ndi kupindula nawo; inu amene simu-
dziwa chimene chidzagwa mawa. Moyo wanu uli wotani?
Pakuti muli utsi, wakuonekera kanthawi, ndipo pamenepo
ukanganuka.
15 Mukadanena inu, Akalola Mulungu, ndipo tikakhała
16 ndi moyo, tidzachita kakuti kakuti. Koma tsopano
mudzitamandira m'kudzikuza kwanu; kudzitamandira
17 kuli konse kotero nkoipa. Potero kwa iye amene wodzi-
wa kuchita bwino, ndipo sachita, kwa iye kuli chimo.

**Chitsutso cha pa achuma ouma mtima.**

5 Nanga tsono achuma inu, lirani ndi kupfuula chifukwa
2 cha masautso anu akudza pa inu. Chuma chanu chaola
3 ndi zobvała zanu zadjiwa ndi njenjete. Chikudu chanu
ndi ntumbiri zanu zachita zimbiri, ndipo zimbiri zao
zidzachita mboni zoneneza inu, ndipo zidzadya nyama
yanu ngati moto. Mwadzikundikira chuma masiku
4 otsiriza. Taonani, mphoto ya anchito'wo anasenga
m'minda yanu, yosungidwa ndi inu powanyenga, ipfuula;
ndipo mapfuuło a osenga'wo adałowa m'makutu a
5 Ambuye wa Sabaoti. Mwadyerera pa dziko, ndipo mwa-
chita zokukondweretsani; mwadyetsa mitima yanu m'tsiku
6 la kupha. Munamtsutsa, munapha wolungama'yo, iye
sakaniza inu.

**Apirire. Za kulumbira, Kupemphera, Kusa-nduka-mtima.**

7 Potero, lezani mtima, abale, kufikira kudza kwache
kwa Ambuye. Taonani, wolima munda alindira chipatso
chofunikatu cha dziko, ndi kuleza mtima nacho kufikira
8 chikalandira mvula ya myundo ndi masika. Lezani
mtima inu'nso, limbitsani mitima yanu; kuti kudza
9 kwache kwa Ambuye kuyandikira. Musaipidwe, wina ndi
mnzache, abale, kuti mungaweruzidwe. Taonani, wowe-
10 ruza aima pa khomo. Tengani abale, chitsanzo cha

kumva zowawa ndi kuleza mtima, aneneri amene anala-
nkhula m'dzina la Ambuye. Taonani tiwayesera odala 11
opirira'wo; mudamva za chipiriro cha Jobo, ndipo
mwaona chitsiriziro cha Ambuye, kuti Ambuye ali
wodzala chikondi, ndi wachifundo.
Koma makamaka, abale anga, musalumbire, kunga- 12
khale kuchula mwamba kapena dziko, kapena lumbiro lina
liri lonse; koma inde wanu akhale inde, ndi iai wanu
akhale iai; kuti mungagwe m'chiweruziro.
Kodi wina wa inu akumva zowawa? Apemphere. 13
Kodi wina asekera? Ayimbire. Pali wina kodi adwala 14
mwa inu? Adziitanire oyang'anira a mpingo, ndipo
apemphere pa iye, atamdzoza ndi mafuta m'dzina la
Ambuye; ndipo pemphero la chikulupiriro lidzapulu- 15
mutsa wodwala'yo, ndipo Ambuye adzamukitsa; ndipo
ngati adachita machimo adzakululukidwa kwa iye.
Chifukwa chache mubvomerezane wina ndi mnzache zoipa 16
zanu, ndipo mupempherere wina kwa mnzache kuti
muchiritsidwe. Pemphero la munthu wolungama likhoza
kwakukuru m'machitidwe ache. Eliya anali munthu 17
wakumva zomwe'zi tizimva ife, ndipo anapemphera chi-
pempherere kuti isabvumbe mvula; ndipo siinagwa
mvula pa dziko zaka zitatu kudza miyezi isanu ndi
umodzi. Ndipo anapemphera'nso; ndipo m'mwamba 18
munatsika mvula, ndipo dziko lidabala zipatso zache.
Abale anga, ngati wina wa inu asochera posiyana 19
ndi choonadi, ndipo ambweza iye mnzache; azindikire, 20
kuti iye amene abweza wochimwa ku njira yache yoso-
chera adzapulumutsa munthu kwa imfa, ndipo adzabvu-
ndikira machimo aunyinji.

# KALATA WOYAMBA WA PETRO MTUMWI WOLEMBERA KWA ANTHU ONSE

Petro, mtumwi wa Yesu Kristu, kwa osankhidwa aku- 1
khala alendo a chibalaliko a ku Ponto, Galatiya, Kapa-
dokiya, Asiya, ndi Bituniya, monga mwa kudziweratu 2
kwa Mulungu Atate, m'chiyeretso cha Mzimu, chochitira
chimvero, ndi kuwaza kwa mwazi wa Yesu Kristu: Chi-
somo kwa inu, ndi mtendere zichurukire.

### Chiyamiko chifukwa cha chipulumutso.

3 Wodalitsika Mulungu ndiye Atate wa Ambuye wathu
Yesu Kristu, Iye amene, monga mwa chifundo chache
chachikuru, anatibala'nso ku chiyembekezo cha moyo,
4 mwa kuuka'nso kwa akufa kwa Yesu Kristu; kuti tila-
ndire cholowa chosabvunda ndi chosadetsa ndi chosafota,
5 chosungika m'mwamba kwa inu, amene musungidwa ndi
mphamvu ya Mulungu mwa chikulupiriro, kufikira
chipulumutso chakonzeka kukabvumbulutsidwa nthawi
6 yotsiriza. Mmenemo mukondwera, kungakhale tsopano
kanthawi, ngati kuyenera, mukachitidwe chisoni ndi
7 mayesero a mitundu mitundu, kuti mayesedwe a chikulu-
piriro chanu, ndiwo a mtengo wache woposa wa chikudu
chimene chingotayika, chingakhale chiyesedwa ndi moto,
akapezedwe ochitira chiyamiko ndi ulemerero ndi ulemu
8 pa bvumbulutso la Yesu Kristu; amene mungakhale
simunamuona mumkonda; amene mungakhale simu-
mpenya tsopano, pokulupirira, mukondwera naye ndi
9 chimwemwe chosaneneka, ndi cha ulemerero: ndi kula-
ndira chitsiriziro cha chikulupiriro chanu, ndicho chipu-
10 lumutso cha moyo wanu. Kunena za chipulumutso ichi
anafunafuna nasantula aneneri, pakunenera za chisomo
11 chikudzerani; ndi kusantula nthawi iti, kapena nthawi
yanje Mzimu wa Kristu wokhala mwa iwo unalozera,
pakuchitiratu mboni za masautso a Kristu, ndi ulemerero
12 wotsatana nawo. Kwa iwo amene kudabvumbulutsidwa,
kuti sanadzitumikira iwo okha, koma inu, ndi zinthu izi,
zimene zauzidwa kwa inu tsopano, mwa iwo amene
anakulalikirani Utenga Wabwino mwa Mzimu Woyera,
wotumidwa kuchokera kumwamba; zinthu izi angelo
alakalaka kusuzumira'mo.

### Awadandaulira atsate chiyeretso.

13 Mwa ichi, podzimanga m'chuuno, ponena za mtima
wanu, mukhale odzisunga, nimuyembekeze konse konse
chisomo chirikutengedwa kwa inu m'bvumbulutso la Yesu
14 Kristu; monga ana omvera osadzifanizitsa'nso ndi zilako-
15 lako zakale, pokhala osadziwa inu: komatu monga iye
wakuitana inu ali woyera mtima khalani inu'nso oyera
16 mtima m'makhalidwe anu onse; popeza kwalembedwa,
Mudzakhala oyera mtima; kuti ine ndine woyera mtima.
17 Ndipo mukaitana ngati Atate, iye amene aweruza monga
mwa nchito ya yense, wopanda tsankhu, khalani ndi
18 mantha nthawi ya chilendo chanu; podziwa kuti simuna-

omboledwa ndi zobvunda, chikudu ndi ntumbiri, kusiyana
nawo makhalidwe anu a chabe ochokera kwa makolo anu;
koma ndi mwazi wa mtengo wache wapatali monga wa 19
mwana wankhosa wopanda chirema, ndi wopanda banga,
ndiwo mwazi wa Kristu: amene anazindikirikatu lisana- 20
khazikike dziko la pansi, koma anaonetsedwa pa chitsiri-
ziro cha nthawi, chifukwa cha inu amene mwa Iye 21
mukulupirira Mulungu wakumukitsa Iye kwa akufa, ndi
kumpatsa Iye ulemerero; kotero kuti chikulupiriro chanu
ndi chiyembekezo chanu chikhale pa Mulungu. Popeza 22
mwayeretsa moyo wanu pakumvera choonadi kuti muka-
konde abale ndi chikondi chosanyenga, mukondane
kweni kweni kuchokera ku mtima; inu amene mudaba- 23
dwa'nso, osati ndi mbeu yoola, komatu yosaola, mwa
mau a Mulungu amoyo ndi okhalitsa.
Popeza, 24

*Thupi la nyama liri lonse liri ngati udzu,*
*Ndi ulemerero wache wonse ngati lua la udzu.*
*Udzu'wo ungofota, ndi lua lache lingogwa;*
*Koma mau a Mulungu akhala chikhalire.* 25

Ndipo mau olalikidwa kwa inu ndi awo.

Momwemo pakutaya choipa chonse, ndi chinyengo 2
chonse, ndi maonekedwe onyenga, ndi nsanje, ndi masi-
njiriro onse, lirirani monga makanda a lero mkaka 2
woyenera, wopanda chinyengo, kuti mukakule nawo
kufikira chipulumutso; ngati mwalawa kuti Ambuye ali 3
wokoma mtima; amene pakudza kwa Iye, mwala wa 4
moyo, wokanidwatu ndi anthu, koma ndi Mulungu wosa-
nkhika, waulemu, inu'nso ngati miyala ya moyo mumangi- 5
dwa nyumba ya uzimu, kuti mukhale ansembe oyera
mtima, kukapereka nsembe zauzimu, zolandiridwa ndi
Mulungu mwa Yesu Kristu. Chifukwa kwalembedwa 6
m'lembo,

*Taona, ndiika m'Zioni mwala wotsiriza wa pa ngondya,*
*wosankhika, wa mtengo wache;*
*Ndipo wokulupira pa Iye sadzanyazitsidwa.*

Kwa inu tsono akukulupira, uli wa mtengo wache: koma 7
kwa iwo osakulupirira,

*Mwala umene omanga'wo anaukana,*
*Womwe'wo unayesedwa muthu wa ngondya;*

ndipo, 8

*Mwala wa kukumudwa nawo, ndi tantwe la kukodwa'po;*

kwa iwo akukumudwa ndi mau, pokhala osamvera,
9 kumeneko'nso adaikidwa'ko. Koma inu ndinu chibadwi
chosankhika, ansembe a chifumu, mtundu woyera mtima,
anthu a mwini wache, kotero kuti mukalalikire zoposa'zo
za Iye amene anakuitanani muturuke mu mdima, mulowe
10 kuunika kwache kodabwiza: inu amene kale simunali
anthu, koma tsopano muli anthu a Mulungu; amene
kale simunalandira chifundo, koma tsopano munalandira
chifundo.

## Za mayendedwe awo pakati pa akunja; agonje kwa akuru.

11 Okondedwa, ndikudandaulirani ngati alendo ndi ogo-
nereza, mudzikanize zilakolako za thupi la nyama zimene
12 zichita nkhondo pa moyo; ndipo mayendedwe anu mwa
amitundu akhale okoma, kuti, mmene akamba za inu
ngati ochita zoipa, akalemekeze Mulungu pakuona nchito
zanu zabwino, m'tsiku la kuyang'anira.
13 Tadzigonjani kwa zoikika zonse za anthu, chifukwa
14 cha Ambuye; ngakhale kwa mfumu, monga wa pa
muthu pa onse; kapena kwa akazembe, monga otumidwa
ndi iye kukalanga ochita zoipa, koma kusimbira ochita
15 zabwino. Kuti chifuniro cha Mulungu chitero, kuti ndi
kuchita zabwino mukatontoletse chipulukiro cha anthu
16 opusa: monga aufulu, koma osakhala nawo ufulu monga
chobisira choipa, koma ngati akapolo a Mulungu.
17 Chitirani ulemu anthu onse. Kondani abale. Opani
Mulungu. Chitirani mfumu ulemu.

## Zoyenera anyamata aKristu.

18 Anyamata inu, gonjerani ambuye anu ndi kuopa
konse, osati abwino ndi aulere okha, koma'nso aukali.
19 Pakuti ichi ndi chisomo ngati munthu, chifukwa cha
chikumbu mtima pa Mulungu alola za chisoni, pokumva
20 zowawa wosaziyenera. Pakuti mbiri yokoma yanje,
mukapirira pochimwa ndi kubwanyulidwa'po? Komatu,
ngati pochita zabwino, ndi kumva'ko zowawa mumapi-
21 rira, kumeneko ndiko chisomo pa Mulungu. Pakuti
kudzachita ichi mwaitanidwa: kuti'nso Kristu anamva zo-
wawa m'malo mwanu, nakusiirani chitsanzo kuti mukalo-
22 ndole mapazi ache: amene sanachita chimo, ndipo mkamwa
23 mwache sichinapezedwa chinyengo; amene pochitidwa
chipongwe sanabwereza chipongwe, pakumva zowawa,
sanaopsa, koma anapereka mlandu kwa Iye woweruza

kolungama; amene anasenza machimo athu mwini yekha 24
m'thupi mwache pa mtanda, kuti ife, titafa ku machimo,
tikakhale ndi moyo kutsata chilungamo; amene'yo
mikwingwirima yache munachiritsidwa nayo. Pakuti 25
munalikusochera ngati nkhosa; koma tsopano mwabwera
kwa Mbusa ndi Woyang'anira wa moyo wanu.

### Zoyenera akazi ndi amuna.

Momwemo'nso, akazi inu, mverani amuna anu a inu 3
nokha; kuti, ngati'nso ena samvera mau, akakodwe
opanda mau mwa mayendedwe a akazi; pakuona maye- 2
ndedwe anu oyera ndi kuopa kwanu. Amene kukometsera 3
kwanu kusakhale kwa kunja, kuluka tsitsi ndi kubvala
za chikudu, kapena kubvala chobvala; koma kukhale 4
munthu wobisika wa mtima, m'chobvala chosaola cha
mzimu wofatsa ndi wa chete, ndiwo wa mtengo wache
wapatali pa maso pa Mulungu. Pakuti kotero'nso kale 5
akazi oyera mtima, akuyembekezera Mulungu, anadzi-
kometsera okha, namvera amuna awo a iwo okha; monga 6
Sara anamvera Abrahamu, namucha iye mbuye: amene'yo
mukhala ana ache ngati muchita bwino, osaopa choopsa
chiri chonse.

Momwemo'nso amuna inu, khalani nawo monga mwa 7
chidziwitso, ndi kuchitira mkazi ulemu, monga chotengera
chochepa mphamvu, monga'nso wolowa-nyumba pamodzi
wa chisomo cha moyo, kuti mapemphero anu anga-
letsedwe.

### Za chikondi cha pa abale; Za kulola masautso, monga adachita Ambuye.

Chotsalira, khalani nonse a mtima umodzi, ochitirana 8
chifundo, okondana ndi abale, achisoni, odzichepetsa;
osabwereza choipa ndi choipa, kapena chipongwe ndi 9
chipongwe, koma penatu madalitso; kuti kudzatsata ichi
mwaitanidwa, kuti mukalandire dalitso. Pakuti, 10

*Iye wofuna kukonda moyo,*
*Ndi kuona masiku abwino,*
*Aletse lilime lache lisanene choipa,*
*Ndi milomo yache isalankhule chinyengo;*
*Ndipo apatuke pa choipa, nachite chabwino;* 11
*Afunefune mtendere ndi kulondola.*
*Kuti maso a Ambuye ali pa olungama,* 12
*Ndi makutu ache akumva pembedzo lao;*
*Koma nkhope ya Ambuye iri pa ochita zoipa.*

13 Ndipo ndani iye amene adzakuchitirani choipa, ngati
14 mufunitsa chimene chiri chabwino? Komatu ngati'nso
mukamva zowawa chifukwa cha chilungamo, odala inu;
ndipo musaope pakuwaopa iwo, kapena musadere nkhawa;
15 koma mumyeretse Ambuye Kristu m'mitima yanu;
okonzeka nthawi zonse kuchita chodzikanira pa yense
wakukufunsani chifukwa cha chiyembekezo chiri mwa
16 inu, komatu ndi chifatso ndi mantha: ndi kukhala nacho
chikumbu mtima chabwino, kuti umo akunenezani, iwo
akuneneza konama mayendedwe anu abwino m'Kristu
17 akachitidwe manyazi. Pakuti, kumva zowawa chifukwa
cha kuchita zabwino, ndi kumva zowawa chifukwa cha
kuchita zoipa, nkwabwino kumva zowawa chifukwa cha
kuchita zabwino, ngati chitero chifuniro cha Mulungu.
18 Kuti Kristu'nso adamva zowawa kamodzi, chifukwa cha
machimo, wolungama m'malo mwa osalungama, kuti
akatitenge kwa Mulungu; wophedwatu m'thupi la nyama,
19 koma wopatsidwa moyo mu mzimu; mmenemo'nso ana-
20 pita, nalalikira mizimu inali m'ndende, imene inakhala
yosamvera kale, pamene kuleza mtima kwa Mulungu
kunalindira, m'masiku a Nowa, pokhala m'kukonzeka
chingalawa, mmenemo owerengeka, ndiwo amoyo asanu
21 ndi atatu, anapulumutsidwa mwa madzi; chimene'nso
chibvomerezano chache chikupulumutsani tsopano, ndicho
ubatizo, kosati kutaya kwa litsiro lache la thupi, komatu
funso lache la chikumbu mtima chokoma kwa Mulungu,
22 mwa kuuka'nso kwa Yesu Kristu; amene akhala pa
dzanja lamanja la Mulungu, atapita kulowa mwamba;
pali angelo ndi maulamuliro, ndi zimphamvu, zogonjeka
kwa Iye.

4 Popeza Kristu adamva zowawa m'thupi la nyama,
mudzikonzere mtima womwe'wo; kuti iye amene adamva
2 zowawa m'thupi la nyama walekana nalo chimo; kuti
nthawi yotsalira simukakhale'nso ndi moyo m'thupi la
nyama kutsata zilakolako za anthu, koma chifuniro cha
3 Mulungu. Pakuti nthawi yapita'yi idatifikira kuchita
chifuno cha amitundu, poyendayenda ife m'kukhumba
zonyansa, zilakolako, maledzero, madyerero, mamwa-
4 imwa, ndi kupembedza mafano kosaloleka: mmenemo
ayesa nchachilendo kuti simutamanga nawo kufikira
kusefukira komwe kwa chitayiko, nakuchitirani mwano;
5 amene'wo adzamwerengera Iye wokhala wokonzeka ku-
6 weruza amoyo ndi akufa. Pakuti chifukwa cha ichi
walalikidwa Utenga Wabwino kwa iwo'nso adafa'wo, kuti

akaweruzidwe monga mwa anthu m'thupi la nyama,
koma akakhale ndi moyo monga mwa Mulungu
mu mzimu.
Koma chitsiriziro cha zinthu zonse chiri pafupi: 7
chifukwa chache khalani anzeru, ndipo dikirani m'mape-
mphero; koposa zonse mukhale nacho chikondano cheni 8
cheni mwa inu nokha; kuti chikondano chikwiriritsa
unyinji wa machimo: mucherezane wina ndi mnzache, 9
osadandaula: monga yense walandira mphatso, mutu- 10
mikirane nayo, ngati adindo okoma a chisomo cha
mitundu mitundu cha Mulungu; akalankhula wina, 11
alankhule ngati manenedwe a Mulungu; wina akatumi-
kira, achite ngati mu mphamvu imene Mulungu ampatsa,
kuti m'zonse Mulungu alemekezedwe mwa Yesu Kristu,
amene ali nawo ulemerero ndi mphamvu ku nthawi za
nthawi. Amen.
Okondedwa, musazizwe ndi mayesedwe a moto adaku- 12
gwerani inu, akhale chakukuyesani inu, ngati chinthu
chachilendo chachitika nanu: koma popeza mulawana 13
ndi Kristu zowawa zache, kondwerani; kuti'nso pa
bvumbulutso la ulemerero wache mukakondwere kwa-
kukurukuru. Mukatonzedwa pa dzina la Kristu, odala 14
inu; kuti Mzimu wa ulemerero, ndi Mzimu wa Mulungu
upuma pa inu. Pakuti asamve zowawa wina wa inu 15
ngati wambanda, kapena mbala, kapena wochita zoipa,
kapena ngati wodudukira; koma akamva zowawa ngati 16
mKristu asachite manyazi; koma alemekeze Mulungu
m'dzina ili. Chifukwa yafika nthawi kuti chiweruziro 17
chiyambe pa nyumba ya Mulungu; koma ngati chiyamba
ndi ife, chitsiriziro cha iwo osamvera Utenga Wabwino
wa Mulungu chidzakhala chiani? Ndipo ngati munthu 18
wolungama apulumuka ndi kuyesetsa kokha kokha,
munthu wosapembedza ndi wochimwa adzaoneka kuti?
Kotero'nso iwo akumva zowawa monga mwa chifuniro 19
cha Mulungu aike moyo wao ndi kuchita zokoma,
m'manja a Wolenga wokulupirika.

**Zoyenera akulu ndi anyamata. Awachenjeza adzichepetse, nadikire.**

Akulu tsono mwa inu ndiwadandaulira, ine mkulu 5
mnzanu ndi mboni wa zowawa za Kristu, ndine'nso
wolawana nawo ulemerero udzabvumbulutsika'wo: Wetani 2
gulu la Mulungu liri mwa inu, ndi kuliyang'anira, osati
mokangamiza, koma mwa ufulu, kwa Mulungu; osatsata

chipindulitso chonyansa, koma okonda kuchita mwini;
3 osati monga ochita mafumu pa iwo a udindo wanu, koma
4 okhala zitsanzo za gulu'lo. Ndipo pakuonekera Mbusa
wamkulu, mudzalandira korona wa ulemerero, wosafota.
5 Momwemo'nso, anyamata inu, mverani akulu. Koma
nonsenu mubvale kudzichepetsa kuti mutumikirane; kuti
Mulungu akaniza odzikuza, koma apatsa chisomo kwa
6 odzichepetsa. Potero dzichepetsani pansi pa dzanja la
mphamvu la Mulungu, kuti pa nthawi yache akaku-
7 kwezeni; ndi kutaya pa Iye nkhawa yanu yonse,
8 kuti Iye asamalira inu. Khalani odzisungira, dikirani;
mdani wanu Mdierekezi, monga mkango wobuma, ayenda-
9 yenda ndi kufunafuna wina akamlikwire: amene'yo
mumkanize okhazikika m'chikulupiriro, podziwa kuti zo-
wawa zomwe'zo zirimkutsirizika pa abale anu ali m'dziko.
10 Ndipo Mulungu wa chisomo chonse, amene adakuitanani
kulowa ulemerero wache wosatha mwa Kristu, mutamva
zowawa kanthawi, adzafikiritsa inu opanda chirema
11 mwini wache, adzakhazikitsa adzalimbikitsa inu. Kwa
Iye kukhale mphamvu ku nthawi za nthawi. Amen.
12 Mwa Silvano, mbale wathu wokulupirika monga
ndimyesera, ndalembera kwa inu mwa chidule, ndi
kudandaulira, ndi kuchita mboni, kuti chisomo choona
13 cha Mulungu ndi ichi; chimene'cho muime'mo. Iye
wa ku Babulo wosankhidwa pamodzi nanu akulankhulani;
14 atero'nso Marko mwana wanga. Lankhulanani ndi
chipsompsono cha chikondi.

Mtendere ukhale ndi inu nonse muli mwa Kristu.

# KALATA WACHIWIRI WA PETRO MTUMWI WOLEMBERA KWA ANTHU ONSE

1 Simoni Petro, kapolo ndi mtumwi wa Yesu Kristu,
kwa iwo amene adalandira chikulupiriro cha mtengo
wache womwe'wo ndi ife, m'chilungamo cha Mulungu
2 wathu ndi Mpulumutsi Yesu Kristu: Chisomo kwa inu
ndi mtendere zichurukitsidwe m'chidziwitso cha Mulungu
ndi Yesu Ambuye wathu.

### Atsate zokoma za chiKristu.

Popeza mphamvu ya umulungu wache idatipatsa ife 3
zonse za pa moyo ndi chipembedzo, mwa chidziwitso cha
Iye amene adatiitana ife ndi ulemerero ndi ukoma wache
wa Iye yekha; mwa izi adatipatsa malonjezano a mtengo 4
wache ndi akuru nditu; kuti mwa izi mukakhale oyanjana
nawo umulungu wache, mutapulumuka ku chibvundi
chiri pa dziko la pansi m'chilakolako. Ndipo mwa ichi 5
chomwe, pakutengerapo'nso changu chonse, muonjezera'po
ukoma pa chikulupiriro chanu, ndi pa ukoma chizindiki-
ritso; ndi pa chizindikiritso chodziletsa; ndi pa chodzi- 6
letsa chipiriro; ndi pa chipiriro chipembedzo; ndi pa 7
chipembedzo chikondi cha pa abale; ndi pa chikondi
cha pa abale chikondi. Pakuti izi zikakhala ndi inu, 8
ndipo zikachuruka, zidzakuchititsani mukhale osati aulesi
kapena opanda zipatso pa chizindikiritso cha Ambuye
wathu Yesu Kristu. Pakuti iye wakusowa izi ali 9
wakhungu, wa chimbuuzi, woiwala matsukidwe ache
potaya zoipa zache zakale. Momwemo abale, onjezani 10
kuchita changu kukhazikitsa maitanidwe ndi masankhu-
lidwe anu; pakuti mukachita izi, simudzakumudwa nthawi
zonse; pakuti kotero kudzaonjezedwa kwa inu kolemerera 11
khomo la kulowa ufumu wosatha wa Ambuye wathu ndi
Mpulumutsi Yesu Kristu.

Mwa ichi sindidzaleka kukukumbutsani inu nthawi 12
zonse za izi, mungakhale muzidziwa nimukhazikika m'choo-
nadi chiri ndi inu. Ndipo ndichiyesa chokoma, pokhala 13
ine m'tsasa ili, kukutsitsimutsani ndi kukukumbutsani;
podziwa kuti kuleka kwa tsasa langa kuli pafupi, 14
monga'nso Ambuye wathu Yesu Kristu anandilangiza.
Koma ndidzachita'nso changu kosalekeza kuti nditachoka 15
ine, mudzakhoza kukumbukila izi. Pakuti sitinatsata 16
nthanu zochenjerera, pamene tinakudziwitsani mphamvu
ndi maonekedwe a Ambuye wathu Yesu Kristu, koma
tinapenya maso ukulu wache. Pakuti analandira kwa 17
Mulungu Atate ulemu ndi ulemerero, pakumdzera iye mau
otere ochokera ku ulemerero woukuru, Uyu ndi Mwana
wanga wokondedwa, amene Ine ndikondwera naye;
ndipo mau awa ochokera kumwamba tidawamva ife, 18
pokhala pamodzi ndi Iye m'phiri loyera'lo. Ndipo tiri 19
nawo mau a chinenero okhazikika koposa; amene muchita
bwino powasamalira, monga nyali younikira m'malo a
mdima, kufikira kukacha, nikauka nthanda pa mitima

20 yanu; ndi kudziwa ichi poyamba, kuti palibe chinenero
21 cha lembo chitantauzidwa pa chokha, pakuti kale lonse
chinenero sichinadza ndi chifuniro cha munthu; koma
anthu a Mulungu, ogwidwa ndi Mzimu Woyera, anala-
nkhula.

## Apunzitsi onyenga.

2 Koma padakhala'nso pakati pa anthu'wo aneneri onama,
monga'nso padzakhala apunzitsi onama pakati pa inu,
amene adzalowa nawo mtseri malangizo oipa akutayitsa,
nadzakana Ambuye amene adawagula, nadzadzitengera
2 iwo okha chionongeko chakudza msanga. Ndipo ambiri
adzatsata zonyansa zao; chifukwa cha iwo njira ya
3 choonadi idzanenedwa za mwano. Ndipo m'chisiriro
adzakuyesani malonda ndi mau onyenga; amene chiwe-
ruzo chao sichinachedwa ndi kale lomwe, ndipo
4 chionongeko chao sichiodzera. Pakuti ngati Mulungu
sanalekerera angelo adachimwa'wo, koma anawaponya ku
ndende nawaika ku maenje a mdima, asungike akaweru-
5 zidwe; ndipo sanalekerera dziko la pansi la kale, koma
anasunga Nowa mlaliki wa chilungamo, ndi anzache asanu
ndi awiri, pakulitengera dziko la osapembedza chigumula;
6 ndipo pakuisandutsa makara midzi ya Sodoma ndi Gomora
anaitsutsa poigwetsa, ataiika chitsanzo cha kwa iwo
7 akakhala osapembedza; ndipo anapulumutsa Loti wolu-
ngama'yo, wolema mtima ndi mayendedwe onyansa a
8 oipa adja (pakuti wolungama udja pokhala pakati pao,
ndi kuona ndi kumva zao anadzizunzira moyo wache
wolungama tsiku ndi tsiku ndi nchito zao zosaweruzika).
9 Ambuye adziwa kupulumutsa opembedza poyesedwa iwo,
ndi kusunga osalungama kufikira tsiku loweruza akala-
10 ngidwe; koma makamaka iwo akutsata za thupi la
nyama, m'chilakolako cha zodetsa, napeputsa chilamuliro.
Osaopa kanthu, otsata chifuniro cha iwo eni, santhunthu-
11 mira kuchitira mwano akulu; popeza angelo, angakhale
awaposa polimbitsa mphamvu, sawaneneza kwa Ambuye
12 mlandu wa kuchita mwano. Koma awa, ngati zamoyo
zopanda nzeru, nyama zobadwa kuti zikodwe ndi kuono-
ngedwa, akuchitira mwano pa zinthu osazidziwa,
13 adzaonongeka m'kuononga kwao, ochitidwa zoipa kulipira
kwa chisalungamo; anthu akuyesera chowakondweretsa
kudyerera usana; ndiwo mawanga ndi zirema, akudyerera
m'madyerero a chikondi awo, pamene akudya nanu;
14 okhala nawo maso odzala ndi chigololo, osakhoza kuleka

uchimwo, kunyengerera iwo amoyo wosakhazikika; okhala
nawo mtima wozerewera kusirira; ana a temberero;
posiya njira yolunjika, anasokera, atatsata njira ya Balamu 15
mwana wa Beori, amene anakonda mphoto ya chisalu-
ngamo; koma anadzudzulidwa pa kulakwa kwache mwini; 16
buru wopanda mau, wolankhula ndi mau a munthu,
analetsa kuyeruka kwa mneneri'yo. Iwo ndiwo zitsime 17
zopanda madzi, nkhungu zokankika ndi namondwe;
amene mdima wakuda bii usungikira iwo. Pakuti 18
polankhula mau otupa opanda pache, anyengerera pa
zilakolako za thupi la nyama, ndi zonyansa, iwo amene
adayamba kupulumukira adja a mayendedwe olakwa;
ndi kuwalonjezera iwo ufulu, pokhala iwo okha ali 19
akapolo a chibvundi; pakuti iye amene munthu agonje-
dwa naye, ameneyo'nso adzakhala kapolo wache. Pakuti 20
ngati, adatha kuthawa zodetsa za dziko la pansi mwa
chizindikiritso cha Ambuye ndi Mpulumutsi Yesu Kristu,
akodwa'nso nazo, nagonjetsedwa, zotsiriza zao zidzaipitsa
ndi zoyamba'zo. Pakuti pakadakhala bwino kwa iwo 21
akadakhala osazindikira njira ya chilungamo, ndi poizi-
ndikira, kubwerera kutaya lamulo loyera lopatsidwa kwa
awo. Chidawayenera iwo cha ntanti yoona, Garu wabwe- 22
rera ku masanzi ache, ndipo nkhumba idasamba'yi
yabwerera kukunkulira m'thope.

### Kubwera'nso kwa Ambuye.

Okondedwa, uyu ndiye kalata wachiwiri ndilembera 3
kwa inu tsopano; mwa onse awiri nditsitsimutsa mtima
wanu woona ndi kukukumbutsani; kuti mukumbukile 2
mau onenedwa kale ndi aneneri oyera, ndi lamulo la
Ambuye ndi Mpulumutsi, mwa atumwi anu; ndi kuyamba 3
kuchizindikira ichi kuti masiku otsiriza adzafika otonza
ndi kuchita zotonza, oyenda monga mwa zilakolako za iwo
eni, ndi kunena, Liri kuti lonjezano la kudza kwache? 4
Pakuti kuyambira kudja makolo adamwalira zonse zikhala
monga chiyambire chilengedwe. Pakuti ichi aiwala-dala, 5
kuti miyamba inakhala kale lomwe, ndi dziko lidaungika
ndi madzi ndi mwa madzi, pa mau a Mulungu; mwa izi 6
dziko la pansi la masiku adja, pomizika ndi madzi,
lidaonongeka; koma miyamba ndi dziko la masiku ano, 7
ndi mau omwe'wo zaikika ku moto, zosungika kufikira
tsiku la chiweruzo ndi chionongeko cha anthu osape-
mbedza.

Koma ichi chimodzi musaiwale, okondedwa inu, kuti 8

tsiku limodzi likhala kwa Ambuye ngati zaka zikwi, ndi
9 zaka zikwi ngati tsiku limodzi. Ambuye sazengereza
nalo lonjezano, monga achiyesa chizengerezo; komatu
aleza mtima kwa inu, wosafuna kuti ena aonongeke,
10 koma kuti onse afike ku kulapa. Koma tsiku la Ambuye
lidzadza ngati mbala; mmene miyamba idzapita ndi
chibumo chachikuru, ndi zoyamba zidzakanganuka ndi ku-
thentha kwakukuru, ndipo dziko ndi nchito ziri momwemo
11 zidzathenthedwa. Popeza izi zonse zidzakanganuka kotero,
muyenera inu kukhala anthu otani nanga, m'mayendedwe
12 oyera ndi m'chipembedzo, akuyembekezera ndi kufulu-
mira kwa kudza kwache kwa tsiku la Mulungu, m'mene'mo
miyamba pothentha moto, idzakanganuka, ndi zoyamba
13 zidzasungunuka ndi kuthentha kwakukuru. Koma monga
mwa lonjezano lache tiyembekezera miyamba yatsopano,
ndi dziko latsopano m'mene'mo mukhalitsa chilungamo.
14 Momwemo, okondedwa, popeza muyembekeza izi, chi-
tani changu kuti mupezedwe ndi ife mu mtendere, opanda
15 banga ndi opanda chirema. Ndipo yesani kuleza mtima
kwa Ambuye wathu chipulumutso; monga'nso mbale
wathu wokondedwa Paulo, monga mwa nzeru zopatsidwa
16 kwa iye, anakulemberani; monga'nso m'akalata ache
onse pokamba momwemo za izi; mmenemo muli zina
zobvuta kuzizindikira, zimene anthu osapunzira ndi
osakhazikika apotoza, monga'nso atero nawo malembo ena,
17 ndi kudziononga nawo eni. Inu, tsono, okondedwa,
pozizindikiratu izi, chenjerani, kuti potengedwa ndi
kulakwa kwa iwo osaweruzika, mungagwe kusiya chikha-
18 zikiko chanu. Koma kulani m'chisomo ndi chizindikiritso
cha Ambuye wathu ndi Mpulumutsi Yesu Kristu: kwa
Iye kukhale ulemerero, tsopano ndi nthawi zonse. Amen.

# KALATA WOYAMBA WA YOHANE MTUMWI WOLEMBERA KWA ANTHU ONSE

**Mau a moyo aoneka m'thupi.**

1 Chimene chinaliko kuyambira pa chiyambi, chimene
tidachimva, chimene tidachiona m'maso mwathu, chimene

tidachipenyerera, ndipo manja athu adachigwira cha mau
a moyo, (ndipo moyo'wo unaonekera, ndipo tidaona, ndipo 2
tichita mboni, ndipo tikulalikirani moyo wosatha'wo,
umene unali kwa Atate, ndipo unaonekera kwa ife);
chimene tidachiona, ndipo tidachimva, tikulalikirani inu- 3
'nso, kuti inu'nso mukayanjane pamodzi ndi ife; ndipo
chiyanjano chathu chiri'nso ndi Atate, ndipo ndi Mwana
wache Yesu Kristu: ndipo izi tilemba ife, kuti chimwemwe 4
chathu chikwaniridwe.

### Mulungu ali kuunika; wosayenda m'kuunika alibe chiyanjano ndi Iye.

Ndipo ichi ndi utenga tidaumva kwa Iye, ndipo tiulali- 5
kira kwa inu, kuti Mulungu ali kuunika, ndipo mwa Iye
monse mulibe mdima. Tikati kuti tiyanjana ndi Iye, 6
ndipo tiyenda mu mdima, tinama, ndipo sitichita choonadi:
koma ngati tiyenda m'kuunika, monga Iye ali m'kuunika, 7
tiyanjana wina ndi mnzache, ndipo mwazi wa Yesu Mwana
wache utisambitsa ife kutichotsera chimo liri lonse.

### Kuulula zoipa, ndi kukululukidwa.

Tikati kuti tiribe uchimwo, tidzinyenga tokha, ndipo 8
mwa ife mulibe choonadi. Ngati tibvomereza machimo 9
athu, ali wokulupirika ndi wolungama Iye, kuti akatikulu-
lukire machimo athu, ndi kutisambitsa kutichotsera chisa-
lungamo chiri chonse. Tikanena kuti sitidachimwa, 10
timuyesera Iye wonama, ndipo mau ache sakhala mwa
ife.

Tiana tanga, izi ndikulemberani, kuti mungachimwe. 2
Ndipo akachimwa wina, Nkhoswe tiri naye kwa Atate,
ndiye Yesu Kristu wolungama; ndipo Iye ndiye 2
chiombolo cha machimo athu; koma wosati athu okha,
koma'nso a dziko lonse la pansi.

### Za kusunga malamulo, chikondano cha chibale, ndi chodzimana za pa dziko.

Ndipo umo tizindikira kuti tamzindikira Iye, ngati 3
tisunga malamulo ache. Iye wakunena kuti, Ndimdziwa 4
Iye, ndipo wosasunga malamulo ache, ali wabodza, ndipo
mwa iye mulibe choonadi; koma iye amene akasunga mau 5
ache, mwa iye'yu zedi chikondi cha Mulungu chathedwa.
Mmenemo tizindikira kuti tiri mwa Iye; iye wakunena 6
kuti akhala mwa iye, ayenera'nso mwini wache kuyenda
monga anayenda Iye'yo.

7 Okondedwa, sindikulemberani lamulo latsopano,
komatu lamulo lakale limene munali nalo kuyambira
pa chiyambi; lamulo lakale'lo ndilo mau amene mudawa-
8 mva. Ndikulemberani'nso lamulo latsopano, ndicho
chimene chiri choona mwa Iye ndi mwa inu; kuti mdima
9 ulinkupita, ndi kuunika koona kudayamba kuwala. Iye
amene anena kuti ali m'kuunika, nada mbale wache, ali
10 mu mdima kufikira tsopano lino. Iye amene akonda
mbale wache akhala m'kuunika, ndipo mwa iye mulibe
11 chokumudwitsa. Koma iye wakuda mbale wache ali
mu mdima, ndipo ayenda mu mdima, ndipo sadziwa kumene
amuka'ko, kuti mdima wamdetsa maso ache.
12 Ndikulemberani, tiana, popeza machimo adakululu-
13 kidwa kwa inu mwa dzina lache. Ndikulemberani, atate,
popeza mwamzindikira iye amene ali kuyambira pa
chiyambi. Ndikulemberani, anyamata, popeza mwamlaka
woipa'yo. Ndakulemberani, ana, popeza mwazindikira
14 Atate. Ndakulemberani, atate, popeza mwamzindikira
Iye amene ali kuyambira pa chiyambi. Ndakulemberani,
anyamata, popeza muli a mphamvu, ndipo mau a Mulungu
15 akhala mwa inu, ndipo mwamlaka woipa'yo. Musakonde
dziko la pansi, kapena za m'dziko la pansi. Ngati wina
akonda dziko la pansi, chikondi cha Atate sichiri mwa
16 iye. Kuti chiri chonse cha m'dziko la pansi, chilakolako
cha thupi la nyama ndi chilakolako cha maso, matama-
ndidwe a moyo, sizichokera kwa Atate koma ku dziko
17 la pansi. Ndipo dziko la pansi lipita, ndi chilakolako
chache: koma iye amene achita chifuniro cha Mulungu
akhala ku nthawi yonse.

### Okana Kristu.

18 Ana inu, ndi nthawi yotsiriza iyi; ndipo monga
mudamva kuti wokana Kristu akudza, ngakhale tsopano
alipo okana Kristu ambiri; ndi ichi tizindikira kuti ndi
19 nthawi yotsirizira iyi. Anaturuka mwa ife, komatu
sanali a ife; pakuti akadakhala a ife akadakhalira ndi
ife; koma kudatero kuti aonekere kuti sali onse a ife.
20 Ndipo inu muli nako kudzoza kuchokera kwa Woyera'yo,
21 ndipo mudziwa zonse. Sindinakulemberani chifukwa
simudziwa choonadi, koma chifukwa muchidziwa, ndipo
22 chifukwa kulibe bodza lochokera kwa choonadi. Wa
bodza ndani, koma iye wokana'yo, kuti Yesu siali Kristu?
Iye ndiye wokana Kristu, amene akana Atate ndi Mwana.
23 Yense wakukana Mwana, alibe Atate; wobvomereza

Mwana ali ndi Atate'nso. Koma inu, chimene muchimva 24
kuyambira pa chiyambi chikhale mwa inu. Ngati chi-
khala mwa inu chimene mudachimva kuyambira pa
chiyambi, inu'nso mudzakhalira mwa Mwana, ndi mwa
Atate. Ndipo ili ndi lonjezano Iye anatilonjezera ife, 25
ndiwo moyo wosatha. Izi ndakulemberani za iwo akuso- 26
keretsa inu. Ndipo inu, kudzoza kumene munalandira 27
kuchokera kwa Iye kukhala mwa inu, ndipo simusowa
kuti wina akupunzitseni; koma monga kudzoza kwache
kukupunzitsani za zinthu zonse, ndipo kuli koona, sikuli
bodza ai, ndipo monga kudapunzitsa inu, mukhalira mwa
Iye. Ndipo tsopano, tiana, khalani mwa Iye; kuti aka- 28
onekere iye tikakhale nako kulimbika mtima, osachita
manyazi pa Iye, pa kudza kwache. Ngati mudziwa kuti 29
ali wolungama muzindikira kuti ali yense'nso wakuchita
chilungamo abadwa kuchokera mwa Iye.

**Ana a Mulungu.**

Taonani, chikondi'cho Atate watipatsa, kuti tichedwe 3
ana a Mulungu; ndipo tiri ife otere. Mwa ichi dziko la
pansi silizindikira ife, popeza silimzindikira Iye.
Okondedwa, tsopano tiri ana a Mulungu, ndipo sichina- 2
oneka chimene tidzakhala. Tidziwa kuti, pakuoneka Iye,
tidzakhala ofanana ndi Iye, kuti tidzamuona Iye monga
ali. Ndipo yense wakukhala nacho chiyembekezo ichi 3
pa Iye, adziyeretsa yekha, monga iye'yu ali Woyera.
Yense wakuchita chimo achita'nso kuseruzika: ndipo 4
chimo ndilo kuseruzika. Ndipo mudziwa kuti Iye'yu 5
anaonekera kudzachotsa machimo; ndipo mwa Iye mulibe
chimo. Yense wakukhala mwa Iye sachimwa: yense 6
wakuchimwa sanamuona Iye, ndipo sanamdziwa Iye.
Tiana, munthu asasokeretse inu: iye wakuchita cholu- 7
ngama ali wolungama, monga Iye'yu ali wolungama:
iye wochita chimo ali wochokera mwa Mdierekezi, chifukwa 8
Mdierekezi amachimwa kuyambira pa chiyambi. Kuka-
chita ichi mwana wa Mulungu adaonekera, ndiko kuti
akaononge nchito za Mdierekezi. Yense wobadwa kucho- 9
kera mwa Mulungu sachita chimo, chifukwa mbeu yache
ikhala mwa iye; ndipo sakhoza kuchimwa, popeza
wabadwa kuchokera mwa Mulungu. Mmenemo aoneka 10
ana a Mulungu, ndi ana a Mdierekezi: yense wosachita
chilungamo siali wochokera mwa Mulungu; ndi iye
wosakonda mbale wache. Kuti uwu ndi utenga muda- 11
umva kuyambira pa chiyambi, kuti tikondane wina ndi

12 mnzache: osati monga Kaini anali wochokera mwa
woipa'yo, namupha mbale wache. Ndipo anamupha Iye
chifukwa ninji? Popeza nchito zache zinali zoipa, ndipo
za mbale wache zolungama.
13 Musazizwe, abale, likadana nanu dziko la pansi.
14 Ife tidziwa kuti tachokera kuturuka mu imfa kulowa
m'moyo, chifukwa tikondana ndi abale. Iye amene
15 sakonda akhala mu imfa. Yense wakudana ndi mbale
wache ali wakupha munthu: ndipo tidziwa kuti wakupha
munthu yense alibe moyo wosatha wakukhala mwa iye.
16 Umo tizindikira chikondi, popeza Iye'yu anapereka
moyo wache chifukwa cha ife; ndipo ife tiyenera kupe-
17 reka moyo wathu chifukwa cha abale. Koma iye amene
ali nacho chuma cha dziko la pansi, naona mbale wache
ali wosowa ndi kutsekereza chifundo chache pommana
iye, nanga chikondi cha Mulungu chikhala mwa iye
18 bwanji? Tiana, tisakonde ndi mau, kapena ndi lilime,
19 komatu ndi kuchita ndi m'choonadi. Umo tidzazindikira
kuti tiri ochokera m'choonadi, ndipo tidzakhazikitsa mtima
20 wathu pa maso pache, mmene monse mtima wathu utitsu-
tsa; chifukwa Mulungu ali wamkuru ndi mitima yathu,
21 nazindikira zonse. Okondedwa, mtima wathu ukapanda
kutitsutsa, tiri nako kulimbika mtima kwa Mulungu;
22 ndipo chimene chiri chonse tipempha, tilandira kwa Iye,
chifukwa tisunga malamulo ache, ndipo tichita zomko-
23 ndweretsa pa maso pache. Ndipo lamulo lache ndi ili,
kuti tikulupirire dzina la Mwana wache Yesu Kristu, ndi
kukondana wina ndi mnzache, monga anatilamulira.
24 Ndipo iye amene asunga malamulo ache akhala mwa Iye,
ndi Iye mwa iye. Ndipo mmenemo tizindikira kuti
akhala mwa ife, kuchokera mwa Mzimu umene anatipatsa
ife.

**Za apunzitsi onyenga.**

4 Okondedwa, musamakulupire mzimu uli wonse, koma
yesani mizimu ngati ichokera mwa Mulungu: popeza
aneneri onyenga ambiri anaturuka kulowa m'dziko la
2 pansi. Mmenemo muzindikira Mzimu wa Mulungu:
mzimu uli wonse umene ubvomereza kuti Yesu Kristu
anadza m'thupi la nyama, uchokera mwa Mulungu;
3 ndipo mzimu uli wonse umene subvomereza Yesu sucho-
chera kwa Mulungu; ndipo uwu ndiwo mzimu wa wokana
Kristu umene mudamva kuti ukudza; ndipo ulimo m'dzi-
4 ko la pansi tsopano lomwe. Inu ndinu ochokera mwa

Mulungu, tiana, ndipo munailakira iyo; kuti Iye waku-
khala mwa inu aposa iye wakukhala m'dziko la pansi.
Iwo ndiwo ochokera m'dziko la pansi; mwa ichi alankhula 5
monga ochokera m'dziko la pansi, ndipo dziko la pansi
liwamvera. Ife ndife ochokera mwa Mulungu: iye 6
amene azindikira Mulungu atimvera; iye wosachokera
mwa Mulungu satimvera ife. Momwemo tizindikira
mzimu wa choonadi, ndi mzimu wa chisokeretso.

### Mulungu ndiye chikondi. Tikonde Mulungu, tikonde'nso abale.

Okondedwa, tikondane wina ndi mnzache: chifukwa 7
kuti chikondi chichokera kwa Mulungu, ndipo yense
amene akonda abadwa kuchokera kwa Mulungu, namzi-
ndikira Mulungu. Iye wosakonda sazindikira Mulungu; 8
chifukwa Mulungu ali chikondi. Umo chidaoneka chi- 9
kondi cha Mulungu mwa ife, kuti Mulungu anamtuma
mwana wache wobadwa yekha, alowe m'dziko la pansi,
kuti tikhale ndi moyo mwa Iye. Umo muli chikondi, 10
sikuti ife tinakonda Mulungu, koma kuti iye anatikonda
ife, ndipo anatuma mwana wache akhale chiombolo chifu-
kwa cha zoipa zathu. Okondedwa, ngati Mulungu anati- 11
konda ife kotere, ife'nso tiyenera kukondana wina ndi
mnzache. Palibe munthu adamuona Mulungu nthawi iri 12
yonse; tikakondana wina ndi mnzache Mulungu akhala
mwa ife, ndipo chikondi chache chithedwa mwa ife;
mmenemo tizindikira kuti tikhala mwa Iye, ndi Iye mwa 13
ife, chifukwa anatipatsa chochokera mwa Mzimu wache.
Ndipo ife tapenyera, ndipo tichita mboni kuti Atate 14
anatuma Mwana akhale Mpulumutsi wa dziko la pansi.
Iye amene adzabvomereza kuti Yesu ali Mwana wa 15
Mulungu, Mulungu akhala mwa iye, ndi iye mwa Mulu-
ngu. Ndipo ife tazindikira, ndipo takulupirira chiko- 16
ndi'cho Mulungu ali nacho pa ife. Mulungu ali chikondi,
ndipo iye amene akhala m'chikondi akhala mwa Mulungu,
ndipo Mulungu akhala mwa iye. Mmenemo chikondi 17
chathu chithedwa kuti tikhale nako kulimbika mtima
m'tsiku la mlandu; chifukwa monga Iye'yu ali, momwemo
tiri ife m'dziko lino la pansi. Mulibe mantha m'chikondi; 18
koma chikondi chakutha chitaya kunja mantha, popeza
mantha ali nacho chilango, ndipo wa mantha'yo sathedwa
m'chikondi. Tikonda ife, chifukwa anayamba Iye kuti- 19
konda. Munthu akati, kuti ndikonda Mulungu nadana 20
naye mbale wache, ali wa bodza: pakuti iye wosakonda

mbale wache amene anamuona sakhoza kukonda Mulu-
21 ngu amene sanamuona. Ndipo lamulo ili tiri nalo
lochokera kwa Iye, kuti iye amene akonda Mulungu
akonde'nso mbale wache.

**Za chikulupiriro cha pa Yesu ndi zotsatira zache.**

5 Yense wokulupirira kuti Yesu ali Kristu wabadwa
kuchokera kwa Mulungu; ndipo yense wakukonda Iye
amene anabala akonda'nso Iye amene anabadwa wocho-
2 kera mwa Iye. Umo tizindikira kuti tikonda ana a
Mulungu, pamene tikonda Mulungu, ndi kuchita mala-
3 mulo ache. Pakuti ichi ndi chikondi cha Mulungu, kuti
tisunge malamulo ache: ndipo malamulo ache sali ole-
4 metsa. Kuti chiri chonse chabadwa mwa Mulungu chi-
laka dziko la pansi: ndipo ichi ndi chilako tilaka nacho
5 dziko la pansi, ndicho chikulupiriro chathu. Koma ndani
iye wolaka dziko la pansi, koma iye amene akulupirira
6 kuti Yesu ali mwana wa Mulungu? Iye ndiye amene
adadza mwa madzi ndi mwazi, Ndiye Yesu Kristu;
wosati ndi madzi okha, koma ndi madzi ndi mwazi.
7 Ndipo Mzimu ndiye wakuchita mboni, chifukwa Mzimu
8 ndiye choonadi. Kuti pali atatu akuchita mboni, Mzimu,
ndi madzi, ndi mwazi; ndipo iwo atatu ali mmodzi.
9 Ngati tilandira umboni wa anthu, umboni wa Mulungu
uposa: chifukwa umboni wa Mulungu ndi uwu, kuti
10 anachita mboni za mwana wache. Iye amene akulupirira
kwa Mwana wa Mulungu ali nawo umboni mwa iye: iye
wosakulupirira Mulungu anamyesa Iye wonama; chifu-
kwa sanakulupirira umboni wa Mulungu anauchita wa
11 Mwana wache. Ndipo uwu ndi umboni'wo, kuti Mu-
lungu anatipatsa ife moyo wosatha, ndipo moyo uwu uli
12 mwa Mwana wache. Iye wakukhala ndi Mwana ali nawo
moyo; wosakhala ndi mwana wa Mulungu alibe moyo.
13 Izi ndakulemberani, kuti mudziwe kuti muli ndi moyo
wosatha, inu amene mukulupirira dzina la Mwana wa
Mulungu.

**Mphamvu ya pemphero.**

14 Ndipo ichi ndi kulimbika mtima kumene tiri nako
kwa Iye, kuti ngati tipempha kanthu monga mwa chifu-
15 niro chache, atimvera: ndipo ngati tidziwa kuti atimvera
chiri chonse tichipempha, tidziwa kuti tiri nazo izi tazi-
16 pempha kwa Iye. Wina akaona mbale wache alikuchi-

mwa chimo losati la kwa imfa, apemphere Mulungu, ndipo
Iye adzampatsa moyo kwa iwo akuchita machimo osati a
kwa imfa. Pali chimo la kwa imfa: za ili'lo sindinena
kuti mupemphere. Chisalungamo chiri chonse chiri 17
uchimwo; ndipo pali chimo losati la kwa imfa.
Tidziwa kuti yense wobadwa kuchokera mwa Mulu- 18
ngu sachimwa, koma iye wobadwa kuchokera mwa
Mulungu adzisunga yekha, ndipo woipa'yo samkhudza
iye. Tidziwa kuti tiri ife ochokera mwa Mulungu, ndipo 19
dziko lonse la pansi ligona mwa woipa'yo. Ndipo tidziwa 20
kuti mwana wa Mulungu wafika, natipatsa ife chidziwitso,
kuti tizindikire woona'yo, ndipo tiri mwa Woona'yo, mwa
Mwana wache Yesu Kristu. Iye ndiye Mulungu woona
ndi moyo wosatha. Tiana, dzisungireni nokha kupewa 21
mafano.

# KALATA WACHIWIRI WA YOHANE MTUMWI

Mkuru'yo kwa mkazi womveka wosankhika, ndi ana 1
ache, amene ine ndikondana nawo m'choonadi; ndipo
si ine ndekha, koma'nso onse akuzindikira choonadi;
chifukwa choonadi chimene chikhala mwa ife, ndipo 2
chidzakhala ndi ife ku nthawi yosatha: Chisomo, chifu- 3
ndo, mtendere zikhale ndi ife zochokera kwa Mulungu
Atate, ndi kwa Yesu Kristu, Mwana wa Atate, m'choonadi
ndi chikondi.

**Za chikondano. Za apunzitsi onyenga.**

Ndakondwera kwakukuru kuti ndapeza ena a ana anu 4
alikuyenda m'choonadi, monga tinalandira lamulo locho-
kera kwa Atate. Ndipo tsopano ndikupemphani, mkazi 5
womveka inu, wosati monga kukulemberani lamulo
latsopano, koma lomwe'lo tinali nalo kuyambira pa
chiyambi, kuti tikondane wina ndi mnzache. Ndipo 6
chikondi ndi ichi, kuti tiyende monga mwa malamulo
ache. Ili ndi lamulo'lo, monga mudalimva kuyambira
pa chiyambi, kuti mukayende momwemo. Kuti onyenga 7
ambiri adaturuka kulowa m'dziko la pansi, ndiwo amene

sabvomereza kuti' Yesu Kristu anadza m'thupi la nyama.
8 Amene'yo ndiye wonyenga ndi wokana Kristu. Mudzi-
penyerere nokha, kuti mungataye zimene tazichita, koma
9 kuti mulandire mphoto yokwanira. Yense wakupitirira,
wosakhala m'chipunzitso cha Kristu, alibe Mulungu: iye
wakukhala m'chipunzitso, iye'yo ali nawo ndi Atate ndi
10 Mwana. Munthu akadza kwa inu, wosatenga chipunzitso
ichi, musamlandire iye ku nyumba, ndipo musamlankhula.
11 Pakuti iye wakumlankhula ayanjana nazo nchito zache
zoipa.
12 Pokhala ndiri nazo zambiri zakukulemberani, sindifuna
kuchita ndi kalata ndi kapezi: koma ndiyembekeza
kudza kwa inu, ndi kulankhula popenyana, kuti chi-
13 mwemwe chanu chikwanire. Akulankhulani ana a mbale
wanu wosankhika.

# KALATA WACHITATU WA YOHANE MTUMWI

1 Mkuru'yo kwa Gayo wokondedwa'yo, amene ndiko-
ndana naye m'choonadi.
2 Wokondedwa, ndipemphera kuti pa zonse ulemere,
3 nukhale bwino, monga mzimu wako ulemera. Pakuti
ndakondwera kwakukuru, pofika abale ndi kuchita mboni
za choonadi chako, monga umayenda m'choonadi.

**Chikondano, apunzitsi onyenga.**

4 Ndiribe chimwemwe choposa ichi, chakuti ndimva za
ana anga kuti alikuyenda m'choonadi.
5 Wokondedwa, uchita chokulupirika nacho chiri chonse
6 uwachitira abale ndi alendo omwe; amene anachita
mboni za chikondi chako pa maso pa mpingo: ngati
uwaperekeza amene'wo pa ulendo wao koyenera Mulungu
7 udzachita bwino: pakuti chifukwa cha Dzina'li anatu-
8 ruka, osalandira kanthu kwa amitundu. Chifukwa chache
ife tiyenera kulandira otere, kuti tikakhale otandizana
nacho choonadi.

**Za Diotrefe, ndi Demetriyo. Zolankhulira.**

9 Ndalemba kanthu kwa mpingo; komatu Diotrefe

uja, wofuna kukhala wamkuru wa iwo, satilandira ife.
Momwemo, ndikadza ine, ndidzakumbutsa nchito zache 10
zimene achita'zi, za kunena zopanda pache pa ife ndi
mau oipa; ndipo popeza izi sizimkwanira, salandira
abale iye yekha, ndipo ofuna kuwalandira awaletsa,
nawataya kunja powaturutsa mu mpingo. Wokondedwa, 11
usatsanza chiri choipa komatu chimene chiri chokoma.
Iye wakuchita chokoma achokera kwa Mulungu; iye
wakuchita choipa sanamuona Mulungu. Demetriyo, ada- 12
mchitira mboni anthu onse, ndi choonadi chomwe; ndipo
ife'nso tichita mboni; ndipo udziwa kuti umboni wathu
uli woona.

Ndinali nazo zambiri za kukulembera, komatu sindi- 13
funa kukulembera ndi kapezi ndi peni; koma ndiye- 14
mbekeza kukuona iwe msanga, ndipo tidzalankhula
popenyana. Mtendere ukhale nawe. Akulankhula abwe-
nzi. Lankhula abwenzi ndi kuchula maina awo.

# KALATA WA YUDA MTUMWI WOLEMBERA KWA ANTHU ONSE

Yuda, kapolo wa Yesu Kristu, ndi mbale wa Yakobo, 1
kwa iwo oitanidwa, okondedwa mwa Mulungu Atate, ndi
osungidwa ndi Yesu Kristu: Chifundo ndi mtendere ndi 2
chikondi zikuchurukireni.

### Atsutsa apunzitsi onyenga.

Okondedwa, pakuchita changu chonse cha kukule- 3
mberani za chipulumutso cha ife tonse, ndafulumidwa
mtima ine kukulemberani ndi kudandaulira kuti muli-
mbanetu chifukwa cha chikulupiriro chapatsidwa kamodzi
kwa oyera mtima. Pakuti pali anthu ena anakwawira 4
mtseri, ndiwo amene adja adalembedwa maina awo
kale, kukalandira chitsutso ichi, anthu osapembedza,
akusandutsa chisomo cha Mulungu wathu chikhale chila-
kolako chonyansa, nakaniza Mfumu wa yekha, ndi
Ambuye wathu, Yesu Kristu.

Koma ndifuna kukukumbutsani mungakhale mudziwa 5
zonse kamodzi, kuti Ambuye, atapulumutsa mtundu wa

anthu ndi kuwaturutsa m'dziko la Aigupto, anaononga'nso
6 iwo osakulupirira. Angelo'nso amene sanasunga chiya-
mbi chao, komatu anasiya pokhala pao pa iwo okha
adawasunga m'ndende zosatha pansi pa mdima, kufikira
7 chiweruziro cha tsiku lalikuru. Monga Sodoma ndi
Gomora, ndi midzi yakuizungulira, potsatana nayo'yo,
idadzipereka ku dama, ndi kutsata nyama zina, iikidwa
chitsanzo, pakuchitidwa chilango cha moto wosatha.
8 Momwemo'nso iwo m'kulota kwao adetsa matupi awo,
9 napeputsa ufumu, nachitira mwano maulemerero. Koma
Mikayeli mkulu wa angelo pa kuchita makani ndi Mdie-
rekezi anatsutsana za thupi la Mose, sanalimbika mtima
kumchulira chifukwa chomchitira mwano, koma anati,
10 Ambuye akudzudzule. Koma iwo'wa zimene sazidziwa
azichitira mwano; ndipo zimene azizindikira chibadwire,
11 monga zamoyo zopanda nzeru, mu izi atayika. Tsoka
kwa iwo! kuti anayenda m'njira ya Kaini, ndipo m'chi-
sokero cha Balama chifukwa cha kulipira anadzionongа,
12 natayika m'chitsutsano cha Kore. Iwo ndiwo okhala
mawanga pa mapwando anu a chikondano, pakudya nanu
pamodzi, akudzibusa okha kopanda mantha; mitambo
yopanda madzi, yotengekatengeka ndi mphepo; mitengo
ya masika yopanda zipatso, yofafa kawiri, yozuka mizu;
13 mafunde oopsya a nyanja, akuwinduka thobvu la manyazi
a iwo okha; nyenyezi zosokera, zimene mdima wakuda
14 bii udazisungikira kosatha. Ndipo kwa iwo, Enoke,
wachisanu ndi chiwiri kuyambira kwa Adamu, ananenera
kuti, Taona, wadza Ambuye ndi oyera ache zikwi makumi,
15 kudzachitira onse chiweruziro, ndi kutsutsa osapembedza
onse, pa nchito zao zonse zosapembedza, zimene anazi-
chita kosapembedza, ndi pa zolimba zimene ochimwa
16 osapembedza adalankhula pa Iye. Amene'wo ndiwo
odandaula, oderera, akuyenda monga mwa zilakolako zao
(ndipo pa kamwa pao alankhula zazikuruzikuru), akutama
anthu chifukwa cha kupindula nako.
17 Koma inu, abale, mukumbukile mau onenedwa kale
18 ndi atumwi a Ambuye wathu Yesu Kristu; kuti ananena
nanu, Pa nthawi yotsiriza padzakhala otonza, akuyenda
19 monga mwa zilakolako zosapembedza za iwo okha. Iwo
ndiwo opatukitsa, anthu a makhalidwe a chibadwidwe, osa-
khala nawo Mzimu.

**Machenjezo; ndi mayamiko kwa Mulungu.**

20 Koma inu, okondedwa, podzimangirira nokha pa

chikulupiriro chanu choyeretsetsa, ndi kupemphera
mu Mzimu Woyera, mudzisunge nokha m'chikondi cha 21
Mulungu, ndi kulindira chifundo cha Ambuye wathu
Yesu Kristu, kufikira moyo wosatha. Ndipo ena osinka- 22
sinka muwachitire chifundo, koma ena muwapulumutse 23
ndi kuwakwatula ku moto; koma ena muwachitire chi-
fundo ndi mantha, nimudana nawo'nso maraya ochitidwa
mawanga ndi thupi la nyama.

Ndipo kwa Iye amene akhoza kukudikirani munga- 24
kumudwe, ndi kukuimikani patsogolo pa ulemerero wache
opanda chirema m'kukondwera, kwa Mulungu wa yekha, 25
Mpulumutsi wathu, mwa Yesu Kristu Ambuye wathu
zikhale ulemerero, ukulu, mphamvu, ndi ulamuliro zisa-
nayambe nthawi, ndi tsopano, ndi kufikira nthawi zonse.
Amen.

# CHIBVUMBULUTSO CHA YOHANE

Chibvumbulutso cha Yesu Kristu, chimene Mulungu 1
anambvumbulutsira achionetsere akapolo ache, ndicho cha
izi ziyenera kuchitika msanga: ndipo potuma mwa ngelo
wache anazindikiritsa izi kwa kapolo wache Yohane;
amene anachita mboni za mau a Mulungu, ndi za umboni 2
wa Yesu Kristu, za zonse zimene adaziona. Wodala iye 3
amene awerenga, ndi iwo amene akumva mau a chine-
nero'cho, nasunga zolembedwa momwemo; pakuti
nthawi yayandika.

### Mau a kwa mipingo isanu ndi iwiri ya m'Asiya.

Yohane kwa mipingo isanu ndi iwiri m'Asiya: Chi- 4
somo kwa inu ndi mtendere, zochokera kwa Iye amene
ali ndi amene adali ndi amene alinkudza; ndi kwa
mizimu isanu ndi iwiri yokhala patsogolo pa mpando wa
chifumu wache; ndi kwa Yesu Kristu, mboni wokulu- 5
pirika'yo, wobadwa woyamba wa akufa, ndi mkulu wa
mafumu a dziko. Kwa Iye amene atikonda ife, natimasu-
lira machimo athu ndi mwazi wache; natiyesera ife 6

ufumu wa ansembe kwa Mulungu ndiye Atate wache;
kwa Iye kukhale ulemerero ndi mphamvu kufikira nthawi
7 za nthawi. Amen. Taona, adza ndi mitambo; ndipo
diso liri lonse lidzampenya Iye, iwo'nso amene anampyo-
za; ndipo mafuko onse a dziko adzachita maliro pa Iye.
Terotu. Amen.
8 Ine ndine Alefa ndi Omega, ati Ambuye Mulungu,
amene ali amene adali ndi amene alinkudza, Wampha-
mvuyonse.

### Yohane ali pa chisi cha Patmo. Alandira mau akulembera kwa mipingo isanu ndi iwiri'yo.

9 Ine Yohane, mbale wanu ndi woyanjana nanu m'chi-
sautso ndi ufumu ndi chipiriro zokhala m'Yesu, ndina-
khala pa chisi chochedwa Patmo, chifukwa cha mau a
10 Mulungu ndi umboni wa Yesu. Ndinagwidwa ndi Mzimu
tsiku la Ambuye, ndipo ndinamva ku mbuyo kwanga
11 mau akuru, ngati a lipenga, ndi kuti, Chimene upenya,
lemba m'buku, nulitumize kwa mipingo isanu ndi iwiri, ku
Efeso, ndi ku Smurna, ndi ku Pergamo, ndi ku Tuataira,
ndi ku Sarde, ndi ku Filadelfaya, ndi ku Laodikaya.
12 Ndipo nditacheuka kuona mau amene adalankhula ndi
ine. Ndipo nditacheuka ndinaona zoikapo nyali zisanu
13 ndi ziwiri za chikudu; ndipo pakati pa zoikapo nyali'zo
wina wonga Mwana wa munthu atabvala chobvala chofi-
kira ku mapazi ache, atamangika pa chifua ndi lamba la
14 chikudu. Ndipo muthu wache ndi tsitsi lache zoyera
ngati ubwea woyera, ngati matalala; ndi maso ache ngati
15 chirangali cha moto; ndi mapazi ache ngati nkua wonye-
zimira, ngati woyengeka m'ng'anjo; ndi mau ache ngati
16 mau a madzi ambiri. Ndipo m'dzanja lamanja lache
munali nyenyezi zisanu ndi ziwiri: ndipo mkamwa
mwache mudaturuka lupanga lakutwa konse konse; ndipo
nkhope yache ngati dzua liwala mu mphamvu yache.
17 Ndipo pamene ndinamuona Iye, ndinagwa pa mapazi
ache ngati wakufa; ndipo anaika dzanja lamanja lache
pa ine, nati, Usaope, Ine ndine woyamba ndi wotsiriza,
18 ndi wa moyo'yo; ndipo ndinali wakufa, ndipo taona,
ndiri wamoyo kufikira nthawi za nthawi, ndipo ndiri nazo
19 zofungulira za imfa ndi Hade. Chifukwa chache lembera
zimene unaziona, ndi zimene ziripo, ndi zimene zidzaone-
20 ka mtsogolo'mo; chinsinsi cha nyenyezi zisanu ndi ziwiri
zimene unaziona pa dzanja lamanja langa, ndi zoikapo
nyali zisanu ndi ziwiri za chikudu. Nyenyezi zisanu ndi

ziwiri ndizo angelo a mipingo isanu ndi iwiri; ndipo
zoikapo nyali zisanu ndi ziwiri ndizo mipingo isanu ndi
iwiri.

### Kalata wa kwa mpingo wa ku Efeso.

Kwa ngelo wa mpingo wa ku Efeso lemba; 2
Izi azinena Iye amene agwira nyenyezi zisanu ndi
ziwiri m'dzanja lache lamanja, Iye amene ayendayenda
pakati pa zoikapo nyali zisanu ndi ziwiri za chikudu:
Ndidziwa nchito zako, ndi chilemetso chako ndi chipiriro 2
chako, ndi kuti sukhoza kulola oipa, ndipo unayesa iwo
amene adzicha okha atumwi, osakhala atumwi, ndipo
unawapeza onama; ndipo uli nacho chipiriro, ndipo 3
walola chifukwa cha dzina langa, ndipo sunalema.
Koma ndiri nako kanthu kotsutsana ndi iwe, kuti 4
unataya chikondi chako choyamba. Potero kumbukila 5
kumene wagwera'ko, nulape, nuchite nchito zoyamba;
koma ngati sutero, ndidzadza kwa iwe, ndipo ndidzatunsa
choikapo nyali chako, kuchichotsera pa malo pache, ngati
sulapa. Koma ichi uli nacho, kuti udana nazo nchito za 6
aNikolai, zimene Ine'nso ndidana nazo. Iye wokhala 7
nalo khutu amve chimene Mzimu unena kwa mipingo.
Kwa iye amene alakika ndidzampatsa kudya za ku
mtengo wa moyo umene uli m'Paradaiso wa Mulungu.

### Kalata wachiwiri, wa kwa mpingo wa ku Smurna.

Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Smurna lemba; 8
Izi anena woyamba ndi wotsiriza, amene anakhala
wakufa, nakhala'nso ndi moyo: Ndidziwa chisautso chako, 9
ndi umpawi wako (komatu uli wa chuma), ndi mwano wa
iwo akunena za iwo okha kuti ali aYuda, osakhala aYuda,
komatu mosonkhanira mwa Satana. Usaope zimene uti 10
udzamva kuwawa; taona, Mdierekezi adzaponya ena a
inu m'nyumba ya ndende, kuti mukayesedwe; ndipo
mudzakhala nacho chisautso masiku khumi. Khala
wokulupirika kufikira imfa, ndipo ndidzakupatsa iwe
korona wa moyo. Iye wokhala nalo khutu amve chimene 11
Mzimu unena kwa mipingo. Iye amene alakika sadza-
chitidwa choipa ndi imfa yachiwiri.

### Kalata wachitatu, wa kwa mpingo wa ku Pergamo.

Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Pergamo lemba; 12

Izi anena Iye wokhala nalo lupanga lakutwa konse
13 konse; Ndidziwa kumene ukhala'ko kudja kuli mpando
wachifumu wa Satana; ndipo ugwira dzina langa, ndipo
sumakaniza chikulupiriro changa, angakhale m'masiku a
Antipa, mboni yanga, wokulupirika wanga, amene anaphe-
14 dwa pali inu, kudja akhala'ko Satana. Komatu ndiri
nazo zinthu pang'ono potsutsana ndi iwe, popeza uli nawo
komweko akugwira chipunzitso cha Balama, amene ana-
punzitsa Balaka aponye chokumudwitsa pa maso pa ana a
Israyeli kuti adye zoperekedwa nsembe kwa mafano,
15 nachite chigololo. Kotero uli nawo akugwira chipunzitso
16 cha aNikolai momwemo'nso. Chifukwa chache lapa;
ndipo ngati sutero ndidza kwa iwe msanga, ndipo ndidza-
chita nawo nkhondo ndi lupanga la mkamwa mwanga.
17 Iye wakukhala nalo khutu amve chimene Mzimu unena
kwa mipingo. Kwa iye wolakika, ndidzampatsa iye
mana obisika, ndipo ndidzampatsa iye mwala woyera,
ndipo pa mwala'wo dzina latsopano lolembedwa'po, wosa-
lidziwa munthu yense koma iye wakuulandira.

### Kalata wachinai, wa kwa mpingo wa ku Tuataira.

18 Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Tuataira lemba;
Izi azinena Mwana wa Mulungu, wakukhala nawo
maso ache ngati chirangali cha moto, ndi mapazi ache
19 ngati nkua wonyezimira: Ndidziwa nchito zako, ndi
chikondi, ndi chikulupiriro, ndi utumiki, ndi chipiriro
chako, ndi kuti nchito zako zotsiriza zichurukira zoya-
20 mba'zi. Komatu ndiri nako kotsutsana ndi iwe, kuti
ulola mkazi Jezebele, wodzicha yekha mneneri; ndipo
apunzitsa, nasokeretsa akapolo anga, kuti achite chigololo
21 ndi kudya zoperekedwa nsembe kwa mafano. Ndipo
ndampatsa iye nthawi kuti alape; ndipo safuna kulapa
22 kusiyana nacho chigololo chache. Taona, ndimponya
iye pa kama, ndi iwo akuchita chigololo naye kuwalonga
m'chisautso chachikuru, ngati salapa iwo ndi kuleka
23 nchito zache. Ndipo ndidzaononga ana ache ndi imfa;
ndipo idzazindikira mipingo yonse kuti Ine ndine Iye
amene ayesa zimpso ndi mitima; ndipo ndidzaninka kwa
24 yense wa inu monga mwa nchito zanu. Koma ndinena
kwa inu, kwa otsala a ku Tuataira, onse amene alibe
chipunzitso ichi, amene sanazindikira zakuya za Satana,
25 monga anena; Sindikusanjikizani katundu wina. Koma
26 chimene muli nacho, gwirani kufikira ndikadza. Ndipo

iye amene alalika, ndi iye amene asunga nchito zanga
kufikira chitsiriziro, kwa iye ndidzapatsa ulamuliro pa
amitundu: ndipo adzawalamulira ndi ndodo ya chitsulo, 27
monga zotengera za woumba mbiya zipwanyika mapale;
monga ine'nso ndalandira kwa Atate wanga: ndipo 28
ndidzapatsa kwa iye nthanda. Iye wokhala nalo khutu, 29
amve chimene Mzimu unena kwa mipingo.

### Kalata wachisanu, wa kwa mpingo wa ku Sarde.

Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Sarde lemba; 3
Izi anena Iye wakukhala nayo mizimu isanu ndi iwiri
ya Mulungu, ndi nyenyezi zisanu ndi ziwiri: Ndidziwa
nchito zako, kuti uli nalo dzina lakuti uli ndi moyo,
ndipo uli wakufa. Khala wodikira, ndipo limbitsa zotsa- 2
lira, zimene zinafuna kufa; pakuti sindinapeza nchito
zako zakufikira pa maso pa Mulungu wanga. Chifukwa 3
chache kumbukila umo unalandira nunamva'mo; nusunge
nulape. Ukapanda kudikira tsono, ndidzafika ngati
mbala, ndipo sudzazindikira nthawi yache ndidzadza pa
iwe. Komatu uli nawo maina owerengeka m'Sarde, 4
amene sanadetsa zobvala zao: ndipo adzayendayenda ndi
ine m'zoyera; chifukwa ali oyenera. Iye amene alakika 5
adzambveka motero m'zobvala zoyera; ndipo sindidzafa-
faniziratu dzina lache m'buku la moyo, ndipo ndidza-
mbvomereza dzina lache pa maso pa Atate wanga, ndi pa
maso pa angelo ache. Iye wakukhala nalo khutu amve 6
chimene Mzimu unena kwa mipingo.

### Kalata wachisanu ndi chimodzi, wa kwa mpingo wa ku Filadelfaya.

Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Filadelfaya lemba; 7
Izi anena Iye amene ali Woyera, Iye amene ali
Woona, Iye wakukhala nalo chifungulo cha Davide, Iye
wotsegulira, ndipo palibe wina atseka; iye wotseka, ndipo
palibe wina atsegula: Ndidziwa nchito zako (taona, 8
ndapatsa pa maso pako khomo lotseguka limene munthu
sakhoza kutseka'po), kuti uli nayo mphamvu pang'ono,
ndipo unasunga mau anga, ndipo sunakana dzina langa.
Taona, ndikupatsa ena oturuka m'mosonkhanira mwa 9
Satana akudzinenera okha ali aYuda, osakhala aYuda,
komatu anama, taona ndidzachititsa iwo adze, nagwadire
patsogolo pa mapazi ako, nazindikire kuti Ine ndakukonda
iwe. Popeza unasunga mau a chipiriro changa, Ine'nso 10

ndidzakusunga kukulanditsa mu nthawi ya chiyesero,
yakudza pa dziko lonse la pansi, kudzayesa iwo akukhala
11 pa dziko. Ndidza msanga; gwira chimene uli nacho,
12 kuti wina angalandire korona wako. Iye wakulakika,
ndidzamyesa iye mzati wa m'kachisi wa Mulungu wanga,
ndipo kuturuka sadzaturukamo'nso; ndipo ndidzalemba
pa iye dzina la Mulungu wanga, ndi dzina la mudzi wa
Mulungu wanga, la Yerusalemu watsopano, wotsika
m'mwamba, kuchokera kwa Mulungu wanga; ndi dzina
13 langa latsopano. Iye wakukhala nalo khutu, amve
chimene Mzimu unena kwa mipingo.

### Kalata wachisanu ndi chiwiri, wa kwa mpingo wa ku Laodikaya.

14 Ndipo kwa ngelo wa mpingo wa ku Laodikaya lemba;
Izi anena Amen, mboni wokulupirika ndi woona,
15 woyamba wa chilengedwe cha Mulungu: Ndidziwa nchito
zako, kuti suli wozizira kapena wothentha: mwenzi utakhala
16 wozizira kapena wothentha. Kotero, popeza uli wofunda,
wosati wothentha kapena wozizira ndidzakulabvula mka-
17 mwa mwanga. Chifukwa unena kuti ine ndine wolemera,
ndipo chuma ndiri nacho, ndipo sindisowa kanthu; ndipo
sudziwa kuti ndiwe watsoka, ndi wochititsa chifundo, ndi
18 wosauka, ndi wakhungu, ndi wamariseche, ndikulangiza
ugule kwa ine chikudu, choyengeka m'moto, kuti ukakhale
wa chuma, ndi zobvala zoyera, kuti ukadzibveke, ndi kuti
manyazi a umariseche wako angaoneke; ndi mankwala
19 okwakwatiza kudzoza maso ako, kuti ukaone. Onse
amene ndiwakonda, ndiwadzudzula ndi kuwalanga: potero
20 chita changu, nulape. Taona, ndaima pa khomo, ndipo
ndigogoda; wina akamva mau anga nakatsegula pa
khomo, ndidzalowa kwa iye, ndipo ndidzadya naye, ndi
21 iye ndi Ine. Iye wakulakika, ndidzampatsa akhale pansi
ndi ine pa mpando wachifumu wanga, monga ine'nso
ndinalakika, ndipo ndinakhala pansi ndi Atate wanga pa
22 mpando wachifumu wache. Iye wakukhala nalo khutu,
amve chimene Mzimu unena kwa mipingo.

### Maonekedwe a mpando wa chifumu wa Mulungu; oyang'anira makumi awiri ndi anai, ndi zamoyo zinai.

4 Zitatha izi ndinapenya, ndipo taona, khomo lotseguka
m'mwamba, ndipo mau oyamba ndinawamva, ngati
lipenga lakulankhula ndi ine, anati, Kwera kuno, ndipo

ndidzakuonetsa iwe zimene ziyenera kuchitika mtsogo-
lo'mo. Pomwepo ndinakhala mwa Mzimu; ndipo, taona 2
padaikika mpando wa chifumu m'mwamba ndi pa
mpando'wo padakhala wina; ndipo maonekedwe a Iye 3
wokhala'po anafanana ndi mwala wa jaspi, ndi sardiyo;
ndipo panali utawaleza wozinga mpando wachifumu,
maonekedwe ache ngati smaragido. Ndipo pozinga 4
mpando wa chifumu mipando yachifumu makumi awiri
mphambu inai; ndipo pa mipando'yo padakhala akuru
makumi awiri mphambu anai, atabvala zobvala zoyera,
ndipo pa mithu pao akorona a chikudu. Ndipo mu mpando 5
wa chifumu mudaturuka mphezi ndi mau ndi mabingu.
Ndipo panali nyali zisanu ndi ziwiri za moto zoyaka
patsogolo pa mpando wa chifumu, ndiyo mizimu isanu ndi
iwiri ya Mulungu; ndipo patsogolo pa mpando'wo, ngati 6
nyanja ya mandala yonga krustalo; ndipo pakati pa
mpando'wo, ndi pozinga mpando'wo, zamoyo zinai zodzala
ndi maso patsogolo ndi pambuyo. Ndipo chamoyo 7
choyamba chinafanana nawo mkango, ndi chamoyo
chachiwiri chinafanana ndi mwana wa ng'ombe, ndi
chamoyo chachitatu chinali nayo nkhope yache ngati ya
munthu, ndi chamoyo chachinai chidafanana ndi chiomba-
nkanga chakuuluka. Ndipo zamoyo'zo zinai, chonse pa 8
chokha chinali nawo mapiko anai; ndipo zinadzala ndi
maso pozinga ponse ndi mkati'mo; ndipo sizipumula
usana ndi usiku, ndi kunena, Woyera, woyera, woyera,
Ambuye Mulungu Wamphamvuyonse, amene anali amene
ali ndi amene alinkudza. Ndipo pamene zamoyo'zo 9
zipereka ulemerero ndi ulemu ndi uyamiko kwa Iye
wakukhala pa mpando wachifumu, kwa Iye wakukhala
ndi moyo kufikira nthawi za nthawi, akulu makumi awiri 10
mphambu anai amagwa pansi patsogolo pa Iye wakukhala
pa mpando wa chifumu, namgwadira Iye amene akhala
ndi moyo kufikira nthawi za nthawi, ndipo aponya pansi
akorona awo patsogolo pa mpando wa chifumu, ndi
kunena, Muyenera inu, Ambuye wathu, ndi Mulungu 11
wathu, kulandira ulemerero ndi ulemu ndi mphamvu:
chifukwa mudalenga zonse, ndipo mwa chifuniro chanu
zinakhala nizinalengedwa.

**Buku lotseka la zizindikilo zisanu ndi ziwiri.**
**Mwana wa nkhosa yekha ayenera alitsegule.**

Ndipo ndinaona pa dzanja lamanja la Iye wakukhala 5
pa mpando wa chifumu buku lolembedwa mkati ndi

mtseri mwache, lozindikirika ndi zizindikilo zisanu ndi
2 ziwiri. Ndipo ndinaona ngelo wamphamvu wakulalikira
ndi mau akuru, Ayenera ndani kutsegula buku, ndi kuma-
3 sula zizindikilo zache? Ndipo sanangathe mmodzi
m'mwamba, kapena pa dziko, kapena pansi pa dziko
4 kutsegula pa buku'po, kapena kulipenyera. Ndipo ndi-
nalira kwambiri, popeza sanapezedwa mmodzi, woyenera
5 kutsegula pa buku'po, kapena kulipenyera: ndipo mmodzi
wa akuru ananena ndi ine, Usalire: taona, Mkango
wochokera m'fuko la Yuda, Muzu wa Davide, walakika
kutsegula pa buku zizindikilo zache zisanu ndi ziwiri.
6 Ndipo ndinaona pakati pa mpando wa chifumu, ndi
zamoyo zinai, ndi pakati pa akuru, Mwana wa nkhosa ali
kuima ngati waphedwa; wokhala nazo nyanga zisanu ndi
ziwiri, ndi maso asanu ndi awiri, ndiyo mizimu isanu ndi
7 iwiri ya Mulungu, yotumidwa ilowe m'dziko lonse. Ndipo
anadza, nalichotsa ku dzanja lamanja la Iye wakukhala
8 pa mpando wa chifumu. Ndipo pamene adachotsa buku-
'lo, zamoyo zinai ndi akulu makumi awiri mphambu anai
zinagwa pansi pa maso pa Mwana wa nkhosa, zonse ziri
nayo mingoli, ndi mbale za chikudu zodzala ndi zakufukiza,
9 ndizo mapemphero a oyera mtima. Ndipo ayimba nyimbo
yatsopano, ndi kunena, Muyenera kulandira buku'lo,
ndi kutsegula pa zizindikilo zache: chifukwa mwaphedwa,
ndipo mwagulira Mulungu ndi mwazi wanu, anthu a
mafuko onse, ndi manenedwe onse, ndi mitundu yonse,
10 ndipo mudawayesa iwo ufumu ndi ansembe kwa Mulungu
11 wathu, ndipo achita ufumu pa dziko. Ndipo ndinaona,
ndipo ndinamva mau a angelo ambiri pozinga mpando
wachifumu, ndi zamoyo ndi akulu; ndipo mawerengedwe
awo anali zikwi khumi kuchurukitsa zikwi khumi ndi
12 zikwi za zikwi; akunena ndi mau akulu, Ayenera
Mwana wa nkhosa, wophedwa'yo, kulandira chilimbiko,
ndi chuma, ndi nzeru, ndi mphamvu, ndi ulemu, ndi
13 ulemerero, ndi dalitso. Ndipo cholengedwa chonse chiri
m'mwamba, ndi pa dziko, ndi pansi pa dziko, ndi m'nya-
nja, ndi zonse ziri mu izi, ndinazimva zirikunena, Kwa
Iye wakukhala pa mpando wa chifumu, ndi kwa Mwana
wa nkhosa zikhale dalitso, ndi ulemu, ndi ulemerero, ndi
14 chipambano, kufikira nthawi za nthawi. Ndipo zamoyo
zinai zinati, Amen. Ndipo oyang'anira'wo anagwa pansi
napembedza.

**Atsegula zizindikilo zisanu ndi chimodzi.**

Ndipo ndinaona pamene Mwana wa nkhosa anatsegula 6
chimodzi cha zizindikilo zisanu ndi ziwiri, ndipo ndinamva
chimodzi mwa zamoyo zinai, nichinena, ngati mau a bingu,
Idza. Ndipo ndinapenya, ndipo taona, kavalo woyera, 2
ndipo womkwera'yo anali nawo uta; ndipo kwapatsidwa
kwa iye korona; ndipo anaturukira wolaka ndi kuti
alake.

Ndipo pamene anatsegula pa chizindikilo chachiwiri, 3
ndinamva cha moyo chachiwiri nichinena, Idza. Ndipo 4
anaturuka kavalo wina, wofiira: ndipo kwa iye womkwera
inapatsidwa mphamvu ya kuchotsa mtendere pa dziko
ndi kuti aphane; ndipo lidapatsidwa kwa iye lupanga
lalikuru.

Ndipo pamene anatsegula pa chizindikilo chachitatu 5
ndinamva chamoyo chachitatu nichinena, Idza. Ndipo
ndinapenya, ndipo taona, kavalo wakuda; ndipo iye
womkwera anali nawo muyeso m'dzanja lache. Ndipo 6
ndinamva ngati mau pakati pa zamoyo zinai, nanena,
Muyeso wa tirigu wogula rupiya, ndi miyeso itatu ya
barle yogula rupiya; ndi mafuta ndi vinyo usaziipse.

Ndipo pamene anatsegula pa chizindikilo chachinai, 7
ndinamva mau a chamoyo chachinai nichinena, Idza.
Ndipo ndinapenya, ndipo taona, kavalo woyezuka: ndipo 8
iye womkwera, dzina lache ndiye Imfa; ndipo Hade
anatsatana naye: ndipo kwa iwo kudapatsidwa ulamuliro
pa dera lachinai la dziko, kukapha ndi lupanga, ndi njala,
ndi imfa, ndi zirombo za dziko.

Ndipo pamene adatsegula pa chizindikilo chachisanu 9
ndinaona pansi potirapo nsembe mizimu ya iwo adaphedwa
chifukwa cha mau a Mulungu, ndi chifukwa cha umboni
umene anali nawo: ndipo anapfuula ndi mau akulu, ndi 10
kunena, Kufikira liti, Mfumu woyera ndi woona, muleka
kuweruza ndi kubwezera chilango chifukwa cha mwazi
wathu, pa iwo akukhala pa dziko? Ndipo kwa yense wa 11
iwo kunapatsidwa miinjiro yoyera; ndipo kunanenedwa
kwa iwo, kuti apumulebe kanthawi, kufikira chitakwa-
nira'nso akapolo anzao, ndi abale awo amene adzaphedwa
monga'nso iwo eni.

Ndipo ndinaona pamene anatsegula pa chizindikilo 12
chachisanu ndi chimodzi, ndipo panali chibvomezi chachi-
kuru; ndipo dzua lidada bii longa chiguduli cha ubwea,
ndipo mwezi wonse unakhala ngati mwazi; ndi nyenyezi 13

za mwamba zinagwa pa dziko, monga mkuyu utaya
nkhuyu zache zosapsya, pogwedezeka ndi mphepo yolimba.
14 Ndipo kumwamba kudachoka ngati mpukutu popindidwa;
ndi mapiri onse ndi zisi zonse zinatunsidwa kuchoka
15 m'mbuto mwao. Ndipo mafumu a dziko, ndi akuru, ndi
akazembe, ndi a chuma, ndi a mphamvu, ndi akapolo
onse, ndi aufulu anabisala ku mapanga, ndi matantwe a
16 mapiri; ndipo anena kwa mapiri ndi matantwe, Igwani pa
ife, ndipo tibiseni ife ku nkhope ya iye amene akhala pa
mpando wachifumu, ndi ku mkwiyo wa Mwana wa
17 nkhosa; chifukwa lafika tsiku lalikuru la mkwiyo wao,
ndipo akhoza kuima ndani?

### AIsrayeli okulupirika apulumutsidwa.

7 Zitatha izi ndinaona angelo anai alinkuima pa ngondya
zinai za dziko, akugwira mphepo zinai za dziko, kuti
ingaombe mphepo pa dziko, kapena pa nyanja, kapena pa
2 mtengo uli wonse. Ndipo ndinaona ngelo wina, ana-
kwera kuchokera poturuka dzua, ali nacho chizindikilo
cha Mulungu wamoyo: ndipo anapfuula ndi mau akuru
kuitana angelo anai, amene adalandira mphamvu kuipsa
3 dziko ndi nyanja, nanena, Musaipse dziko, kapena nyanja
kapena mitengo, kufikira tidalemba chizindikilo akapolo
4 a Mulungu wathu, pa mphumi pao. Ndipo ndinamva
chiwerengo cha iwo olembedwa chizindikilo, zikwi
makumi khumi ndi makumi anai mphambu anai,
olembedwa chizindikilo mwa mafuko onse a ana a
Israyeli.

5 Mwa fuko la Yuda analembedwa chizindikilo zikwi
khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Rubeni zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Gadi zikwi khumi ndi ziwiri:
6 Mwa fuko la Aseri zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Naftali zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Manase zikwi khumi ndi ziwiri:
7 Mwa fuko la Simeoni zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Levi zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Isakara zikwi khumi ndi ziwiri:
8 Mwa fuko la Zabulo zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Yosefe zikwi khumi ndi ziwiri:
Mwa fuko la Benjamini analembedwa chizindikilo
zikwi khumi ndi ziwiri.

### Maonekedwe a m'ulemerero a iwo anaphedwa chifukwa cha Kristu.

Zitatha izi ndinapenya, ndipo, taona, khamu lalikuru, 9
loti palibe munthu anakhoza kuliwerenga, ochokera mwa
mtundu uli wonse, ndi mafuko ndi anthu ndi manenedwe,
akuima patsogolo pa mpando wachifumu ndi pa maso
pa Mwana wa nkhosa, atabvala zobvala zoyera, ndi
makwata a kanjedza m'manja mwao; ndipo apfuula ndi 10
mau akuru, nanena, Chipulumutso kwa Mulungu wathu
wakukhala pa mpando wa chifumu, ndi kwa Mwana wa
nkhosa. Ndipo angelo onse anaima pozinga mpando wa 11
chifumu, ndi akulu, ndi zamoyo'zo zinai; ndipo anagwa
pa nkhope pao patsogolo pa mphando wa chifumu, ndipo
anapembedza Mulungu, ndi kunena, Amen: Mdalitso 12
ndi ulemerero, ndi nzeru, ndi chiyamiko, ndi ulemu, ndi
chilimbiko, ndi mphamvu zikhale kwa Mulungu wathu
kufikira nthawi za nthawi. Amen. Ndipo mmodzi wa 13
akuru anayanka, nanena ndi ine, Iwo atabvala zobvala
zoyera ndiwo ani, ndipo achokera kuti? Ndipo ndinati 14
kwa iye, Mbuye wanga, mudziwa ndinu. Ndipo anati
kwa ine, Iwo ndiwo akuturuka mwa chisautso chachikuru;
ndipo anatsuka zobvala zao, naziyeretsa m'mwazi wa
Mwana wa nkhosa. Chifukwa chache ali patsogolo pa 15
mpando wachifumu wa Mulungu; ndipo amtumikira Iye
usana ndi usiku m'kachisi mwache; ndipo Iye wakukhala
pa mpando wa chifumu adzawachitira mtunzi, sadzamva- 16
'nso njala, kapena sadzamva'nso ludzu, kapena silidza-
wathentha dzua, kapena chitungu chiri chonse; chifukwa 17
Mwana wa nkhosa wakukhala pakati pa mpando wa
chifumu adzawabusa iwo, nadzawatsogolera iwo ku zitsime
za madzi a moyo, ndipo Mulungu adzawapukutira misozi
yonse pa maso pao.

### Atsegula chizindikilo chachisanu ndi chiwiri. Angelo asanu ndi awiri, ndi malipenga oyamba anai.

Ndipo pamene anatsegula pa chizindikilo chachisanu 8
ndi chiwiri, panali chete m'mwamba monga mwa nthawi
ya ora lotheka. Ndipo ndinaona angelo asanu ndi awiri 2
amene amaima pa maso pa Mulungu; ndipo malipenga
asanu ndi awiri anawapatsa iwo.

Ndipo anadza ngelo wina, naima potirapo nsembe, 3
nakhala nacho chotengera cha zofukiza cha chikudu;
ndipo anawapatsa zofukiza zambiri, kuti aziike pamodzi

ndi mapemphero a oyera mtima onse potirapo nsembe pa
chikudu, okhala patsogolo pa mpando wa chifumu.
4 Ndipo utsi wa zofukiza, pamodzi ndi mapemphero a
oyera mtima unakwera kuturuka m'dzanja la ngelo, pa
5 maso pa Mulungu. Ndipo ngelo anatenga mbale ya
zofukiza, naidzaza ndi moto wopara potirapo nsembe,
ndipo anauponya pa dziko: ndipo panakhala mabingu,
ndi mau, ndi mphezi, ndi chibvomezi.

6 Ndipo angelo asanu ndi awiri akukhala nawo malipenga anadzikonzera kuti aombe.

7 Ndipo woyamba anaomba, ndipo panakhala matalala ndi moto, zosanganiza ndi mwazi, ndipo anazitaya pa dziko; ndipo chachitatu cha dziko chidapserera, ndipo chachitatu cha mitengo chidapserera, ndipo msipu wonse udapserera.

8 Ndipo ngelo wachiwiri anaomba, ndipo monga ngati
phiri lalikuru lakupserera moto linaponyedwa m'nyanja;
9 ndipo chachitatu cha nyanja chinakhala mwazi; ndipo
chidafa chachitatu cha zolengedwa ziri m'nyanja, zokhala
ndi moyo; ndipo chachitatu cha zombo chidaonongeka.

10 Ndipo anaomba ngelo wachitatu, ndipo idagwa kuchokera kumwamba nyenyezi yeikuru, yoyaka ngati muuni,
ndipo idagwa pa chachitatu cha mitsinje, ndipo pa
11 zitsime za madzi; ndipo dzina lache la nyenyezi'yo
alicha Chowawa; ndipo chachitatu cha madzi chidasanduka chowawa; ndipo anthu ambiri adafa pakumwa
madzi, kuti anasanduka owawa.

12 Ndipo ngelo wachinai anaomba, ndipo chinagwidwa chachitatu cha dzuwa, ndi chachitatu cha mwezi, ndi chachitatu cha nyenyezi; kuti chachitatu chao chidetsedwe, ndi kuti usana usawale chachitatu chache, ndi usiku momwemo.

13 Ndipo ndinaona, ndipo ndinamva chiombankanga chiri kuuluka pakati pa mwamba, ndi kunena ndi mau akuru, Tsoka, tsoka, tsoka, iwo akukhala pa dziko, chifukwa cha mau otsala a lipenga la angelo atatu asanaombe.

### Lipenga lachisanu, tsoka loyamba.

9 Ndipo anaomba ngelo wachisanu, ndipo ndinaona
nyenyezi yochokera kumwamba idagwa pa dziko: ndipo
2 anampatsa iye chifungulo cha dzenje la phompo. Ndipo
anatsegula pa dzenje la phompo; ndipo unakwera utsi
woturuka m'dzenje'mo, ngati utsi wa ng'anjo yeikuru;

ndipo dzua ndi thambo zinada, chifukwa cha utsi'wo wa
dzenje. Ndipo m'utsi'mo mudaturuka dzombe pa dziko, 3
ndipo analipatsa ilo mphamvu monga zinkhanira za dziko
ziri ndi mphamvu. Ndipo ananena kwa ilo kuti lisaipse 4
udzu wa dziko, kapena chabiriwiri chiri chonse, kapena
mtengo uli wonse, koma anthu amene alibe chizindikilo
cha Mulungu pa mphumi pao. Ndipo anapatsa ilo 5
mphamvu si kuti likawaphe, komatu kuti likawazunze
miyezi isanu; ndipo mazunzidwe awo anali ngati mazu-
nzidwe a chinkhanira, pamene chiluma munthu. Ndipo 6
m'masiku adja'wo, anthu adzafunafuna imfa osaipezatu;
ndipo adzakhumba kumwalira, koma imfa idzawathawa.
Ndipo maonekedwe a dzombe'lo anafanana ndi akavalo 7
okonzeka kukachita nkhondo; ndipo pa mithu pao ngati
akorona onga a chikudu, ndipo pa nkhope pao ngati pa
nkhope pa anthu. Ndipo anali nalo tsitsi longa tsitsi la 8
akazi, ndipo mano awo anali ngati mano a mikango.
Ndipo anali nazo zikopa ngati zikopa za chitsulo; ndipo 9
mkokomo wa mapiko awo ngati mkokomo wa agareta,
a akavalo ambiri akutamangira ku nkhondo. Ndipo liri 10
nayo michira yofana ndi ya chinkhanira ndi mbola; ndipo
m'michira mwao muli mphamvu yao ya kuipsa anthu
miyezi isanu. Ndipo linali nayo Mfumu yakulilamulira, 11
ngelo wa phompo; dzina lache m'chiHebri Abadon, ndi
m'chiHelene ali nalo dzina Apoliyon.

**Lipenga lachisanu ndi chimodzi, tsoka lachiwiri.**

Tsoka loyamba lapita; taona, akudza'nso Masoka 12
awiri mtsogolo'mo.

Ndipo ngelo wachisanu ndi chimodzi anaomba, ndipo 13
ndinamva mau ochokera ku nyanga za potirapo nsembe
pa chikudu pali pa maso pa Mulungu, nianena kwa ngelo 14
wachisanu ndi chimodzi wakukhala ndi lipenga, Masula
angelo anai omangidwa pa mtsinje woukuru Ufrate.
Ndipo anamasulidwa angelo anai, okonzeka kufikira ora 15
ndi tsiku ndi mwezi ndi chaka, kuti akaphe chachitatu
cha anthu. Ndipo chiwerengero cha nkhondo za a pa 16
kavalo ndicho zikwi makumi awiri zochurukitsa zikwi
khumi; ndinamva chiwengero chao. Ndipo kotero 17
ndinaona akavalo m'masompenya, ndi iwo akuwakwera
akukhala nazo zikopa za moto, ndi huakinto ndi sulfure;
ndipo mithu ya akavalo ngati mithu ya mikango; ndipo
mkamwa mwao muturuka moto ndi utsi ndi sulfure. Ndi 18
miliri iyi itatu chinaphedwa chachitatu cha anthu, ndi

19 moto, ndi utsi, ndi sulfure, zoturukamkamwa mwao. Pakuti
mphamvu ya akavalo iri mkamwa mwao, ndi m'michira
yao: pakuti michira yao ifanana ndi njoka, nikhala nayo
20 mithu, ndipo aipsa nayo'yo. Ndipo otsala a anthu osaphedwa
nayo miliri iyo sanalapa nchito ya manja awo, kuti asape-
mbedzere ziwanda, ndi mafano a chikudu, ndi a ntumbiri,
ndi a nkua, ndi a mwala, ndi a mtengo, amene sakhoza
21 kupenya, kapena kumva, kapena kuyenda; ndipo sanala-
pa mbanda zao, kapena nyanga zao, kapena chigololo chao,
kapena umbala wao.

### Yohane adya buku lochokera kumwamba.

10 Ndipo ndinaona ngelo wina wolimba natsika kumwa-
mba, wobvala mtambo; ndi utawaleza pa muthu pache,
ndi nkhope yache ngati dzua, ndi mapazi ache ngati
2 mizati ya moto; ndipo anali nako m'dzanja lache kabuku
kofunyulula: ndipo anaponda nalo phazi lache lamanja
3 pa nyanja, ndi lamanzere'lo pa dziko, ndipo anapfuula
ndi mau akuru, monga ngati mkango ubangula; ndipo
pamene anapfuula mabingu asanu ndi awiri analankhula
4 mau awo. Ndipo pamene adalankhula mabingu asanu
ndi awiri'wo, ndinati ndilembe; ndipo ndinamva mau
ochokera kumwamba naanena, Manga nacho chizindikilo
zimene adalankhula mabingu asanu ndi limodzi, ndipo
5 usazilembe. Ndipo ngelo amene ndinamuona alikuima
pa nyanja ndi pa dziko, anakweza dzanja lache lamanja
6 kuloza kumwamba, nalumbira kuchula Iye amene ali ndi
moyo ku nthawi za nthawi, amene analenga mwamba
ndi zinthu ziri momwemo, ndi dziko ndi zinthu ziri
momwemo, ndi nyanja ndi zinthu ziri momwemo, kuti
7 siidzakhala'nso nthawi: komatu m'masiku a mau a ngelo
wachisanu ndi chiwiri mmene iye adzayamba kuomba,
pamenepo padzatsirizika chinsinsi cha Mulungu, monga
8 analalikira kwa akapolo ache aneneri. Ndipo mau
ndinawamva ochokera kumwamba, analankhula'nso nane,
nanena, Muka, tenga buku lofunyulula'lo m'dzanja la
9 ngelo wakuima pa nyanja ndi pa dziko. Ndipo ndina-
muka kwa ngelo, ndi kunena naye, Ndipatse kabuku'ko.
Ndipo ananena ndi ine, Katenge, nukadye; ndipo kadza-
wawitsa m'mimba mwako, komatu mkamwa mwako
10 kadzazuna ngati uchi. Ndipo ndinatenga kabuku m'dza-
nja la ngelo, ndipo ndinakadya; ndipo kanali mkamwa
mwanga kozuna ngati uchi: ndipo pamene ndinakadya,
11 m'mimba mwanga mudawawa. Ndipo anena nane

Uyenera iwe kunenera'nso pa anthu ndi mitundu, ndi manenedwe, ndi mafumu ambiri.

### Mboni ziwiri.

Ndipo anandipatsa ine bango ngati ndodo, ndi kuti, 11
Tanyamuka, nuyese kachisi wa Mulungu, ndi potirapo
nsembe, ndi iwo akupembedza'mo. Ndipo bwalo la kunja 2
kwa kachisi ulisiya padera, ndipo usaliyesa; kuti adapatsa
ilo kwa amitundu; ndipo mudzi woyera adzaupondereza
miyezi makumi anai mphambu iwiri. Ndipo ndidzala- 3
mulira mboni zanga ziwiri, ndipo zidzanenera masiku
chikwi chimodzi ndi mazana awiri mphambu makumi
asanu ndi limodzi, obvala chigudulí. Izo ndizo mitengo 4
iwiri ya azitona ndi zoikapo nyali ziwiri zakuima pa
maso pa Ambuye wa dziko. Ndipo wina akafuna kuipsa 5
izo, moto uturuka mkamwa mwao, nuononga adani awo:
ndipo wina akafuna kuipsa izo, maphedwe ache ayenera
kutero. Izo ziri nawo ulamuliro wakutseka m'mwamba, 6
isagwe mvula masiku a chinenero chao; ndipo ulamuliro
ziri nawo pa madzi kuwasandutsa akhale mwazi, ndi
kupanda dziko ndi mliri uli wonse nthawi iri yonse
zikafuna. Ndipo pamene zidatsiriza umboni wao chi- 7
rombo chokwera kuturuka m'phompo chidzachita nazo
nkhondo, nichidzazilaka, nichidzazipha izo. Ndipo mite- 8
mbo yao idzakhala pa kwalala la mudzi woukuru, umene
uchedwa, ponena za chizimu, Sodoma ndi Aigupto,
pamenepo'nso Ambuye wao anapachikidwa. Ndipo a 9
mwa anthu ndi mafuko, ndi manenedwe, ndi mitundu
apenyera mitembo yao masiku atatu ndi nusu wache,
ndipo salola mitembo yao iikidwe m'manda. Ndipo iwo 10
akukhala pa dziko azikondwerera, nasekerera, nadzatu-
mizana mitulo; popeza aneneri awa awiri anazunza iwo
akukhala pa dziko. Ndipo atapita masiku atatu ndi 11
nusu wache mzimu wa moyo wochokera kwa Mulungu
unawalowera, ndipo anakhala chiriri; ndipo mantha
akuru anawagwera iwo akuwapenyera. Ndipo anamva 12
mau akuru akuchokera kumwamba akunena nawo,
Kwerani kuno. Ndipo anakwera kumka kumwamba
mu mtambo; ndipo adani awo anawapenya iwo. Ndipo 13
pa nthawi'po panali chibvomezi chachikuru, ndipo
chachikhumi cha mudzi chidagwa; ndipo anaphedwa
m'chibvomezi'cho anthu zikwi zisanu ndi ziwiri; ndipo
otsala'wo anakhala a mantha, napatsa ulemerero kwa
Mulungu wa m'mwamba.

14 Tsoka lachiwiri lachoka: taona, tsoka lachitatu lidza
msanga.

### Lipenga lotsiriza.

15 Ndipo ngelo wachisanu ndi chiwiri anaomba, ndipo
panakhala mau akulu m'mwamba, ndi kunena, Ufumu
wa dziko la pansi wayambokhala wa Ambuye wathu,
ndi wa Kristu wache: ndipo adzachita ufumu kufikira
16 nthawi za nthawi. Ndipo akulu makumi awiri mphambu
anai akukhala pa maso pa Mulungu pa mipando ya
chifumu yao, anagwa pa nkhope pao, napembedza
17 Mulungu, nati, Tikuyamikani, Ambuye Mulungu, Wa-
mphamvuyonse, amene muli nimunali; popeza mwadzi-
tengera mphamvu yanu yeikuru, ndipo mwachita ufumu.
18 Ndipo amitundu anakwiya, ndipo unadza mkwiyo wanu,
ndi nthawi ya akufa yakuti aweruzidwe, ndi ya kupereka
mphoto akapolo anu aneneri'wo, ndi oyera mtima, ndi
iwo akuopa dzina lanu, ang'ono ndi akuru; ndi kuononga
iwo akuononga dziko.
19 Ndipo anatsegulidwa kachisi wa Mulungu amene ali
m'mwamba; ndipo linaoneka likasa la chipangano chache,
m'kachisi mwache, ndipo panali mphezi, ndi mau, ndi
mabingu, ndi chibvomezi, ndi matalala akuru.

### Za mkazi ndi chinjoka.

12 Ndipo chizindikilo chachikuru chinaoneka m'mwamba;
mkazi wobvekedwa dzua, ndi mwezi pansi pa mapazi
ache, ndi pa muthu pache korona wa nyenyezi khumi
2 ndi ziwiri; ndipo anali ndi pakati: ndipo apfuula ali-
3 mkubala, ndi kumva zowawa za kubala. Ndipo china-
oneka chizindikilo china m'mwamba, ndipo taona, chinjoka
chofiira, chachikuru, chakukhala nayo mithu isanu ndi
iwiri, ndi nyanga khumi, ndi pa muthu pache nduwira
4 za chifumu zisanu ndi ziwiri. Ndipo mchira wache uguza
chachitatu cha nyenyezi za mwamba, ndipo unaziponya
pa dziko. Ndipo chinjoka chinaima pa maso pa mkazi
akuti abale, kuti, atabala, iyc akalikwire mwana wache.
5 Ndipo anabala mwana wamwamuna, amene adzaweruza
mitundu yonse ndi ndodo ya chitsulo: ndipo anakwatu-
lidwa mwana wache amke kwa Mulungu, ndi ku mpando
6 wachifumu wache. Ndipo mkazi anathawira ku chipululu,
kumene ali nayo mbuto yokonzeka ndi Mulungu, kuti
kumeneko akamdyetse masiku chikwi chimodzi ndi
mazana awiri mphambu makumi asanu ndi limodzi.

Ndipo munali nkhondo m'mwamba. Mikayeli ndi 7
angelo ache akuchita nkhondo ndi chinjoka; chinjoka'nso
ndi angelo ache anachita nkhondo; ndipo sanangathe, 8
ndipo sanapeza'nso mbuto yao m'mwamba. Ndipo chi- 9
naponyedwa pansi chinjoka chachikuru, njoka yokhala-
mba'yo, iye wochedwa Mdierekezi ndi Satana, wonyenga
wa dziko lonse; chinaponyedwa pansi ku dziko, ndipo
angelo ache anaponyedwa naye pamodzi. Ndipo ndi- 10
namva mau akuru m'mwamba, naanena, Tsopano zafika
chipulumutso, ndi mphamvu, ndi ufumu za Mulungu
wathu, ndi ulamuliro wa Kristu wache: kuti wagwetsedwa
mnenezi wa abale athu, wakuwaneneza pa maso pa
Mulungu wathu usana ndi usiku. Ndipo iwo anamlaka 11
iye chifukwa cha mwazi wa Mwana wa nkhosa, ndipo
chifukwa cha mau a umboni wao; ndipo sanakonda moyo
wao kungakhale kufikira imfa. Chifukwa chache, ko- 12
ndwerani, miyamba inu, ndi inu akukhala momwemo.
Tsoka dziko ndi nyanja, chifukwa Mdierekezi anatsikira
kwa inu, wakhala nawo udani woukuru, podziwa kuti
kamtsalira kanthawi.

Ndipo pamene chinjoka chinaona kuti chinaponyedwa 13
pansi ku dziko, anazunza mkazi amene adabala mwana
wamwamuna. Ndipo anapatsa mkazi mapiko awiri a 14
chiombamkanga chachikuru, kuti akaulukire ku chipululu,
ku mbuto yache, kumene adyetsedwa'ko nthawi, ndi
zinthawi, ndi nusu wa nthawi, osapenya nkhope ya njoka.
Ndipo inalabvulira mkamwa mwache, potsata mkazi, 15
madzi ngati mtsinje, kuti akakokoleredwe mkazi nawo.
Ndipo dziko linatandiza mkazi'yo, ndipo dziko linatsegula 16
mkamwa mwache, nilinameza madzi a mtsinje amene
chinjoka chinalabvula mkamwa mwache. Ndipo chinjoka 17
chinakwiya ndi mkazi, nichinachoka kuuka kuchita
nkhondo ndi otsalira a mbeu yache, amene asunga mala-
mulo a Mulungu, nakhala nawo umboni wa Yesu:
ndipo ndinaima pa mchenga wa nyanja.

### Chirombo chakuturuka m'nyanja.

Ndipo ndinaona chirombo chirinkuturuka m'nyanja, 13
chakukhala nazo nyanga khumi, ndi mithu isanu ndi iwiri,
ndipo pa nyanga zache nduwira za chifumu khumi, ndipo
pa mithu pache maina a mwano. Ndipo chirombo ndina- 2
chiona'cho chinafanana ndi nyalugwi, ndi mapazi ache
ngati mapazi a fisi, ndipo pakamwa pache ngati pakamwa
pa mkango; ndipo chinjoka chinampatsa iye mphamvu

yache, ndi mpando wa chifumu wache, ndi ulamuliro
3 woukuru. Ndipo umodzi wa mithu yache unakhala ngati
unalasidwa kufikira imfa; ndipo bala lache la ku imfa
lidapola; ndipo dziko lonse linazizwa potsata chirombo;
ndipo anapembedza chinjoka, chifukwa anachipatsa
4 ulamuliro chirombo'cho; ndipo anapembedza chirombo
ndi kunena, Afanana ndi chirombo ndani? Ndipo akho-
5 za ndani kugwira nkhondo nacho? Ndipo anampatsa iye
mkamwa molankhula zazikuru ndi zamwamo; ndipo ana-
mpatsa iye ulamuliro wa kutero miyezi makumi anai ndi
6 iwiri. Ndipo anatsegula pakamwa pache kukanena za
mwano pa Mulungu, kuchitira mwano dzina lache, ndi
7 chihema chache, ndi iwo akukhalira m'mwamba. Ndipo
anampatsa iye kuchita nkhondo ndi oyera mtima, ndi
kuwalaka: ndipo anampatsa iye ulamuliro pa fuko lonse,
8 ndi anthu, ndi manenedwe, ndi mitundu. Ndipo adza-
mpembedza iye onse akukhalira pa dziko, amene dzina
lao silinalembedwa m'buku la moyo la Mwana wa nkhosa,
wophedwa kuyambira makhazikidwe a dziko la pansi.
9 Ngati wina ali nalo khutu, amve. Ngati munthu alinga
10 ku ukoli, ku ukoli adzamuka; munthu akapha ndi lupa-
nga, ayenera iye kuphedwa nalo lupanga. Pano pali
chipiriro ndi chikulupiriro cha oyera mtima.

**Chirombo choturuka pansi.**

11 Ndipo ndinaona chirombo china chakuturuka pansi;
ndipo chinali nazo nyanga ziwiri ngati za mwana wa
12 nkhosa, ndipo chinalankhula ngati chinjoka. Ndipo chi-
chita ulamuliro wonse wa chirombo choyamba pa maso
pache. Ndipo chipembedzetsa dziko ndi iwo akukhalira
momwemo kwa chirombo choyamba, chimene bala lache
13 la ku imfa lidapola. Ndipo chichita zizindikilo zazi-
kuru, kuti'nso chikatsitsa moto uchokera m'mwamba
14 nugwe pa dziko, pa maso pa anthu. Ndipo chisokeretsa
iwo akukhalira pa dziko ndi zizindikilo zimene anachi-
patsa mphamvu yakuzichita pa maso pa chirombo, ndi
kunena kwa iwo akukhalira pa dziko, kuti apange fano
la chirombo'cho, chimene chinali nalo bala la lupanga
15 nichinakhala'nso ndi moyo. Ndipo anachipatsa mpha-
mvu chipatse fano la chirombo mpweya, kuti'nso fano la
chirombo lilankhule, nilichite kuti onse osalipembedza
16 fano la chirombo aphedwe. Ndipo chichita kuti onse,
ang'ono ndi akuru, achuma ndi osauka, ndi aufulu ndi
akapolo, alandire chilembo pa dzanja lao ndi pa mphumi

pao; ndi kuti munthu sangakhoze kugula kapena kugu- 17
litsa, koma iye yekha wakukhala nacho chilembo, ndilo
dzina la chirombo, kapena chiwerengero cha dzina lache.
Pano pali nzeru. Iye wakukhala nacho chidziwitso awe- 18
renge chiwerengero cha chirombo'cho; kuti chiwerengero
chache ndi cha munthu; ndipo chiwerengero chache ndi-
cho, mazana asanu ndi limodzi ndi makumi asanu ndi
limodzi mphambu zisanu ndi limodzi.

### Mwana wankhosa ndi oomboledwa ache pa phiri la Zioni.

Ndipo ndinapenya, ndipo taona, Mwana wa nkhosa'yo 14
alikuima pa phiri la Zioni, ndipo pamodzi ndi Iye zikwi
zana ndi makumi anai mphambu anai, akukhala nalo
dzina lache ndi dzina la Atate wache lolembedwa pa
mphumi pao. Ndipo ndinamva mau ochokera kumwa- 2
mba, ngati mkokomo wa madzi ambiri, ndipo ngati mau
a bingu lalikuru: ndipo mau amene ndinawamva anakha-
la ngati a mingoli akuimba mingoli yao; ndipo ayimba 3
ngati nyimbo yatsopano patsogolo pa mpando wachifumu,
ndi patsogolo pa zamoyo zinai, ndi akulu: ndipo palibe
munthu anakhoza kupunzira nyimbo'yi, koma zikwi zana
ndi makumi anai mphambu anai, ogulidwa kuchokera
ku dziko. Iwo ndiwo amene sadetsedwa pamodzi ndi 4
akazi: pakuti ali anamwali. Iwo ndiwo amene atsata
Mwana wa nkhosa kuli konse amuka'ko. Iwo'wa anagu-
lidwa mwa anthu, zipatso zoyamba kwa Mulungu ndi
kwa Mwana wa nkhosa. Ndipo mkamwa mwao simuna- 5
pezedwa bodza; ali opanda chirema.

### Angelo atatu akulalikira chiweruziro cha Mulungu.

Ndipo ndinaona ngelo wina alikuuluka pakati pa 6
mwamba, wakukhala nawo Utenga Wabwino wosatha,
aulalikire kwa iwo akukhala pa dziko, ndi kwa mtundu
wonse ndi fuko ndi manenedwe ndi anthu; ndi kunena 7
ndi mau akuru, Opani Mulungu, ndipo patsani kwa Iye
ulemerero; kuti yafika nthawi ya chiweruziro chache;
ndipo mpembedzani Iye amene anapanga mwamba ndi
dziko ndi nyanja, ndi zitsime za madzi.

Ndipo anatsata ngelo wina mnzache ndi kunena, 8
Wagwa, wagwa, Babulo woukuru umene unamwetsa'ko
mitundu yonse ku vinyo wa mkwiyo wa chigololo chache.

Ndipo anawatsata ngelo wina, wachitatu, nanena ndi 9

mau akuru, Ngati wina apembedza chirombo'cho, ndi
fano lache, nalandira lemba pa mphumi pache, kapena
10 pa dzanja lache, iye'nso adzamwa'ko ku vinyo wa mkwiyo
wa Mulungu, wokonzeka wosasanganiza m'chiko cha
mkwiyo wache; ndipo adzazunzika ndi moto ndi sulfure
pa maso pa angelo oyera mtima ndi pa maso pa Mwana
11 wa nkhosa; ndipo utsi wa kuzunza kwao ukwera ku
nthawi za nthawi; ndipo sapuma usana ndi usiku iwo
akupembedza chirombo'cho ndi fano lache, ndi iye ali
12 yense akalandira chilembo cha dzina lache. Pano pali
chipiriro cha oyera mtima, cha iwo akusunga malamulo a
Mulungu, ndi chikulupiriro cha Yesu.
13 Ndipo ndinamva mau ochokera kumwamba, ndi
kunena, Lemba, Odala akufa akumwalira mwa Ambuye,
kuyambira tsopano; inde, unena Mzimu, kuti akapumule
ku zolemetsa zao; pakuti nchito zao zitsatana nawo
pamodzi.

**Masika a tirigu ndi a vinyo.**

14 Ndipo ndinapenya, ndipo, taona, mtambo woyera;
ndipo pa mtambo padakhala wina monga Mwana wa
munthu, wakukhala naye korona wa chikudu pa muthu
15 pache, ndipo m'dzanja lache zenga wakutwa. Ndipo
ngelo wina anaturuka m'kachisi, wopfuula ndi mau aku-
ru kwa iye wakukhala pa mtambo, Tumiza zenga wako
ndi kudula, kuti yafika nthawi ya kudula; popeza za
16 masika a dziko zapsetsa. Ndipo iye wokhala pa mtambo
anaponya zenga wache pa dziko, ndipo masika a dziko
adadulidwa.
17 Ndipo ngelo wina anaturuka m'kachisi ali mwamba,
18 nakhala nawo zenga wakutwa naye'nso. Ndipo ngelo
wina anaturuka potirapo nsembe, ndiye wakukhala nawo
ulamuliro pa moto; ndipo anapfuula ndi mau akuru kwa
iye wakukhala naye zenga wakutwa, nanena, Tumiza
zenga wako wakutwa, nudule matsango a munda wa
19 mpesa wa dziko; kuti mphesa zache zapsa nditu. Ndipo
ngelo anaponya zenga wache ku dziko nadula mphesa za
m'munda wa dziko, naziponya mopondera'mo mphesa
20 mwamukuru mwa mkwiyo wa Mulungu. Ndipo moponde-
ra'mo mpesa anamuponda kunja kwa mudzi, ndipo muda-
turuka mwazi mopondera'mo mphesa, kufikira zapakamwa
za akavalo, kufikira mastadiya chikwi ndi mazana asanu
ndi limodzi.

**Angelo asanu ndi awiri ndi miliri isanu ndi iwiri.**

Ndipo ndinaona chizindikilo china m'mwamba, cha- 15
chikuru ndi chozizwa, angelo asanu ndi awiri akukhala
nayo miliri isanu ndi iwiri, ndiyo yotsiriza, kuti mwa iyo
watsirizika mkwiyo wa Mulungu.

Ndipo ndinaona ngati nyanja ya mandala yosanganiza 2
ndi moto; ndipo iwo amene analaka chirombo'cho, ndi
fano lache ndi chiwerengero cha dzina lache, anaima pa
nyanja ya mandala, nakhala nayo mingoli ya Mulungu.
Ndipo ayimba nyimbo ya Mose kapolo wa Mulungu, ndi 3
nyimbo ya Mwana wa nkhosa, nanena, Nchito zanu
nzazikuru ndi zozizwa, Ambuye Mulungu, Wamphamvu-
yonse; njira zanu nzolungama ndi zoona, Mfumu Inu ya
nthawi zosatha. Ndani adzakhala wosaopa ndi wosale- 4
mekeza dzina lanu Ambuye? Chifukwa inu nokha muli
woyera; chifukwa mitundu yonse idzadza nidzapembedza
pa maso panu, popeza zolungama zanu zidaonetsedwa.

Ndipo zitatha izi ndinaona, ndipo panatseguka pa 5
kachisi wa chihema cha umboni m'mwamba: ndipo 6
anaturuka m'kachisi angelo asanu ndi awiri akukhala nayo
miliri isanu ndi iwiri, atabvala mwala woyera, ndi wonye-
zimira, namangidwa malamba a chikudu pa chifua pao.
Ndipo chimodzi cha zamoyo zinai chinapatsa kwa angelo 7
asanu ndi awiri mbale zisanu ndi ziwiri za chikudu zodzala
ndi mkwiyo wa Mulungu wakukhala ndi moyo ku nthawi
za nthawi. Ndipo kachisi anadzazidwa ndi utsi wocho- 8
kera ku ulemerero wa Mulungu ndi ku mphamvu yache;
ndipo palibe munthu anakhoza kulowa m'kachisi kufikira
ikatha miliri isanu ndi iwiri ya angelo asanu ndi awiri.

Ndipo ndinamva mau akuru ochokera ku kachisi, 16
akunena kwa angelo asanu ndi awiri, Mukani, ndipo
tsanulani ku dziko mbale zisanu ndi ziwiri za mkwiyo wa
Mulungu.

Ndipo anachoka woyamba'yo, natsanula mbale yache 2
ku dziko; ndipo kudakhala chironda choipa ndi chosautsa
pa anthu akukhala nacho chilembo cha chirombo nape-
mbedza fano lache.

Ndipo mnzache anatsanula mbale yache m'nyanja; 3
ndipo kudakhala mwazi ngati wa munthu wakufa; ndipo
zamoyo zonse za m'nyanja zidafa.

Ndipo wachitatu'yo anatsanula mbale yache ku 4
mitsinje ndi zitsime za madzi; ndipo kunasanduka mwazi.

5 Ndipo ndinamva ngelo wa madzi'wo nanena, Muli
wolungama, amene muli nimunali, Woyera Inu, chifukwa
6 mudaweruza kotero; popeza anatsanula mwazi wa oyera
mtima, ndi wa aneneri, ndipo mudawapatsa mwazi amwe;
7 ayenera iwo. Ndipo ndinamva wa potirapo nsembe,
alinkunena, Inde, Ambuye Mulungu, Wamphamvuyonse,
maweruziro anu ali oona ndi olungama.
8 Ndipo wachinai anatsanula mbale yache pa dzua;
9 ndipo analipatsa ilo lithenthe anthu ndi moto. Ndipo
anathenthedwa anthu ndi kuthentha kwakukuru; ndipo
anachitira mwano dzina la Mulungu wokhala nawo
ulamuliro pa miliri iyi; ndipo sanalapa kuti amchitire
ulemu.
10 Ndipo wachisanu anatsanula mbale yache pa mpando
wachifumu wa chirombo; ndipo ufumu wache unadetse-
dwa; ndipo anatafuna malilime awo ndi kuwawa kwache,
11 nachitira mwano Mulungu wa m'mwamba chifukwa cha
zowawa zao ndi zironda zao; ndipo sanalapa nchito zao.
12 Ndipo wachisanu ndi chimodzi anatsanula mbale yache
pa mtsinje woukuru Ufrate; ndipo madzi ache anapwa,
kuti ikonzeke njira ya mafumu ochokera poturuka dzua.
13 Ndipo ndinaona moturuka mkamwa mwa chinjoka, ndi
mkamwa mwa chirombo, ndi mkamwa mwa mneneri
14 wonyenga mizimu itatu yonyansa, n'gati achule: pakuti
ali mizimu ya ziwanda za kuchita zizindikilo; zimene
zituruka kumka kwa mafumu a dziko lonse, kukawalalika
iwo ku nkhondo ya tsiku lalikuru la Mulungu, Wampha-
15 mvuyonse. (Taona, ndidza ngati mbala. Wodala iye
amene adikira, nasunga zobvala zache, kuti angayende
wamariseche, nangapenye anthu umariseche wache.)
16 Ndipo anawalalika iwo ku mbuto yochedwa m'chihebri
Harmagedo.
17 Ndipo wachisanu ndi chiwiri anatsanula mbale yache
ku mlengalenga; ndipo m'kachisi'mo mudaturuka mau
akuru, ochokera ku mpando wa chifumu ndi kunena,
18 Chachitika: ndipo panakhala mphezi, ndi mau, ndi
mabingu; ndipo panali chibvomezi chachikuru chotero
sichinaoneke chiyambire anthu anali pa dziko, chibvomezi
19 cholimba chotere, chachikuru chotere. Ndipo chimudzi
chachikuru'cho chidagawika patatu, ndipo midzi ya a
mitundu inagwa; ndipo Babulo woukuru unakumbukika
pa maso pa Mulungu, kuti aupatse uwu chiko cha vinyo
20 wamkali wa mkwiyo wache. Ndipo zisi zonse zidathawa,
21 ndi mapiri sanapezeka. Ndipo anatsika kumwamba

matalala akuru, lonse lolemera ngati talenti, nagwa pa anthu; ndipo anthu anachitira Mulungu mwano chifukwa cha mliri wa matalala, kuti mliri wache ndi woukuru nditu.

## Kupasuka kwa Babulo. Chirombo chisokeretsa mkazi wa chigololo.

Ndipo anadza mmodzi mwa angelo asanu ndi awiri 17
akukhala nazo mbale zisanu ndi ziwiri, ndipo analankhula
ndi ine, nanena, Idza kuno, ndidzakuonetsa chitsutso
cha mkazi wa chigololo wamkuru, wakukhala pa madzi
ambiri, amene mafumu a dziko anachita chigololo naye, 2
ndipo iwo akukhala pa dziko analodzera ndi vinyo wa
chigololo chache. Ndipo ananditenga kumka nane ku 3
chipululu, m'Mzimu; ndipo ndinaona mkazi alinkukhala
pa chirombo chofiiritsa, chodzala ndi maina a mwano,
chakukhala nayo mithu isanu ndi iwiri ndi nyanga khumi.
Ndipo mkazi anabvala chinyong'onyo, ndi mlangali, 4
nakometsedwa ndi chikudu, ndi miyala ya mtengo wache,
ndi ngale; nakhala nacho m'dzanja lache chiko cha
chikudu chodzala ndi zonyansitsa, ndi zodetsa za chi-
gololo chache, ndipo pa mphumi pache padalembedwa 5
dzina, CHINSINSI, BABULO WOUKURU, AMAI WA ACHIGOLOLO NDI
WA ZONYANSITSA ZA DZIKO. Ndipo ndinaona mkazi wolo- 6
dzera ndi mwazi wa oyera mtima, ndi mwazi wa amboni
a Yesu; ndipo ndinazizwa pakumuona iye ndi kuzizwa
kwakukuru. Ndipo ngelo anati kwa ine, Uzizwa chifu- 7
kwaninji? Ine ndidzakuuza iwe chinsinsi cha mkazi,
ndi cha chirombo chakumbereka iye, chokhala nayo mithu
isanu ndi iwiri ndi nyanga khumi. Chirombo chimene 8
unachiona chinali'ko, koma kulibe; ndipo chidzaturuka
m'phompo, ndipo chidzamka ku chitayiko. Ndipo
adzazizwa iwo akukhala pa dziko amene dzina lao silina-
lembedwa m'buku la moyo chiyambire makhazikidwe a
dziko la pansi; pakuona chirombo, kuti chinali'ko,
ndipo kulibe, ndipo chidzakhala'ko. Pano pali mtima 9
wa kukhala nayo nzeru. Mithu isanu ndi iwiri ndiyo
mapiri asanu ndi awiri amene mkazi akhala'po; ndipo 10
ali mafumu asanu ndi awiri; asanu adagwa, imodzi iriko,
yina'yo siinadze; ndipo pamene ifika iyenera iyo kukhala
kanthawi. Ndipo chirombo chinali'cho, ndi kulibe, icho 11
chomwe ndicho chachisanu ndi chitatu, ndipo chiri mwa
zisanu ndi ziwiri'zo, nichimuka ku chitayiko. Ndipo 12
nyanga khumi udaziona ndiwo mafumu khumi, amene

sanalandire ufumu; koma alandira ulamuliro ngati
13 mafumu, ora limodzi, pamodzi ndi chirombo. Iwo ali
nawo mtima umodzi, ndipo apereka mphamvu ndi ula-
14 muliro wao kwa chirombo. Iwo adzachita nkhondo pa
Mwana wa nkhosa, ndipo Mwana wa nkhosa adzawalaka,
chifukwa ali Mbuye wa ambuye, ndi Mfumu ya mafumu;
ndipo adzawalaka'nso iwo akukhala naye oitanidwa, ndi
15 osankhika ndi okulupirika. Ndipo anena ndi ine, Madzi'wo
udawaona uko ukhala'ko mkazi wa chigololo'yo ndiwo
16 anthu ndi makamu, ndi mitundu, ndi manenedwe. Ndipo
nyanga khumi udaziona, ndi chirombo, izi zidzadana ndi
mkazi wa chigololo'yo, nizidzamkhalitsa wa bwinja, wama-
riseche, nizidzadya nyama yache, nizidzampsereza ndi
17 moto. Pakuti Mulungu anapatsa ku mtima kwao kuchita
za m'mtima mwache, ndi kuchita cha mtima umodzi
ndi kupatsa ufumu wao kwa chirombo, kufikira akwani-
18 ridwa mau a Mulungu. Ndipo mkazi'yo unamuona, ndiye
mudzi woukuru, wakuchita ufumu pa mafumu a dziko.

**Kupasuka kwa Babulo. Maliro pa dziko la pansi.**

18 Zitatha izi ndinaona ngelo wina wakutsika m'mwamba
wakukhala nawo ulamuliro woukuru; ndipo dziko lina-
2 unikidwa ndi ulemerero wache. Ndipo anapfuula ndi
mau olimba, nanena, Wagwa, wagwa, Babulo woukuru,
nukhala mokhalira'mo ziwanda, ndi mosungira'mo mizimu
yonse yonyansa, ndi mosungira'mo mbalame zonse zonya-
3 nsa ndi zodanidwa. Chifukwa, ndi vinyo wa mkwiyo
wa chigololo chache mitundu yonse idagwa; ndipo
mafumu a dziko anachita naye chigololo; ndipo ochita
malonda a dziko analemera ndi mphamvu ya kudyerera
kwache.
4 Ndipo ndinamva mau ena ochokera kumwamba,
nanena, Turukani m'mene'mo, anthu anga; kuti munga-
yanjane ndi machimo ache, ndi kuti mungalandire ya
5 miliri yache; pakuti machimo ache anaunjikizana kufikira
mwamba, ndipo Mulungu anakumbuka zosalungama zache.
6 Muubwezere, monga'nso uwu unabwezera, ndipo muwiri-
kize kawiri, monga mwa nchito zache: m'chiko'mo
7 unatira'mo, muutirire chowirikiza. Monga momwe una-
dzichitira ulemu, nudyerera, momwemo muuchitire chou-
zunza ndi chouliritsa maliro: kuti unena mu mtima
mwache, Ndikhala ine mfumu, wosati wa masiye ine,
8 ndipo wosaona maliro konse ine. Chifukwa chache

miliri yache idzadza m'tsiku limodzi, imfa, ndi maliro, ndi
njala; ndipo udzapserera ndi moto; chifukwa Ambuye
Mulungu wouweruza ndiye wolimba. Ndipo mafumu 9
a dziko ochita chigololo nadyerera naye, adzalira nadzau-
chitira maliro pamene aona utsi wa kuthentha kwache,
poima patali, chifukwa chakuopa chizunzo chache, nanena, 10
Tsoka, tsoka, mudzi woukuru'wo, Babulo, mudzi wolimba!
kuti m'ora limodzi chafika chitsutso chanu. Ndipo ochita 11
malonda a dziko adzalira nadzauchitira chifundo popeza
palibe munthu agula'nso malonda awo; malonda a chi- 12
kudu, ndi a ntumbiri, ndi a mwala wa mtengo wache,
ndi a ngale, ndi a nsaru ya bafuta, ndi a chinyong'onyo,
ndi a yonjezimira, ndi a mlangali; ndi mtengo uli wonse
wa Tuino, ndi chotengera chiri chonse cha nyanga za
njobvu, ndi chotengera chiri chonse cha mtengo wa
mtengo wache wapatali, ndi cha nkua ndi cha chitsulo,
ndi cha mwala wa mbu; ndi kinamomo ndi amomo, 13
ndi zofukiza, ndi zomyatiriza, ndi libano, ndi vinyo, ndi
mafuta, ndi ufa wosalala, ndi tirigu, ndi ng'ombe, ndi
nkhosa; ndi malonda a akavalo, ndi a agareta, ndi a
anthu ndi a mioyo ya anthu. Ndipo chipatso'cho moyo 14
wako udachikhumba chidakuchokera; ndipo zonse zoko-
lera, ndi zokometsetsa zakutayikira, ndipo izi sadzazipeza-
'nso konse. Otsatsa izi, olemezedwa nawo, adzaima 15
patali chifukwa cha kuopa chizunzo chache, nadzalira,
ndi kuchita chifundo; nadzanena, Tsoka, tsoka, mudzi 16
woukuru wobvala bafuta ndi chinyong'onyo, ndi mlangali,
wodzikometsera ndi chikudu ndi mwala wa mtengo wache,
ndi ngale! Kuti m'ora limodzi chasanduka bwinja chuma 17
chachikuru chotere. Ndipo wa tsigiro ali yense, ndipo
yense wakupita pa nyanja pakuti pakuti, ndi amarinyera,
ndi onse amene amachita ku nyanja, anaima patali,
napfuula poona utsi wa kuthentha kwache, nanena, Mudzi 18
uti ufanana ndi mudzi woukuru'wo? Ndipo anatira 19
pfumbi pa mithu pao, napfuula, ndi kulira, ndi kuchita
maliro, nanena, Tsoka, tsoka, mudzi woukuru'wo, umene
analemerezedwa nawo onse akukhala nazo zombo pa
nyanja, chifukwa cha kulemera kwache, kuti m'ora
limodzi unasanduka bwinja. Kondwera pa iye mwamba 20
iwe, ndi oyera'mtima, ndi atumwi, ndi aneneri inu; chifu-
kwa Mulungu anauweruzira kuweruza kwanu.

Ndipo ngelo wolimba ananyamula mwala, ngati mpero 21
yeikuru, ndipo anaiponya m'nyanja, nanena, Chotero
Babulo, mudzi woukuru, udzapasulidwa zolimba, ndipo

22 sudzapezedwa'nso konse. Ndipo mau a anthu oimba
ngoli, ndi a oyimba, ndi a oliza chitoliro, ndi a oomba
lipenga sadzamveka'nso konse mwa iwe; ndipo mmisiri
ali yense wa machitidwe ali onse sadzapezedwa'nso konse
mwa iwe; ndipo mau a mpero sadzamveka'nso konse mwa
23 iwe; ndipo kuunika kwa nyali sikudzaunikira'nso konse
mwa iwe; ndipo mau a mkwati ndi a mkwatibwi sadza-
mveka'nso konse mwa iwe; kuti otsatsa malonda anu
anali omveka a dziko; kuti ndi nyanga yako mitundu
24 yonse inasokeretsedwa. Ndipo momwemo munapezedwa
mwazi wa aneneri ndi oyera mtima, ndi onse amene
anaphedwa pa dziko.

**Kupasuka kwa Babulo. Chimwemwe ndi mayamiko m'mwamba.**

19 Zitatha izi ndinamva ngati mau akuru a khamu lali-
kuru m'mwamba, liri kunena, Aleluya; chipulumutso,
2 ndi ulemerero, ndi mphamvu, nza Mulungu wathu; kuti
maweruzidwe ache ali oona ndi olungama; ndipo anawe-
ruza mkazi wa chigololo wamkuru, amene anaipsa dziko
ndi chigololo chache, ndipo anabwezera chilango mwazi
3 wa akapolo ache pa dzanja lache la mkazi'yo. Ndipo
anati'nso, Aleluya. Ndipo utsi wache ukwera ku nthawi
4 za nthawi. Ndipo anagwa pansi akulu'wo makumi awiri
ndi anai ndi za moyo zinai, ndipo zinapembedza Mulungu
wakukhala pa mpando wachifumu, nizinena, Amen;
5 Aleluya. Ndipo mau anachokera ku mpando wachifumu,
ndi kunena, Lemekezani Mulungu wathu akapolo ache
6 onse, akumuopa Iye, ang'ono ndi akuru. Ndipo ndina-
mva ngati mau a khamu lalikuru, ndipo ngati mkokomo
wa madzi ambiri, ndipo ngati mau a mabingu olimba,
nizinena, Aleluya: kuti achita ufumu Ambuye Mulungu
7 wathu, Wamphamvuyonse. Tikondwere, ndipo tiseke-
rere, ndipo tipatse ulemerero kwa iye: kuti udadza
ukwati wa Mwana wa nkhosa; ndipo mkazi wache
8 wadzikonzera. Ndipo anampatsa Iye abvale bafuta
wonyezimira woti mbu; pakuti bafuta ndiye zolungama
9 za oyera mtima. Ndipo ananena ndi ine, Lemba, Odala
iwo amene aitanidwa ku phwando la ukwati wa Mwana
wa nkhosa. Ndipo ananena ndi ine, Iwo ndiwo mau
10 oona a Mulungu. Ndipo ndinagwa patsogolo pa mapazi
ache kumpembedza iye. Ndipo ananena ndi ine, Tapenya,
usatero: ine ndine kapolo mnzako, ndi mnzao wa abale
ako akukhala nawo umboni wa Yesu: pembedza

Mulungu: kuti umboni wa Yesu ndiwo Mzimu wa
chinenero.

**Yesu alaka chirombo ndi mneneri wonyenga.**

Ndipo ndinaona mutatseguka m'mwamba; ndipo 11
taona, kavalo woyera, ndi iye wakumkwera iye wochedwa
Wokulupirika ndi Woona; ndipo aweruza, nachita
nkhondo molungama. Ndipo maso ache ali chirangali 12
cha moto, ndipo pa muthu pache pali nduwira za chifumu
zambiri; ndipo ali nalo dzina lolembedwa, wosalidziwa
wina yense koma Iye yekha. Ndipo abvala chobvala 13
chowaza mwazi; ndipo achedwa dzina lache, Mau a
Mulungu. Ndipo magulu a nkhondo okhala m'mwamba 14
anamtsata Iye, okwera akavalo oyera, obvala bafuta
woyera woti mbu. Ndipo mkamwa mwache muturuka 15
lupanga lakutwa, kuti nalo asenge mitundu; ndipo Iye
adzawalamulira ndi ndodo ya chitsulo: ndipo aponda Iye
mopondera'mo mphesa mwa vinyo wa ukali wa mkwiyo
wa Mulungu Wamphamvuyonse. Ndipo ali nalo pa 16
chobvala chache ndi pa nchafu yache dzina lolembedwa,
Mfumu ya mafumu, ndi Mbuye wa ambuye.

Ndipo ndinaona ngelo alikuima m'dzua; ndipo 17
anapfuula ndi mau akuru akunena ndi mbalame zonse
za kuuluka pakati pamwamba; Idzani kuno, sonkhanani
ku phwando la Mulungu wamkuru, kuti mukadye nyama 18
ya mafumu, ndi nyama ya akapitao, ndi nyama ya anthu
a mphamvu, ndi nyama ya akavalo, ndi ya iwo akukwera-
'po, ndi nyama ya anthu onse aufulu ndi akapolo, ndi
ang'ono ndi akuru.

Ndipo ndinaona chirombo'cho, ndi mafumu a dziko, 19
ndi magulu a nkhondo awo, osonkhanidwa kuchita
nkhondo pa Iye wa kukwera kavalo, ndi gulu la nkhondo
lache. Ndipo chinagwidwa chirombo'cho, ndipo pamodzi 20
nacho mneneri wonyenga amene adachita zizindikilo pa
maso pache, zimene anasokeretsa nazo iwo amene adala-
ndira chilembo cha chirombo, ndi iwo akupembedza fano
lache: iwo awiri anaponyedwa, ali moyo m'nyanja ya
moto wakuthentha ndi sulfure: ndipo otsala'wa anaphedwa 21
ndi lupanga la Iye wakukwera kavalo, ndilo loturuka
mkamwa mwache; ndipo mbalame zonse zinakhuta ndi
nyama zao.

**Satana womangidwa dzaka zikwi. AKristu aweruza pamodzi ndi Kristu.**

20 Ndipo ndinaona ngelo anatsika kumwamba, nakhala
nalo chifungulo cha phompo, ndi unyolo woukuru m'dzanja
2 lache. Ndipo anagwira chinjoka, njoka ya kale'yo,
ndiye Mdierekezi ndi Satana, nammanga iye zaka zikwi,
3 namponya iye ku phompo, natseka'po, nalemba'po
chizindikilo pamwamba pache, kuti anganyenge'nso
amitundu kufikira kudzatha zaka zikwi; patsogolo pache
ayenera kumasulidwa iye kanthawi.
4 Ndipo ndinaona mipando ya chifumu, ndipo anakhala
pa iyo; ndipo anapatsa iwo chiweruziro; ndipo ndina-
ona mizimu ya iwo amene adawadula khosi chifukwa cha
umboni wa Yesu, ndi chifukwa cha mau a Mulungu, ndi
iwo amene sanapembedza chirombo, kapena fano lache,
nisanalandira chilembo'cho pa mphumi ndi pa dzanja lao;
ndipo anakhala ndi moyo, nachita ufumu pamodzi ndi
5 Kristu zaka zikwi. Otsala a akufa sanakhala'nso ndi
moyo kufikira kudzatha zaka zikwi. Ndiko kuuka'nso
6 koyamba. Wodala ndi woyera-mtima ali iye amene
achita nawo pa kuuka'nso koyamba; pa iwo'wa imfa
yachiwiri iribe ulamuliro; komatu adzakhala ansembe a
Mulungu ndi a Kristu, nadzachita ufumu pamodzi ndi
Iye zaka zikwi.

**Satana amasulidwa, naonongeka.**

7 Ndipo pamene zidzatha zaka zikwi adzamasulidwa
8 Satana m'nyumba ya ndende yache; nadzaturuka kudza-
sokeretsa amitundu ali mu ngondya zinai za dziko, Gogo,
ndi Magogo, kudzalalika iwo achite nkhondo: chiwere-
ngero chao cha iwo amene chikhala ngati mchenga wa
9 ku nyanja. Ndipo anakwera pozinganiza dziko, ndipo
anazinga tsasa la oyera mtima ndi mudzi wokondedwa'wo:
ndipo unatsika moto wa kumwamba nuwanyeketsa iwo.
10 Ndipo Mdierekezi wakuwasokeretsa iwo anaponyedwa
m'nyanja ya moto ndi sulfure, kumeneko kuli'nso
chirombo'cho ndi mneneri wonyenga'yo; ndipo adza-
zunzidwa usana ndi usiku ku nthawi za nthawi.

**Chiweruziro chotsiriza.**

11 Ndipo ndinaona mpando wachifumu woukuru woyera,
ndi Iye wakukhala'po, amene dziko ndi mwamba zinathawa
12 pa maso pache, ndipo sizinapezedwa mbuto zao. Ndipo
ndinaona akufa, akuru ndi ang'ono alinkuima patsogolo

pa mpando wa chifumu; ndipo mabuku anatsegulidwa;
ndipo buku lina linatsegulidwa, ndilo la moyo; ndipo
akufa anaweruzidwa mwa zolembedwa m'mabuku, monga
mwa nchito zao. Ndipo nyanja inapereka akufa'wo anali 13
momwemo, ndipo imfa ndi Hade zinapereka akufa'wo
anali mmenemo; ndipo anaweruzidwa yense monga mwa
nchito zache. Ndipo imfa ndi Hade zinaponyedwa 14
m'nyanja ya moto. Iyo ndiyo imfa yachiwiri, ndiyo
nyanja ya moto. Ndipo ngati munthu sanapezedwa wole- 15
mbedwa m'buku la moyo, anaponyedwa m'nyanja ya
moto.

### Miyamba yatsopano, ndi dziko latsopano.

Ndipo ndinaona mwamba mwatsopano ndi dziko latso- 21
pano; pakuti mwamba moyamba ndi dziko loyamba
zidachoka, ndipo kulibe'nso nyanja. Ndipo ndinaona 2
mudzi woyera'wo, Yerusalemu watsopano, uli kutsika
kumwamba kwa Mulungu, wokonzeka ngati mkwatibwi
wokometsedwa kwa mwamuna wache. Ndipo ndinamva 3
mau akuru ochokera ku mpando wachifumu, ndi kunena,
Taonani, chihema cha Mulungu chiri mwa anthu; ndipo
adzakhalira nawo, ndipo iwo adzakhala anthu ache, ndipo
Mulungu yekha adzakhala nawo, Mulungu wao; ndipo 4
adzawapukutira misozi yonse kuichotsa pa maso pao;
ndipo sipadzakhala'nso imfa; ndipo sipadzakhala'nso
maliro, kapena kulira, kapena chowawitsa; zoyamba'zo
zapita. Ndipo Iye wakukhala pa mpando wa chifumu 5
anati, Taonani, ndichita zonse zikhale zatsopano. Ndipo
ananena, Talemba: kuti mau awa ali okulupirika ndi
oona. Ndipo anati kwa ine, zatha. Ine ndine Alefa ndi 6
Omega, woyamba ndi wotsiriza. Kwa iye wakumva
ludzu ndidzampatsa amwe ku chitsime cha madzi a moyo
kolere. Iye wakulakika adzalandira izi; ndipo ndidza- 7
khala Mulungu wache, ndipo iye adzakhala mwana
wanga. Koma a mantha ndi osakulupira, ndi onyansa, 8
ndi ambanda ndi a chigololo, ndi opembedza mafano, ndi
onse a mabodza, cholandira chao chidzakhala m'nyanja
yothentha ndi moto ndi sulfure; ndiyo imfa yachiwiri.

### Yerusalemu watsopano.

Ndipo anadza mmodzi wa angelo asanu ndi awiri 9
akukhala nazo mbale zisanu ndi ziwiri, zodzala ndi miliri
yotsiriza isanu ndi iwiri; ndipo analankhula ndi ine,
nanena, Idza kuno, ndidzakuonetsa mkwatibwi, mkazi wa

10 Mwana wa nkhosa. Ndipo ananditengera mu Mzimu ku
phiri lalikuru ndi lalitali, nandionetsa mudzi woyera'wo
Yerusalemu, wotsika m'mwamba kuchokera kwa Mu-
11 lungu, ndipo unakhala nawo ulemerero wa Mulungu;
kuunika kwache kunafanana ndi mwala wa mtengo
wache woposa, ngati mwala wa Yaspi, wonyezimira, ngati
12 krustalo; nukhala nalo linga lalikuru ndi lalitali, nukha-
la nawo makomo khumi ndi awiri, ndipo pa makomo
angelo khumi ndi awiri, ndi maina olembedwa'po, ndiwo
13 maina a mafuko khumi ndi awiri a ana a Israyeli; ku
mawa makomo atatu, ndi ku mpoto makomo atatu, ndi ku
mwela makomo atatu, ndi ku madzulo makomo atatu.
14 Ndipo linga la mudzi linakhala nawo maziko khumi ndi
awiri, ndipo pomwepo maina khumi ndi awiri a atumwi
15 khumi ndi awiri a Mwana wa nkhosa. Ndipo iye waku-
lankhula ndi ine anali nawo muyeso, bango la chikudu,
kuti akayese mudzi'wo, ndi makomo ache, ndi linga
16 lache. Ndipo mudzi ukhala wa mpwampwa; utali wache
ulingana ndi kupingasa kwache: ndipo anayesa mudzi
ndi bango'lo, mastadiya zikwi khumi ndi ziwiri; utali
wache, ndi kupingasa kwache, ndi kutalika kwache
17 zilingana. Ndipo anayesa linga lache, mikono zana ndi
makumi anai mphambu zinai, muyeso wa munthu, ndiye
18 ngelo. Ndipo mamangidwe a linga lache ndiwo a yaspi;
ndipo mudzi'wo ngwa chikudu choyengeka, wofanana ndi
19 mandala oyera. Maziko a linga la mudzi anakometsedwa
ndi miyala ya mtengo ya mitundu mitundu; kuzika
koyamba ndiko yaspi; kwachiwiri, ndi safiro; kwachi-
20 tatu ndi kalikedo; kwachinai, ndi smaragido; kwachi-
sanu, ndi sardonu; kwachisanu ndi chimodzi, ndi sardiyo;
kwachisanu ndi chiwiri, ndi krusolito; kwachisanu, ndi
chitatu, ndi berulo; kwachisanu ndi chinai, ndi topaziyo;
kwakhumi, ndi krusoprazo; kwakhumi ndi chimodzi, ndi
21 huakinto; kwakhumi ndi chiwiri, ndi ametusto. Ndipo
makomo khumi ndi awiri ndiwo ngale khumi ndi ziwiri;
khomo lonse pa lokha la ngale imodzi. Ndipo kwalala
la mudzi nla chikudu choyengeka, ngati mandala openye-
22 kana. Ndipo sindinaona kachisi momwemo; pakuti
Ambuye Mulungu Wamphamvuyonse, ndi Mwana wa
23 nkhosa ndiwo kachisi wache. Ndipo pa mudzi sipasowa
dzua, kapena mwezi wa kuuwalira; pakuti ulemerero wa
Mulungu uunikira umene'wu, ndipo nyali yache ndiye
24 Mwana wa nkhosa. Ndipo amitundu adzayendayenda
mwa kuunika kwache: ndipo mafumu a dziko atenga

ulemerero wao kulowa nawo momwemo. Ndipo makomo 25
ache sadzatsekedwa konse usana, (pakuti sikudzakhala
usiku komweko): ndipo adzatenga ulemerero ndi ulemu 26
wa amitundu nadzalowa nawo momwemo; ndimo simu- 27
dzalowa konse momwemo kanthu kali konse kosapatuli-
dwa, kapena iye wakuchita chonyansa, ndi bodza; koma
iwo okha olembedwa m'buku la moyo la Mwana wa
nkhosa.

Ndipo anandionetsa mtsinje wa madzi a moyo, wonye- 22
zimira ngati krustalo, oturuka ku mpando wachifumu wa
Mulungu ndi wa Mwana wa nkhosa, pakati pa kwalala 2
lache. Ndipo tsidja ili la mtsinje, ndi tsidja lache lidja
panali mtengo wa moyo wakubala zipatso khumi ndi
ziwiri, ndi kupatsa chipatso chache mwezi uli wonse;
ndipo masamba a mtengo ndiwo akuchiritsa nawo a
mitundu. Ndipo sipadzakhala'nso temberero liri lonse; 3
ndipo mpando wa chifumu wa Mulungu ndi wa Mwana
wa nkhosa udzakhala momwemo; ndipo akapolo ache
adzamtumikira Iye, ndipo adzaona nkhope yache; ndipo 4
dzina lache lidzakhala pa mphumi pao. Ndipo sikudza- 5
khala'nso usiku; ndipo sasowa kuunika kwa nyali, ndi
kuunika kwa dzua; chifukwa Ambuye Mulungu adza-
waunikira iwo; ndipo adzachita ufumu ku nthawi za
nthawi.

### Machenjezo, ndi malonjezano.

Ndipo anati kwa ine, Mau awa ali okulupirika ndi 6
oona: ndipo Ambuye, Mulungu wa mizimu ya aneneri,
anatuma ngelo wache kukaonetsera akapolo ache zimene
ziyenera kuchitika msanga. Ndipo taona, ndidza msanga. 7
Wodala iye amene asunga mau a chinenero cha buku ili.

Ndipo Ine Yohane ndine wakumva ndi wakupenya 8
izo. Ndipo pamene ndinamva ndi kupenya, ndinagwa
pansi kupembedza patsogolo pa mapazi a ngelo waku-
ndionetsa izo. Ndipo ananena kwa ine, Tapenya, usa- 9
chite: ndine kapolo mnzako, ndi mnzao wa abale ako
aneneri, ndi wa iwo akusunga mau a buku ili; pembedza
Mulungu.

Ndipo ananena ndi ine, Usalembe chizindikilo mau a 10
chinenero cha buku ili; kuti nthawi yayandika. Iye 11
wakukhala wosalungama achitebe zosalungama; ndipo
munthu wonyansa, akhalebe Wonyansa; ndipo iye waku-
khala wolungama achitebe cholungama; ndipo iye
amene ali woyera, akalebe kuyeretsedwa. Taona, ndidza 12

msanga; ndipo mphoto yanga ndiri nayo ya kupatsa
13 kwa yense monga nchito yache. Ine ndine Alefa ndi
Omega, woyamba ndi wotsiriza, chiyambi ndi chitsiriziro.
14 Odala iwo amene atsuka miinjiro yao, kuti akakhale nawo
ulamuliro pa mtengo wa moyo, ndi kuti akalowe m'mudzi
15 pa makomo. Kunja kuli agaru ndi anyanga, ndi achi-
gololo, ndi ambanda, ndi opembedza mafano, ndi yense
wa kukonda ndi kuchita bodza.
16 Ine Yesu ndatuma ngelo wanga kukuchitirani mboni
za izi m'mipingo. Ine ndine muzu ndi wa fuko la Davide,
nyenyezi yonyezimira ya nthanda.
17 Ndipo Mzimu ndi mkwatibwi anena, Idza. Ndipo
wakumva ati, Idza. Ndipo wakumva ludzu adze: iye
wofuna, atenge madzi a moyo kolere.
18 Ndichita mboni ine kwa munthu ali yense wakumva
mau a chinenero cha buku ili, Munthu akaonjeza pa awa,
adzamonjezera Mulungu miliri yolembedwa m'buku'mu:
19 ndipo ali yense akachotsera pa mau a buku la chinenero
ichi, adzamchotsera Mulungu cholandira chache pa
mtengo wa moyo, ndi kumchotsera m'mudzi woyera'wo,
ndi pa izi zilembedwa m'buku'mu.
20 Iye wakuchitira mboni izi, anena, Indetu: ndidza
msanga. Amen: idza, Ambuye Yesu.
21 Chisomo cha Ambuye Yesu chikhale ndi oyera mtima
onse. Amen.

